# KONPÈ JENERAL SOLÈY

COMPÈRE GÉNÉRAL SOLEIL



JAK ESTEFÈN ALEKSI (Jacques Stéphen Alexis)

Tradiksyon **Edenne Roc**

# Prefas

Tradiksyon yon èv literè, kit se poèm, kit se woman, kit se nouvèl, se yon travay ki mande pou moun k ap fè tradiksyon an gen anpil metriz. Fòk li metrize lang l ap tradui a ak lang orijinal otè ki ekri èv la. Lè se yon woman tankou «Compère Général Soleil», travay la pi difisil atò : se yon èv ki gen yon kokennchenn kalite literè, yon richès nan jan otè a ekri liv la, nan vokabilè, metafò, sentaks li itilize; men tou se yon èv ki gen ladann yon mesaj ideyolojik, yon èv didaktik k ap eksprime yon pozisyon politik revolisyonè.

Konbinezon sa a montre orijinalite woman an, li fè l antre nan kategori literati yo rele «literati engaje», sa vle di yon literati ki asime tèt li kòm yon literati k ap batay nan nivo ideyolojik pou jistis sosyal, pou yon mond ki chita sou egalite ak jistis tout bon.

Lè yon tradiktè pran responsablite tradui yon èv konsa, li gen devan l de defi : premyèman, rive eksprime nan lang l ap tradui a richès literè èv la nan aspè lang; dezyèzman, reyisi eksprime lide fondalnatal èv la; pou yon liv tankou « Compère Général Soleil», sa vle di ideyoloji ak mesaj ki nan èv la.

Kou w tanmen li tèks la, lektè a ap remake rapidman, tradiktèz la genyen pari a. Tradiksyon an pa neglije ankenn aspè, kit se poetik, lengwistik, elatriye. Yo di tradui yon woman, se ekri li nan pwòp lojik lang w ap tradui a. Nan sans sa a, tradiktèz la fè yon bon travay.

Lè w plonje nan nannan liv la, w ap li l san sonje vèsyon fransè a, ou santi se yon èv kreyòl li ye, yon liv ki, nan dimansyon lang nan, eksprime emosyon pèsonaj yo, santiman yo, soufrans yo. Lang nan eksprime yon reyalite nan yon pwofondè lang fransè a pa rive.

N ap salye byen ba inisyativ sa a Madam Roc pran pou li tradui yon liv konsa. Travay sa a antre nan kad batay pou bay lang kreyòl la

plis jarèt, montre kapasite lang matènel nou an pou li tradui èv nenpòt ki lòt lang.

Nou swete travay la kontinye. Li anpil, lòt èv ap tann pou nou ba yo vi nan lang manman nou an.

Chay pa lou lè men anpil!

Alain Saint Victor

Anseyan, istoryen

# DEDIKAS

Pou manman m Dieula Nelson ki te montre m pale  kreyòl

# BIYOGRAFI

Jak Estefèn Aleksi fèt Gonayiv 25 avril 1922, an Ayiti. Se youn nan manm fanmi JanJak Desalin, moun ki fè Ayiti pote non premye repiblik nwa endepandan, premye janvye 1804. Papa li te jounalis, istoryen womansye, patriyòt epi diplomat, se te youn nan pèsonalite ki te pi angaje nan lavi politik ak entelektyèl nan peyi l. Aleksi te grandi lakay li kote l t ap benyen nan liv epi diskisyon politik, entelektyèl. Depi a 18an l ap fè yo remake l avèk yon esè li ekri sou *Amilton Garout*. Li te kolabore tou ak revi «*Cahiers d'Haiti* » epi li kreye, dirije revi « *Le Caducée* ». Li pase yon ti tan nan yon gwoup literè yo rele « *Comaedia* apre sa li fonde «*La Ruche*. Gwoup sa a te bay tèt li misyon yon prentan literè ak sosyal ki te koresponn ak vwayaj *Andre Breton* an Ayiti. Lè sa a, li te pibliye kwonik ekstraòdinè li a : « *Les lettres aux hommes vieux* » ki te boulvèse lide yo pou mennen jis nan revolisyon 1946 ; revolisyon ki te lage prezidan Lesko atè. An 1955, li pibliye «*Compère général soleil* » ki fè l vini yon gran powèt epitou yon gran ekriven. An 1956, nan vil Sòbòn, li prezante, nan premye kongrè atis ak ekriven nwa yo, refleksyon l sou sa li te rele «*Réalisme mereilleux haitien*». Apre li vin ekri lòt woman tankou: «*Les arbres musiciens*, «*L'espace d'un cillement* », ak yon rekèy kont ak nouvèl: «*Romancero aux etoiles* ».

An 1961, Jak Estefèn Aleksi, fondatè, lidè pati Antant popilè a, t ap eseye antre an Ayiti avèk yon ti kòmanndo pou òganize yon batay kont Franswa Divalye. Annarivan, yo kenbe l, maltrete l, bat li, disparèt li, san dout yo asasine l san ankenn moun pa konn anyen vremanvre sou kòman li mouri.

# PWOLÒG

## Yo kenbe Ilaryon nan vòlè

Nuit la te santi fò. Pa t gen moun nan lakou a. Pa menm yon chat. Alòs, lonbray sa a ki te pi nwa pase nannuit t ap jwe pat li yo tankou chèf k ap kòmande. Kò lonbray la te klere nan devanjou a, on tijan, tankou mab.

Jou nannuit sa a, vye bouk la te bay yon koulè ble nwa. Tout katye Nanpalmis, ki te pouri tankou maling nan janm Pòtoprens, t ap benyen nan yon ji sale, yon bon sòs kalalou djondjon. Vwal vyolèt ki anonse jou klè te klere nan syèl la. Epi nonm lonbray la t ap woule kò l, klere, ap fofile nan lakou a. Devanjou a te fre, fre, fre ! Mazi yo te parèt tou woz.

« Non..., non, pa gen moun, pa menm yon chat ! » Se sa Ilaryon ap panse. Li ri epi dan blanch li yo klere nan fènwa a. Nèg la te prèske toutouni. Yon nèg ble tèlman l nwa.

Li t ap avanse san rete.

Yon frize, yon chòchòt t ap rele nan nuit la. Nèg la te tranble devan move siy sa a, tout cheve l te tresayi, men l te kontinye ap mache. Ilaryon te menm pèdi bonnanj li, tèlman li te pè, li tonbe pale byen fò. Ilaryon te pale byen fò nan fènwa a. Byen fò tankou moun fou ki pa ka ret anpè.

Yon malere pa bezwen anpil bagay pou l vin fou. Lamizè se tankou yon fanm fou, m di w. M konnen l byen jenès la, m konn wè l ap trennen nan kapital la, anba lavil la, prèske nan tout bouk ki sou la tè. Femèl anraje sa a, se menm bagay tout kote. Se li menm ki fè tout moun ap mouri grangou, yon ponya asasen ak moun fou se menm bagay. Femèl anraje, femèl mèg, manman kochon, lougawou tout kalite, lamizè, haha! Li fè m voye yon plòt krache!

Sou tèt mòn nan, la a, san pitye, yon ti tanbou t ap bat san rete. Yon ti tanbou ki t ap mande lavi padon… lavi sa a di epi l dous tou! Lavi sa a ki fè moun mal anpil… Mòn nan defale tankou yon bèt k ap dòmi! Yon ti tanbou ki bay tèt fè mal! Se Lafrik ki kole nan kò nèg tankou karapas, Lafrik ki kole nan kò nèg tankou yon grenn defòme. Lafrik ki pa kite nèg trankil, kelkeswa peyi kote l soti, kelkeswa kote l ale oubyen tounen.

Nan peyi dayiti, tout tanbou pale nannuit. Nou ta renmen yo ale pa janm tounen, pou yo ta pete, tanbou ki tris, tanbou ki malad, tanbou k ap bat lakanpany ak tanbou k ap mande lavi padon. Depi lannuit rive, lamizè ak dezespwa fè kè nou bat fò. Tanbou vodou, tèt ale k ap dechire mistè… Men chak fwa l jou, tanbou triyonfan, tanbou lavi chanje plas, tanbou lajwa, tanbou yanvalou, tanbou kè kontan ki sot Kongo, tanbou k ap chante lavi ak bèl vwa. Epi nan devanjou sa a ki pa fin klè, se sèl yon tanbou nwa ki ka pale tankou si fènwa li menm ta koke nan gòj li.

Nèg la pase men l nan fon l, li di :

« lanmèd fout! »

Epi l repete:

« fout, lanmèd »!

Li baye tankou timoun k ap touye marengwen, moustik k ap bwè san. Paske rad yo te chire, plen tou; tou yo te lajè yon fenèt, ou te ka wè mizè a nan tout kò li.

Li t ap siveye. Li t ap gade byen tout kote. Ti koridò ki mennen sou riyèl kote l te kache a te sanble ak yon magma, yon ma labou fre, k ap chanje koulè tankou zetwal. Gwo wòch ki te antre nan tou a te pèmèt moun travèse a pye. Koulwa a te plen balisad klise nan panno mazi Yaya a, lavandyèz la. Yo te rele l sò Yaya, sè Yaya, paske, ou konnen nèg veritab yo, yo tout se frè ak sè!

Ilaryon met men sou mazi adwat li a, li kite yon labou sèch nan men l. Lè l apiye yon pakèt pousyè tonbe. Epi Ilaryon avanse, li vole sou wòch yo youn apre lòt, tou dousman pou l pa sal pye l ak labou.

Lòt bò a, yon panno kay la te plati, yon panno an planch, chaje ak poud bwa, paske tout masonn yo te fin tonbe.

Lannuit la t ap respire fò tankou yon vye granmoun.

Depi nan tan lontan, tankou tantin Krisyana konn di : yon veritab nègès, wi, tantin Krisyana se yon bon fanm, wi konpè. Depi tan lontan, depi tan lagè avèk sèk barik, lagè tout nèg dayiti, lagè Desalin ki pa vle wè blan nan peyi a, blan ki mechan asireman. Depi tan lontan, depi ti konkonm t ap goumen ak berejèn, tankou n konn di pou jwèt. Nou menm nèg n ap jwe toutan. Menm si n ap soufri n ap ri, n ap jwe; menm lè n ap mouri sa vle di, lè nou fin soufri, nou ri, nou chante, nou jwe.

Men kisa m te di ?... wi, yon panno kay la… m pale twòp, lapè sou bouch mwen! Yon panno planch, kounya a ki kanpe debout, vye mazi a prèske tonbe, kiyès ki vle chita nan marekaj la. Nan fetay kay la te gen yon kòk ki t ap fè parad ak yon pwason. Yon pwason ak kal wouye, yon kòk byen ge ak ke kase, k ap di mechanste van ak solèy chak jou. Yon kòk ak yon pwason lave ak van, solèy ak dlo lapli nannuit yo.

Yon kòk te tonbe chante. Yon kòk kalite Tiliksa te mare nan mitan lakou a. Yon bon kòk gagè…

Koukouyoukou…!

Ou ka parye san kè sote sou kòk Tiliksa a. Tout kòk Pòtoprens te reponn. Pòtoprens kòk chante tout nuit…

« …koukou…koukouyoukou…!! »

Tout kò Ilaryon te tresayi. Nou ta swete frè Ka pa leve. Nou pa konn sa l genyen, vye makak la, men li pa prèske dòmi nannuit epi depi l jou l leve.

« koukouyoukou… ! »

Erezman pa gen moun ki tande lè kòk Pòtoprens ap chante nannuit. Ilaryon te mache vit, tèlman vit, li manke jete panno ki te bò goch li

a. Kwochi, santi fò, plen tou tankou yon vye panye, li te fè tankou l ap balanse menm jan ak nannuit la. Kay yo fèt ak vye kès pouri, paske nèg pòv Pòtoprens pa gen kote pou yo jete kò yo. Nèg rich oubyen milat rich se menm bagay; yo fè bati ajoupa sa yo ak bwa… kèk kès aransò, savon, yon kay ki fè bon rapò, yon barak ki bon sèlman pou yo mete travayè, nèg sal. Yo sanble ak kalòj poul, ti kay sa yo. Nan mitan nuit la, yo te koulè jòn ak chokola, sou kat pikèt ap naje nan ma labou. Yon kay ki bay nan syèl ble nwa nan devanjou, ki pentire malman, malman woule ak yon woz, kwen fetay la te fèt ak tòl pwenti epi rechinya tankou yon vye rach dan si. Yon kay moun fou, yon kay bloke nan yon dans anraje. Men anyen pa bouje, menm yon plim pa gouye.

Li te fè yon ti kanpe pou l gade byen. Pi lwen adwat, apre yon kwen vid, tè marekaj la te sèch, li fè yon kwout tankou kal pen mayi. Tonèl sò fanm nan… sè fanm, ki toujou fè akasan chak maten. Akasan sa a se koupe dwèt, tonnè kraze m! … Nannuit sa a, anba tonèl la te vid, sèlman de twa bout bwa gaye, gaye, kèk tizon dife prèske mouri, men tanzantan li te bay yon ti limyè wouj.

Nuit la t ap soufle fò epi zetwal yo t ap briye pi klè.

Ilaryon t ap respire mal. Li te santi l anvi mete yon bagay nan lestomak li.  Li fè jenou tè, li apiye de men l epi l soufle dife a ki te prèske mouri. Li limen yon pòy sigarèt ki te dèyè zòrèy li, li fè yon gwo lafimen ki gaye, monte epi vole anlè, apre sa li fonn. Sa te fè l touse epi krache. Lestomak li te sonnen tankou yon vye feray.



Li te kouche nan chanm nan sou yon pil ranyon kouvri ak pay trese. Kabann nan te fè yon mak klè atè a. Li te kouche sou do, pye akokiye epi l t ap gade anlè. Li t ap gade de ti tou ki pèse nan tòl la sou tèt li. De ti tou, depi l nannuit, ki klere tankou de zetwal.

Souf li te wo, wo tankou souf potè sou waf k ap plwaye anba chay. Li te lou tankou bourik anba sak sèl, lou tankou bèf nan fontèn, lou tankou bèt ki bouke, krake.

Epi li te pè, pè pou sa l pral fè a. Anndan l, nan lespri l pa t gen anyen. Men, yon bagay tankou lè l te sot tonbe sou pye mango a. Branch yo te kase anba l, li tonbe, fèy yo souflete l…

Trip nan vant li t ap mache tankou ne koulèv ki mele. Vant li te cho, cho… Epi, apre sa yon bagay tankou yon tou nan lestomak li, yon tou kote tout konsyans li t ap chavire. Yon bagay ki on tijan ap fè l mal. Men li pa t fè l mal vre. Se konsa lè w grangou, grangou tout bon, yon bon grangou! Pa gen lide ki pa t pase nan tèt li. Lè w grangou, sansasyon ak lespri w fè yon sèl. Move bagay ap pase nan tèt ou, ki souke tout kò w, tout sa k anndan w ap tranble.

Tout bagay te vid. Èske sa te konsa yè? Èske ap gen demen? Men non, mèd! Sèlman kò w ki egziste k ap tranble, epi tranble, tranble tankou yon poul mouye.

Pa t gen yè, p ap gen demen, pa gen espwa, pa gen limyè, sèl kò ki egziste k ap tòde ak tout sa k ladan l. Li fè yon jès anvi ri, yon ri moun fou. Epi apre sa se laperèz, laprerèz ki pa lòt bagay ke yon mouvman grangou, feblès ak inyorans. Grangou ki ka pouse w, an han! Jis kote ou pa menm konnen! Yon tou, yon ide ki melanje ak trip kote sansasyon anndan w melanje tankou de gout dlo.

Yon bri soti nan bouch li tankou loraj, tankou van k ap chante nan fetay kay :

"vyououou….oun…ff…"

Se pa t menm yon panse ki te parèt. Pou plis, ou te ka di yon imaj plis pase sa k konn nan fim dyab ki konn ap dewoule anba je w yo.

Nuit cho a te fè peyizaj la fad, nuit twopikal voras, pèfid, nuit ki fè gason ak bagay yo danse, nannuit plen zonbi ak zetwal… pòtre k ap pase epi k ap danse… Petèt yon bèl chanm, tou nwa, kote fènwa rive sanzatann, yon zam nan men… Petèt yon jandam anba limyè poto elektrik, yon jandam ak bòt pwoteksyon l nan pye l, avèk fizi l anba limyè k ap fè wonn atè a. Yon jandam k ap eseye bare wout li… « Any! ... mèd »! Epi l bay yon kout vyolon nannuit la ki te plen chanm nan. Petèt yon timoun ki tonbe kriye nan bèso l. Petèt yon fanm toutouni k ap rele epi k ap kouri al sou balkon… Petèt… Petèt.

Menm bri a sot nan bouch li, apre sa l tande :

« M ap fout touye l »!

Li leve men l tou dousman devan je l. O! Men sa a sanble yon krab arenye nan fènwa a!

Li te kouche sou do. Li voup li vire tèt li epi l grate kou l… yon latriye marengwen t ap danse fè viwonn sou tèt li.

Èske l ap ka kanpe epi mache? Nan jwenti pòt la, ki pa t fin fèmen, yon nwaj parèt, li koupe vizaj li. Figi l sanble ak yon lougawou nwa ginen. Yon vizaj divize an de, yon moso nwa, yon moso klè, y ap fè l grimas… kouche sou do, avèk tèt bwa ginen li a…

Ilaryon kanpe, nèg veritab, janm li yo pa t tranble, tèt li pa t vire. Ilaryon kanpe, li kole je l nan fant pòt la. Ay! Yon klou grafonyen l, li rale tèt li, san pèdi tan. Li ranje sou kote nat la ak pye l, li foure men l anba pòt la pou pouse gwo wòch ki te rete l la… Li pran deyò…

Nuit voras la te kanpe devan l pou vale l.

Syèl la te ble prèske nwa, on tijan woz arebò yo. Pa t gen lalin. Sèlman kelke zetwal…



Ilaryon fout deyò! Grangou pouse l met deyò. Grangou se tankou yon bèt, Ilaryon te deyò! Moun debyen, moun tout bon, bon kretyen ki manje senk fwa pa jou, fèmen pòt nou byen : gen yon nonm ki grangou, fèmen, m di nou, mete kadna, yon nonm grangou, gen yon bèt ki lage…

Li te nan koridò ki bay sou riyèl la, pye l te sou wòch yo k ap naje nan labou. Li te deyò, nèg ki gen zòtèy fè yo… Li gade l wè syèl la ble ak zetwal k ap fremi tankou si kò l t ap fè chèdepoul. Chèdepoul sa a, on tijan woz k ap fè tete medam yo rèd. Li gade lakou a. Li gade tè a, lonbray li te parèt nan labou a.

Zepòl nwa li yo ak cheve l te parèt blan tankou lèn nan nuit la, Li t ap febli tou piti.

Mazi yo te poze nan labou a, klere tankou pil kaka bèf nan pak kominal… Lakou a te byen poze. Klòch Sentàn t ap sone:

« Ting… ting…. ting… »

Ilaryon, w ap gen tan! Tan pou fè kisa ? Èske l konnen fwenk! Lè w grangou, èske w konn tout bagay sa yo!

Nan lespri Ilaryon li di : « fòk m ale tonnè!»

Nan lakou a, se sot nan mazi pou rive nan mazi, se menm salopri a, menm sant kri a, menm kochonnri a. Ilaryon t ap danse sou pwent pye, dans grangou ak lafyèv, dans krim avèk pa silans li yo, dans laperèz ak pridans. Li kouri, li danse, li sote ponpe, li bay kalinda, li kouri, li danse…

Ti van k ap touse tankou jèn pwatrinè sou makadam wout la pouse ILaryon al nan gwo vil la. Pòtoprens… pòtokrim te kouche la, anba pye mòn nan kouvri ak krizokal k ap briye epi klere tankou yon fi k ap dòmi, janm li ekate sou mòn nan kote pye bwa yo mele, fè touf tankou pwèl. Flan mòn nan desine yon fant voras, tèt li chavire dèyè Fònasyonal, zepòl li kouvri ak cheve gaye, rèd. Pòtoprens, nan nuit, se tankou yon bèl fi, yon fi ki kouvri ak bijou elektrik, ak flè dife k ap boule…

Ilaryon kouri al nan vil la. Pye bwa yo kouri avè l, pye bwa yo danse. Pye bwa yo ap danse bal, bal lavi ap fè valse. Ilaryon Ilariyis, aswè a, lavi se yon kawousèl dechennen! Kay gri yo oubyen ki pa gen koulè fiks… kay, wout k ap vire, kay, rak bwa, kay, rak bwa… Pòtoprens nan nuit…

Nuit la ap vibre, melanje nwa ak woz. Nuit la sanble ap bouje!

Yon ribanbèl limyè ap briye nan lari a : katye bòdèl, fontyè a. Yon tchatcha ap ri nan yon djaz. Fanm ap woule ak yon latranblad degoutan ak gwo jouman:

konnyon!

Lanmèd!

Pitit bouzen, « *hijo de puta* »!

Djaz la anraje. Son ap frape, pete epi balanse. Pi lwen, wonmba a t ap ranni tankou yon cheval. Tanbou ap wonfle; yon konga ap voye fraka :

… « *la hicotea no tiene cintura* »…

Yon bouzen, yon piten domiken soti ankouran nan « *Paradise* » la andyable. « *Paradise* » la tankou yon chato k ap gaye limyè nan tout nannuit la. Chante, mizik nan mitan zeklè, kout loraj twopikal :

*…la hicotea no tiene cintura…*

*La hicotea no puede bailar!…*

Yon sakso jemi *ògas* li. Piston an fouye sans yo avèk yon ouragan seksyèl brital. Zèklè son yo ap mete rit atè.

Fi devan « *Paradise* » gen cheve ki bat yo sou bouda. Nannuit sa a san limit, bri djaz devègonde. Tonbe leve, sou ak kleren epi dezespere, anvi ak sansasyon ki fè yo bliye tout bagay, yo ploye kò yo epi menm kote a yo leve rad yo, se sa ki ba yo pen kotidyen fas ak lavi, apre sa yo lage yon tanpèt gouyad, toumante nan tout direksyon van an. Nan kat pwen kadino, yo rele byen fò :

Ay…y…y…y, lanmèd!...

Epi yon ka nan medam yo lage yon mereng enkonsolab sou jwa melanje ak doulè epi pike fanm pèdi, piten sou k ap debat dezespere anba lavi.

Fi lari se tankou poul, ou ka fè yon wonn atè, ou mete yo kanpe ladan l, yo p ap ka janm deplase. Lanmou pou letènite jiskaske sa kaba. Se yon travay fòse nan sekrè yon mond ki mal fèt, yon mond lanvè ki bezwen lanmou peye, lanmou rantab, lanmou san lanmou,

lanmou pou lajan epi vijinite kouvan kont lanmou. Piten yo… kontra pou lavi nan kouvan vis…

Nannuit nwa, nannuit twopikal, inosan epi konplis, nannuit vyèj ak nwasè k ap respire…

Ilaryon ap kouri toujou, grangou a nan vant li, ap boule l tankou maling. L ap kouri toujou, men li soti nan anestezi a… li wè klè, machwè l sere, l ap pale poukont li, l ap ri, l ale ...!

« Paske nou se nèg vanyan, pou nou pa gen fontyè, pitit nou yo dwe viv epi grandi bò kot bòdèl, bò kot piten sou tankou toupi, bò kote vis ak defo. Men, pa gen moun ki vekse pou sa, pa gen moun ki bouje, sa pa choke ankenn moun! »

Bò la, te gen twa *marines* sou kou loko ki pran nan zen avèk yon taksi yo refize peye. De fopwen klere nan men yo. Y ap kilbite :

*« God damn you »*

Ilaryon ap kouri toujou, li deside. L ap pale, l ap ri poukont li.

« sa bon anpil!... wi, banbòch, piten sou, jènjan de fami, dola, tchoul, wonm soda, *marin*es, djaz, bouzen panyòl, sèks, vomisman, gouyad, byè, « *presidentes especial* »*!* wi… banbòch, wi, mizè, wi, grangou! Aaa!

« A! kite m ri, ri avèk djaz yo, ri avèk grangou m. Grangou sa a k ap dechire vant mwen… »

Ilaryon, kisa! Kisa w ap rakonte konsa? « A! wi, nuit sa a dous tankou kann kreyòl, anmè tankou bouzen santimantal, epi yon ti gou si ap koule de bò bouch ou, ti gou grangou a. Lanmèd »!

Kounya a, kè Ilaryon poze, se tankou l te gen yon grenad sou kè l, tankou n di lakay nou, grenad byen sikre. Ilaryon t ap mache nan lari Pòtoprens tankou venn ki ranpli ak san wayal devanjou ki pral pwente. Nuit nan sezon ivè pa janm fini, se nuit ki pi long.

Lannuit la ble tankou lank, l ap mache tankou yon lyon.

Yon gwo palmis souke fèy li yo nan van an. Yo vin vèt anba zetwal yo tankou zandolit ki pantan anba zèb, ki chanje koulè yon sèl kou. Ilaryon travèse katye fakilte medsin nan kote jaden yo chaje ak fanm ki manke dan k ap ri, chaje ak timoun prèt pou fòme k ap fè kapris.

Ilaryon fè on dekoupe sou channmas kote gason gwoupe ansanm ap pale san rete. Pandan l ap travèse rak bwa yo, li kwaze ak moun ki sot lachas ak pakèt zwazo nan men yo. Desalin kanpe sou pyedestal li, epe l fikse sou channmas k ap viv dènye lè nannuit li. Nan ri Tifou, yon vye chofè ap valse nan wout la ak yon vye machin k ap gwonde tankou moulen van.

Zetwal yo ap mouri klere je yo nan syèl la. Ilaryon antre byen deside nan jaden ki antoure vila Bwavèna a; baryè fè fòje a kriye tankou ti chen yo bay kout pye. Se tankou se te nan kè l yo ba l kout pye a.

Yon jèdo t ap pouse dlo nan yon basin. Frechè a anvayi je l tankou yon te mant. Li mete ajenou pou l bwè. Li mouye tout figi l. Sa te fè l byen anpil. Li te reveye tout bon lè l wè l kanpe sou gazon an. Koukouy t ap fè dife. Li te on jan egare, twouble avèk sant tout flè sa yo. Li mache sou bazilik yo, li fè wonn gazon an, li lage menm kote a yon nwaj santi fò.

Toudenkou, laperèz pran l ankò. Swe ki t ap koule nan do l te frèt tankou ti koulèv vèt, glase nan granbwa k ap jwe, glise anba chemiz la. Yon laperèz ki antre jis nan zo l. Kè l tonbe ap bat fò. Li santi batman an rive jis nan tèt li. Li fè bak al nan baryè a.

Dlo t ap degoute nan flè yo. Li rache yon flè pikan ki te kwoke nan pantalon l. Dwèt li yo t ap senyen, li souse yo. San an te tyèd, san an te gou. Flè blanch, wouj, jòn k ap kreve nan lannuit la… flè yo sanble ak sa l te konn wè nan mòn lakay li lè l te piti, kounya a yo sanble ak sa ki sou katye Bwavèna kote jenn timoun mouri, ravaje anba esklavaj boujwazi ap pratike ipokritman sou pretèks y ap fè charite, ede sa ki pòv.

Ou sonje kout fwèt avèk rigwaz yo nan mitan sant flè sa yo? Ala jan w te byen nan seksyon riral lakay ou kote flè sovaj t ap bo pye w!...

Li te pran tan l pou l gade kay blanch la nan mitan pakèt bwa nan devanjou a… Li rekòmanse reflechi. Poukisa l pa t fèt nan yon kay konsa, avèk yon pewon fleri ak bougenvilye? Li te kanpe lontan pou l gade kay la.

Chal an swa nuit twopikal la ak flè tout koulè t ap vin pal pezape. Li fè yon ti gade ankò epi l kouri al nan kay la. Li anbrase yon kolonn siman ki pa t gen bougenvilye sou li… li grenpe tankou chat.



L al tonbe sou on seri chèz long sou yon teras ki chaje ak kaktis tout kalite : nopal vèjonat, chaje plim tankou makak; rakèt ki chaje ak bouton ak yon fri ki gen flè sou li ak tout pikan; ti kandelab make ak desen ak plim; boul saten, jipon demwazèl epi ak pakèt lòt fòm ankò moun pa janm wè, ki fè l rete bouchbe… yon pòt te ouvè, li antre.

Yon ti anpoul ble t ap boule sou yon ti tab chanm. Gen moun ki gen limyè ki pou veye yo lè y ap dòmi! Yon chèz ak rad gaye sou li.

Limyè nan chanm nan se te yon limyè blan, ki klere tou piti, ki bay anvi dòmi paske koulè a te dous epi karesan.

Nèg pye atè a t ap gade. Yon vantilatè t ap bay van fre ak yon jès ale vini. Yon respirasyon ba epi soud melanje ak wonfleman vantilatè a tankou yon koral djaz.

Ilaryon te gen tan wè tout bagay. Kò l te krispe, frison t ap mache nan tout nanm li. Revèy la t ap mache byen vit. Ilaryon mare pwen l avèk yon fòs èkilyen. Fòs sa a ki bay grangou…

Moun ki t ap dòmi a fòme yon gwo boul. Yon dèyè moniman pwente anba dra kote w wè yon gwo tèt boufi epi kale.

Trankilite ak silans kay la te fè Ilaryon pè, tout bagay te byen ranje. Se sa ki te reprezante fòtin pou li, mond moun debyen, pi plis pase liks moun pa t atann. Dayè, se sa sèlman l t ap gade : kouch blanch

la ak ti tab chanm nan kote yo te mete yon bagay nwa, k ap benyen nan yon limyè ble. Li pa t ka wè rès kay la, men li te wè chèz la.

Lajan an ka sou tab la oubyen nan pòch rad yo; boujwa pa sere lajan yo lwen.

Li te vin poze, frèt, glase, ankolè nan jès li pral fè a. Yon kolè rezonab te monte li kont mond san sans sa a k ap mennen moun nan fènwa.

Sa pa t pran tan. Men li te konn byen ki sa l te vin fè depi l antre nan chanm nan.

Li lonje men l. Li fè twa pa tankou lyon.

Bagay nwa a se te yon ti bous an kui. Yon bous, bagay san valè pou vagabon! Li te boure ak biyè. Ilaryon sere l anba men l. Se te yon pyès ak konviksyon, yon pyès pou jistifye dwa li. Dwa pou defann egzistans li, dwa pou l ransone ransonè yo. Nan yon segonn, filozofi sosyal la te gen tan monte nan tèt li. Li te kwè l byen konprann kisa ki te moral yo. De mond opoze ki abite fas pou fas, mond malere, mond rich ; sa te sifi pou l te demanti moral li te pran pou natirèl jiskaprezan an. Frechè vantilatè a tounen vin frape l nan figi.

Li te vle soti. Vit, byen vit, li gen tan rive sou teras la.

Frechè nuit la te pase l yon kalòt avèk fòs. Nuit la t ap chavire dèyè mòn sou tèt pye bwa yo alòske limyè lejou t ap avanse tou piti.

Kalòt la te fè l byen. Li te fè l souri oubyen fè l fè grimas, li pa t menm konnen. Li janbe balistrab la, li grenpe mi a. L ap desann.

Toudenkou, yon limyè klere bò kote l la, li pwomennen sou tout bougenviye yo, apre sa li rete sou li. Alòs, yon kout siflè pati, apre lòt ankò. Kout siflè sanble soti nan tout rakwen nan nuit la. Kout siflè ap soufle tankou chen anraje, oubyen vag lanmè, oubyen van, oubyen loraj. Siflè bann madigra. Kout siflè yo sonnen nan tout kò l. kout siflè frèt tankou mizo nan bouch chen. Li plonje sou vant. Apre yon dènye kou siflè, yo rele :

- bare vòlè!

- Kiyès ki la?

Grangou a tounen menm kote a. Li gade tèt li san l pa wè anyen. Yon feblès soti nan ponyèt li desann nan talon pye l. Grangou a t ap manje trip li yo, sa te ba l yon doulè kranp. Je l te plen dlo.

Limyè ki t ap sot sou teras avèk tout kri sa yo, sanzatann, te fè nanm li sot sou li san l pa rann li kont. Li glise desann atè a tankou l te nan yon rèv.

Yon pakèt kri, bri pye k ap kouri vin sou alfat la ak kout siflè fè yon sèl ak souf devanjou a.

Limyè tout koulè t ap kwaze nan jaden an. Vòlè a te lonje atè a nan men chèf yo. Je l kale tankou yon bèt abandone, k ap vire tounen.

Chèf yo te gen tan plen lakou a tankou lame ki pral nan lagè. Tout katye a te reveye, ak bout baton nan men.

Mitan nuit la te vin pal epi tris.

Ilaryon bese tèt li gad atè.

Epi kou kòmanse ap tonbe sou li sot nan tout direksyon.



Yo ba l yon sèl bourad, yo pouse l antre nan kacho a. Li touche glasi a epi l rebondi, kanpe, tankou yon balon an kawotchou. Li pa fè yon pa, l ap esoufle.

Yon fanm te akoupi tankou yon timoun nan yon kwen ap kriye, yon vye wòb chire sou li, kòsaj li ouvè yon bò nèt. Li t ap kriye depi nan zantray li rive nan zepòl li, bouch li t ap ouvè fèmen, li t ap tranble anba kriye, ou te ka wè tout lalwèt li. Pi lòt bò, te gen yon pakèt gad ki t ap wonfle tankou si ki t ap siye planch, k ap fè ale vini. Anwo, sou tèt mi a, yon fetay kay te ouvè je l sou deyò.

Li te prèske fin jou deyò a, nuit la t ap kouri devan klète a tankou frize k ap kouri pou granmmaten.

Ilaryon ouvè je l tou piti, li wè yon nonm abiye toudeblan kanpe devan mi a, l ap tanponnen machwèl ak yon mouchwa blan... Chak fwa l ouvè bouch li se sant kleren ase ki soti. Fanm ak gason te reyini toupatou, gen ki akoupi, kanpe, kouche, yo te ka kenz konsa nan kacho a. Li santi pise, vomi, odè yo melanje ak sant moun ki anpeche nen w respire. Bri moun k ap kriye melanje ak wonfleman, bri bal, bri pawòl, bri tap sou kò pou touye marengwen.

Nan koulwa a te gen yon ti limyè tou fèb, moun t ap ri, pale tout pawòl. Jandam petèt k ap jwe kat. Ilaryon te la, li pa t fin gen tout nanm li sou li, li pa fè yon pa, li rete kanpe la. De ran dlo t ap kouri nan je l. Li pa t fè bri, marengwen t ap pike l nan figi, nan men, nan vant, nan tout ti jou yo jwenn nan chemiz la. Tan an te long anpil, nan odè santi fò sa a ak pil vèmin sa yo k ap mòde.

Bagay yo te kòmanse ap fè l pè. Nonm nan te la, li te sanble gran ak yon ti tèt. Lòt moun nan kacho a te parèt piti avèk on seri gwo tèt k ap fè grimas.

Li te gaga devan tout bagay sa yo. Li te kanpe, men li pa t gen pye. Yon sant boulanje rive nan nen l. Sant pen cho. Li te prèske endispoze tèlman sant la te anvayi l. Li pa t ka ni kouche ni bouje. Sant pen ...

Alòs Ilaryon vire, li pouse yon rèl fò, de bra kwaze anlè, yon fwa, de fwa... li lage kò l atè tankou yon bout sak. Lòt moun yo te tonbe rele tou, tout moun nan kacho a t ap bat kò yo, yo te pè lè yo wè nonm nan.

Manm li yo redi, bouch li pran tounen lanvè, li kouche tou long atè a. Limyè klere tout kote. Janm li yo tonbe tranble. Tout kò l pran tranble, ponyèt li, men l. Li t ap voye kò l nan tout direksyon. Je l t ap tounen lanvè. Vizaj li vin nwa epi lèd. L ap frape tèt li atè tankou lè bèt volay ap beke.

Yo tande yon moun di : « se malkadi li genyen wi « ! Tout moun tonbe fè bak.

Li t ap benyen nan yon ma pise. Labou melanje ak san t ap sot nan bouch li. Kò l t ap bat tankou poul yo koupe kou. Yo voye yon bokit dlo sou li. Li te kontinye ap bat, ap tranble.

Bouch li te anmè, fon l te cho, swe ki t ap sot sou kò l te frèt. Li ouvè je l. Li wè se tankou li te nan blakawout. Doulè ak dezespwa t ap fann li tankou sizo yo fè chiriji nan lopital. Pwen l sere, rèd, li te gen anvi frape tèt li nan mi a, jiskaske l kraze, jiskaske tout bagay sa yo k ap anmède l yo fini, kanpe, dòmi, jiskaske soufrans la mouri avèk lavi.

Li te fin jou deyò a, kòk te fin chante, solèy kòmanse leve.

Mouri… frape tèt li nan mi… sa pa t ap fè anyen. Yo t ap pale tou piti bò kote l la. Yon dòmi pote l ale, ki fè l bliye tout vye rèv. Se te toujou menm vye rèv la : yon koulèv gri k ap mòde l nan figi. Li t ap rale souf li byen fò.

# Chap. I

## Tribilasyon Ilaryon nan prizon an avan pwosè l nan tribinal

Yon kout lanbi reveye l. Li te gen tan fin jou, solèy gaye nan tout rakwen ak timoun ap chante :

Sa pik

Sa pik sou lètwopik

Latè,

Solèy, mizik,

Men wi sa pik, sa pik, sa pik…

Li t ap woule nan yon ma dlo, li t ap tranpe kò l. Bò kote l, nan kacho a, moun yo t ap woule kò yo nan lapèn ak dòmi nan je.

Yon jandam antre epi li rele : « Ilaryon Ilariyis !» Li reponn ak yon vwa fatige. Jandam nan repete : « Ilaryon Ilariyis » !

Li eseye leve li pa kapab ; se lè sa a li wè li malad tout bon. Li tombe blip… konbyen tan li fè atè a ? Yon jou, de jou ?

Nonm nan tounen avèk kòlè: « an avan, bwase kò w vit! » Li eseye ankò. Anyen. Nonm nan gonfle vwa l: « si w ap fè makak, m pral montre w sa yo rele makak! » Pandan l ap eseye pran fòs sou koud ponyèt li pou wè si l ta leve, yon kout pye tonbe nan lestomak li pim. Deyò a, yon bèl vwa, yon vwa klè tankou dlo larivyè t ap chante solèy, ensousyans epi lavi:

Sa pik,

Sa pik sou lètwopik,

Latè,

Solèy, mizik,

Men wi sa pik, sa pik, sa pik…

Ilaryon santi yon men pran senti kanson l pap epi rale l voup:

- Ou pral mache jan w pa t janm konn mache, kochon, pye w p ap menm pran tè!

Jandam nan pete yon gwo ekla ri krakrakra aaaaaaa, ou pa tande yon ti bri nan kacho a. Li pouse Ilaryon devan l. Li t ap avanse an lakilbit nan koulwa a.

Li antre nan yon biwo. Jandam nan lage senti kanson an epi li voye l nan mitan sal la. Tèt li t ap vire, li t ap tranble, li te prèt pou tonbe, li rive apiye kò l sou yon chèz.

Yon pòs radyo T.S.F tonbe pale sou kalite bon gason prezidan Vensan, epi kasèt la chanje :

« Ou pral tande yon chante nouvo, lakoklich de Pòtoprens, sa pik. »

Chante a kòmanse byen fò :

Sa pik,

Sa pik sou lètwopik,

Latè,

Solèy, mizik…

Yon men plop, li fèmen l. Ofisye a t ap dodine dèyè biwo l, tèt li bese sou yon pil papye. Bò kote l la genyen yon kravach, yon baton gayak, yon kaskèt ki fèt ak po bèt epi yon bagay dwòl ki fèt ak

lamyè plen metal avèk yon boul nan chak pwent li. Dèyè nèt, sou mi a, yon pakèt menòt tout modèl. Anba biwo a, gen yon pil papye chifonnen, yon kòbèy plen ap tonbe bò kote l la. Sou bò dwat li, gen yon amwa tou louvri ak yon pakèt dosye k ap dòmi. Sou bò goch li, sou yon ti tab, yon sèjan ak yon linèt nan je l ap tape sou yon machin.

Jandam nan bay Ilaryon yon bourad li kilbite men l pa tonbe:

- lyetnan Matinès, men nonm nan wi m mennen ba ou.

Jandam nan pale nan lang ayisyen, sou yon ton anraje, se kòmsi l ta manje l devan chef la.

Dodin nan kriye krawww pandan l ap vire.Tèt ki te panche sou biwo a leve :

- se nèg sa a ki te fè kou yè a ?

- wi monlyetnan, ou te di m mennen l ba ou, wi…

Lyetnan an se te yon milat klè, je bride, mèg tankou klou, men l yo tou piti, chaje ak bag, li gen vwa fanm epi l pale trennen. Lyetnan Matinès se te yon nonm selèb, non l te koni nan tout Pòtoprens. Yo di l se masisi, li lach men l kriminèl. Li te gen tout bagay, gwo fanmi, li jèn, li frekante gwo moun epi sa fè dezan depi l komisè. Ti zwa poudre, bouch woze Bwavèna ak Tijo yo te renmen l anpil, se te yon bon kliyan pou penbèch nan gwo katye yo. Metye polisye a se pou li l te fèt, li konsidere l tankou yon espò, tankou lachas, men se moun ki jibye a. Lè bèt la pran nan pèlen, fòk li rele, soufri.

Lyetnan Matinès gade Ilaryon byen. Li te dekouraje pou sa l wè a. Sanble se yon debitan, yon nèg sòt, enkonsyan, ki p ap pale fasil. Fòk li pale. Li ri tèlman l pran plezi l nan sa epi l limen yon sigarèt byen vag. L ap prepare l pou l al pran plezi l nan entèwogatwa a :

Li di : - Alòs, se ou menm k ap bay traka konsa kounya a. Msye pa reponn? Msye fè kòmsi l pa konprann?

Ilaryon vire je l pou pa gade twa nèg yo ki te antoure l. Yo tonbe ri. Lyetnan an tonbe fredone tou dousman :

Latè,

Solèy, mizik,

Men wi, sa pik, sa pik, sa pik…

Li voup li leve, li tòde kò l tankou yon resò, li pase men l, li pran badin li epi l mache tou dekouraje l al chita bò biwo l anfas nonm nan ; li rele :

- Sèjan rapò!

Se yon rafa l k ap tonbe sou klavye machin nan. Machin nan kanpe plop lè lyetnan an di ak yon ti vwa dous:

- kouman ou rele konpè?

Lyetnan Matinès ap frape bòt li ak baton l. L ap pouse gwo lafimen. Machin nan rekòmanse mache. Ilaryon kòmanse ap kriye. Machin nan kanpe.

- Lyetnan an di:"kòman yo rele w fwenk? "

- Ilaryon reponn avèk souf li prêt pou koupe, Ilaryon wi.

- Ilaryon kisa ?

- Ilaryon Ilariyis !

Ilaryon santi l faya. Li t ap debat. Lyetnan an rele byen fò:

- Sèjan, rapò, poukisa w kanpe?

Li tonbe fè machin nan galope, li fin anraje… lyetnan an chita sou fotèy li epi l tonbe ekri sou yon fèy blanch avèk yon kreyon wouj:

- Poukisa w pa reponn lè m poze yon kesyon? Machin nan kanpe ankò, apre sa l rekòmanse. Ilaryon tranble kou fèy bwa.

Lyetnan an leve ankò, li fè de kout pat li tonbe nan mitan sal la, li pran Ilaryon nan kòlèt. Li tonbe sou jenou l. Sèjan an vire je l gade lyetnan an epi l di :

- Avèk tout respè m gen pou ou lyetnan, men nèg sa a sanble malad wi!

Lyetnan an rele:

- o rapò, sèjan! Yon konsèy, ou fèk antre nan lapolis, sa je wè, bouch pa pale! Ret nan wòl ou!

Machin nan rekòmanse takatak, tou dousman, lèt apre lèt. Jandam nan ret kanpe bò kot Ilaryon ap souri nyèzman:

- monlyetan, nèg sa pa malad, li pa gen anyen. Se makak l ap fè, se sa. Epi gen yon ti pwovèb ki di : *si w vle ale nan veye koukou, fòk ou manje kaka chwal.*

Lyetnan an tonbe ri. Jandam nan pran ri tou pandan l ap twaze sèjan an.

Li pa t menm kaporal, ti jandam nan. Se te yon grimo, gwo, cheve wouj. Nan je l ou te ka wè rayisman li gen pou bouwo k ap travay pou lajan yo. Li te gen gwo figi. Men li te aprann vit kriyote yo epi sa te chanje vizaj li. Li te deja gen de pli di nan kwen bouch li. Kriyote tache vit, li mete yon mak tèrib nan vizaj li!... kriyote se bagay ki pi fasil sitou avèk yon pwofesè tankou lyetnan Matinès!

Mizè fatige yo, blaze yo, yo pa kwè nan lòt bagay, sèlman nan vant yo epi petèt si chans pou li, li ka vin jandam. Nan peyi dayiti, lè w gad, ou manje se vre, men ou pa kontan. Bò kote w, lòt yo ap maltrete pòv malere epi fè yon pakèt mechanste. Yo pase w nan betiz si w montre w sansib, alòs ou bouche je w, ou fè kòmsi se pa anyen, ou fè kè w di. Ofisye yo trete w tankou chen, epi w plen rayisman. Yon jou, byen razè, yon jou kote w pa gen yon santim wouj nan pòch, si yon prizonye bite, san w pa rann ou kont, ou vide baton sou li. Lè w antre lakay ou nan aswè, ou santi yon gwo detrès, epi timoun yo vin vole sou ou, ou repouse yo, paske toudenkou, remò ap toufe w tankou yon manje ki rete sou kè w. Ou santi w tèt

anba. Ou evite madan m ou tou, ki ap vini ak je l tou plen dlo, ap vin pase men nan kou w… Ou soti ak tèt ou cho, nan lannuit fre a, nan Pòtoprens k ap dòmi epi k ap danse tankou fèy van ap mennen. Apre demen, sa pa pi mal, w al bwè yon gwòg ak zanmi yo, ou bliye epi vye metye a ap kontinye. Kèk jou apre, se yon timoun ki tonbe malad, epi yo di w pou w entèwoje yon moun nan kazèn nan. Alòs, w ap fè sa men w byen lwen, tèt ou pa la. Doktè a mande yon medikaman ki pote yon non dwòl, ou pa konn kòman pou w fè pou w achte l… W ap frape moun nan san w pa menm okipe w de sa w ap fè a, ou frape pi fò. Apre sa, raj razè, raj w ap bat moun pou viv, fè w frape ak tout fòs ou… Wi Dyedone malad… Alòs ou pa panse ak anyen ankò, ni medikaman pou w achte, ni kay pou w peye, ni soulye pou w met nan pye w, ou fatige, ou rive nan bout ou, w ap frape… frape… ou se yon jandam tankou tout lòt moun. Tankou lòt yo! Yon vwa ap rele nan ou tankou yon sirèn, avèk yon son ki fè moun pè, se tankou yon defi :

- Tankou tout lòt!

Apre sa, abitid vini. Yon jou ou rive konprann fè moun rele, pise nan pantalon l se yon bagay amizan. Genyen ki pise depi yo wè baton an! Ou pete ri pou tout bon, ou ri pou lapremyè fwa. Se konsa lyetnan an ap konnen ou bon, lè sa a li pwopoze w kòm kaporal… piti piti ou vin twouve metye a enteresan. Bat moun vin yon akivite tankou tout lòt. Ou vin di, sa pa fè w anyen ankò, okontrè… ou vin yon veritab jandam, yon bouwo; yon travay tankou tout lòt… epi kòm yo fè w kaporal, alòs…

Lyetnan Matinès di :

- jodi a m wè ou poze, Jewòm…

Jewòm, ti jandam nan resezi li epi l tonbe ri. Se pa fasil lè w ap panse ak yon pakèt bagay anmenm tan, se pa fasil pou w rive ri ak tout kè w, pou fè yon lyetnan plezi!

Lyetnan Matinès te deja ap okipe lòt bagay. Definitivman, Ilaryon sa a, se yon nonm banal, ki sanble p ap bay jwisans n ap tann nan. Lyetnan an di:

- Ilaryon, se ou menm vòlè n ap chache depi lontan an…

Ilaryon di kèk mo malman.

Lyetnan an leve, badin li nan men l. Li t ap panse ak lòt bagay. Li t ap panse ak pati kat li pral fè apre midi a nan Sèkbèlvi.

Li voye yon kout pwen nan figi Ilaryon. San pise nan nen l. Lyetnan an t ap panse…

Nan jwèt kat la, li anonse twa, l antre ak sis.

Li repete ak yon vwa neglijan:

- Alòs ou p ap pale?...

Yon kout pwen pran Ilaryon nan je goch. Jewòm, ti jandam nan ponpe tèlman l kontan… Sèjan an anraje l ap tape sou machin li.

Kanta pou lyetnan Jolikè, menm lè se yon powèt, menm lè se yon sireyalis, se yon bon jwè kat… li konn kat la pakè.

Badin nan frape Ilaryon nan figi l. Li tonbe sou jenou l. Figi l fè yon grimas ki fè Jewòm pa ka kenbe ri. Lyetnan an gade, li tonbe ri tou, yon ri anmè, yon ri tout lajè bouch li. Men, se ak jwèt kat li l ap panse.

*Fòk m al chache Pòl jodi a. Li toujou anreta. Sitou Jolikè pa t di l sa bonè. Men nonm sa a pa pale…*

Lyetnan Matinès gade Ilaryon epi l tonbe rele :

- Alòs, ou p ap sispann fè enbesil? N ap fè w pale, kochon sal!

Li tonbe ba l kout pye, kout badin. Ilaryon tranble, figi l benyen an san, li bare figi l ak men l, li kriye:

- m ap pale wi, m ap pale!…

Men lyetnan an pa sispann ba l kou, li bat li avèk raj. Machinaekri a menm pa janm sispann. Jandam nan t ap souke pye l, je l byen lwen. Lyetnan an ap frape.

Telefòn nan ap sone, lyetnan ap frape. Telefòn nan sone, sèjan an vire epi l di:

- monlyetnan, telefòn!...

Lyetnan an kanpe devan nonm nan ki fè yon ti boul, vizaj li benyen ak swe. Li di:

- hen?

Jandam Jewòm repete:

- telefòn, monlyetnan!

Lyetnan an pase men nan tèt li epi l fè yon ti souri. Li janbe Ilaryon, li ranje palto li, l ale nan telefòn nan. Lòt bò a, yo tande yon chante k ap vini.

- al gade nan sal komin nan, epi di moun k ap chante a fèmen djòl li.

Lyetnan an chita bò tab la epi l dekwoche telefòn nan :

- alo?... depite Lapwent?... mèwi, mèwi, lyetnan Matinès avòt sèvis… ou anfòm?...

Men non monchè depite, m p ap fè anyen serye… Mèwi… Mèwi… m sonje l byen, Dasiyis chèf boukman ou a. Li te konn mennen nou lachas Leyogàn… Sè li a di w, manman prevni an? … Tann… Ilaryon Ilariyis? Jisteman… Men m pa ka lage l konsa, li antre lakay moun al vòlè, ou konprann… Jodi a se samdi, non… Si w vle m ka voye l devan jij… M gen lòt vòlè ki ka tann toujou… pa enkyete w, l ap anfòm, nou konn sa pou nou fè… Mèwi m konprann trè byen, se neve youn nan chèf boukman w yo… Men Jodi a se samdi, m pa konn si jij la… Se sa, al wè si w ka jwenn jij la… Se sa… se mwen menm ki pou remèsye w, mon chè depite… Men, di prezidan an ke

m ap travay sou fèy avansman an, m pa ret anpil bagay pou m fè… petèt minis enteryè a…Kisa! Se yon sousou?... w al fò wi depite, m pa fin konprann ou… Epi li toujou gen pouvwa… wi m ap rele w pita… n a pran randevou pou n al manje yon bon griyo kafou. Sanble gen yon lòt bwat k ap ouvè aswè a, avèk on seri ti fanm byen fre… A! A! ou pa bezwen pale… orevwa depite, n ap wè… Mèsi… orevwa…

Lyetnan an vire gade Ilaryon. Li te leve l chita, apiye sou yon men l, tou pè. Kou l wè lyetnan an ap gade l, li foure je l nan janm li tou pè. Machin ki t ap ekri a te kanpe. Lyetnan Matinès limen yon sigarèt epi l rale yon nway. Li fè voup, jandam nan kouri:

- Mon lyetnan?...

- Jewòm, fè nonm sa a benyen, Mennen l nan enfimri a, fè l manje, epi mennen l nan seksyon nò… vit, vit.

- wi, mon lyetnan…

Jandam nan leve Ilaryon ki ranmase tout fòs li pou l soti pi vit nan tanyè lyetnan an. Machin ekri a rekòmanse takatak nan pyès kay la. Lyetnan an al nan radjo a, li vire bouton an :

Sa pik,

Sa pik sou lètwopik

Latè

Latè…

Lyetnan fè on sèl vire ak raj; li fèmen pòs radyo a pou l fèmen bouch lavi ak limyè.



Se te yon jou samdi. Solèy t ap briye tout kote. Alfat la te vin mou, l te vin nwa klere. Se te jou peyizan kite mòn desann lavil epi sa k nan vil kite vil la pou odè santi fò l ap degaje.

Machann chabon ap pouse bourik yo, chaje kouleba, ba yo baton pou yo ka mache vit. Jou samdi se jou bese leve, tout jounen, toutan pou manman pitit! Timoun ki pa al lekòl jou sa a pa janm pran repo! Se bese, leve tout jounen ap travay san rete.

Epi jandam yo la, fizi sou zepòl, janm yo byen vlope ak gwo bòt yo, y ap rele dèyè pòv malerèz k ap kouri devan yo.

Jou samdi, Lali se yon gwo venn tankou yon koulèv nan mitan mòn, yon gwo venn ki bay tout Pòtoprens manje : chou, legim, viv, bannann, yanm, mango, zoranj, pistach, apre sa kochon k ap goumen ak kabrit k ap rele bè… è…è, poul k ap kodase, tout sa ap desann tankou san nan venn nan. Sou do bourik, sou do gason, sou tèt fanm, tout sa ap vibre, klere, debat, kriye anba solèy.

Jandam nan t ap pouse twa nèg. Y ap mache youn dèyè lòt devan l. Premye a te tèlman sal, chire, vant li ak tout po dèyè l parèt deyò. Figi l te fennen, li pote yon ti rejim bannann wòwòt sou tèt li. Dezyèm nan, je l te byen klere, li te gen yon pantalon ble ak yon chemiz blan sou li, li te pote sou do l yon ti kabrit blan e nwa k ap begle. Apre sa ou wè Ilaryon. Yo t ap mache byen vit nan mitan lòt moun yo.

Yon ti fi t ap ofri machandiz li yo ak yon chante tris :

- men patat, mayi moulen, pwa, diri, pitimi depaye!

Chay la te prèske kase kou l tèlman l lou, zepòl li yo detire, l ap pwomennen nan tout katye. Lè l ap chante machandiz yo venn kou l detire chak fwa l rele yon machandiz. Li t ap mache ak figi l dekouraje, li te lwen, yon men sou kote l, lòt la ap balanse, li te bouche zòrèy li chak fwa l t ap rele machandiz yo. Sa te bay yon bèl vwa, ou konnen, kòmè, lè w mete men w konsa sou zòrèy ou pou w ap vante machandiz tankou yon chanson.

Jandam ki t ap mennen nèg yo nan tribinal la, se toutan l t ap souye figi l avèk yon gwo mouchwa wouj. Li fè pòv malere yo pè podjab:

- N ap mache fout! Non?

Epi solèy la menm te tèlman klere ou pa t ka ouvè je w.

Yon chany avèk yon vye bout pantalon sou li, sal, sire kou peny ti dan. Janm li kale, pye atè, li menm, metye l se pwopte soulye. Li t ap bat tanbou ak bwòs la sou ti kès li te pote sou ponyèt li a. Souf li t ap monte desann… sanble li te byen manje jodi a… li ge.

Ti vagabon yo t ap kouri nan lari a tankou jenn poulen chwal nan savann. Men lavil pa savann. Vil la fèt anba mòn, ravin yo vin bare avèk mi. Montay la ap fè bak devan vil la k ap fèmen l, toufe l, fouye tou, make l ak mak nwa wout asfalte yo, ki bare l ak fè, ak beton, nan tou rego pi nwa pase nannuit. Li bare tèt li ak fè ki pi di pase ray chemen fè makdonal… lwa sa yo rele polis pwopriyetè fonsye, k ap domine Palman an. Se lwa leta rich fè kont pòv, se yon fatalite asye machin ameriken yo ye, ki tankou gwo krapo k ap pwomennen sou kò pòv Ayiti. Moun lavil se esklav Ameriken, esklav fonksyon piblik. Genyen ki vann menm madanm yo pou li! Esklav vant yo, esklav tout gwo pwason k ap fè lalwa kont pèp la…

Malgre tout bagay sa yo, pèp la t ap chante, ri, paske pèp la se yon jeran ki, menm si l poko mezire fòs ponyèt li, santi l kanmenm nan travay li… Ouvriye kòmanse evalye fòs yo san yo pa konnen, chak fwa yo pase devan yon nouvo izin, nouvèl atelye oubyen nouvèl fabrik, kè yo kontan pou granmesi. Paske sa k nan kè yanm se kouto ki konnen l. Malgre tout Ameriken sa yo, tout kakapoul sa yo, tout jandam, nouvo ouvriye sa yo, nouvo bra Chalmay Peral ak lit lespwa ap jayi nan chak sezon lapli, chak rekòt.

Ti vagabond t ap kouri nan vil la tankou poulen chwal! Granmoun di dèyè mòn gen mòn; dèyè mòn nan gen lòt vil tou. Gen vil ki fennen. Mòn yo fennen tou paske tè a pa gra ankò. Se zo wòch yo ase ki rete, van ak loraj lave tè a nèt, l ap ofri mizè l bay solèy. Dèyè mòn k ap wouji, gen vil yo koutbwa ap wonje, vil nou yo k ap vin nwa, vil nou yo kote lòt timoun sal kè kontan ap kouri tou, vil ki ak lòt vil sou ponyèt, ak limyè lespwa nan je yo… lòt vil ki tou pre men ki lwen, lòt vil kote tout moun gen kè kontan, ge tankou poulen nan savann. Men m pa pè! M toujou pè lè m gade peyi m… m pè, epi w p ap tande timoun k ap kouri sou lali yo, jou samdi, jou fri mi.

Nan kafou riyèl Jadin ak Lali, de fanm ap joure. Youn gen chay tete l k ap chire yon kòsaj aflè, yon men sou ranch li, lòt la ap tanponnen kuis li, li leve wòb li ou ka wè tout kilòt li, kabare l chaje kayimit sou tèt li. Lòt la kanpe sou pwent zòtèy li, li souke bouda l chak fwa l pouse yon grenn betiz. L ap souke dèyè l tankou lanmè k ap debòde…

Lè jandam nan rive ak prizonye yo, jouman an fini epi medam yo vole tankou zwazo yo tire dèyè yo.

Ilaryon pa t ka mache byen, jandam nan rele sou li tankou milèt. Pa gen anyen pou w di. ILaryon se yon nèg byen bati, san repwòch, mèg epi gwo. Li pa gen bab, li gen kèk ti plim sou tèt bouch li sèlman. Li pa bèl, li pa lèd, li senp, yon vrè nèg dayiti, yon moun ki wè, tande anpil bagay, moun ki soufri anpil. Li pa t chache kont, ni anbisye, ni volontè, ni sòt, ni visye, ni renmen fè mal. Se yon vrè vizaj dayiti, menm jan ak tout vizaj tout kote, vizaj tout malere sou latè. Tout malere sanble, yo ka fè gwo bagay, yo ka fè ti bagay, men yo tout gen bonte ak gwo lanmou nan kè yo. Soufrans ak mizè te plise, redi figi l nèt. Li te gen yon pantalon ble, chaje tou nan tout kò l, janm li yo touse rive jis nan jenou, chemiz kaki a se te ranyon nèt, men lajè zòtèy li. Chak pa l fè, li fè yon grimas.

Jandam nan di :

- mache fout! Kò nèg se zèb, li kouche anba kou, men l leve menm kote a!

Mache, li t ap mache tankou yon nèg tout bon, li pa t plenyen.

Wout la te chaje fanm ki t ap sot nan mache :

- Ou gen tan monte makomè! Di bonjou wi!

- mèsi makòmè…

Wòb aflè wouj, flè ble, flè mov, jòn, kako ble, fonse devan, blanch dèyè fè kenken. Riban yo byen mare ren yo.

- ou fè bon lavant kouzin?

- kousi konsa kouzin. E ou menm?

-A! kousi kousa tou, ou konnen!

Granmoun yo menm ak mouchwa blan yo mare an tiyon, byen rèd.

- kouman nou ye?

- n ap debat, e oumenm?

- m ap debat, ou te wè konpè Tijozèf?

-Konpè Tijozèf?

- men wi, konpè Tijozèf… li byen abiye, bwòdè. Li pote yon bèl tab bwa kajou sou tèt li. Li pral plase ak yon bèl nègès sous Matla… li prese…

- se sa k fè m pa wè l la!...

Men wi, li prese… A vye zo m pa kapab ankò. L ap mache vit epi detanzantan l fè yon ti kouri.

- m ale, makòmè.

- Ale non kòmè, di bonjou…

Anba pewon tribinal la, yon gason t ap achte mango nan men yon ti fi bò lari a. Sou tèt pewon an, yon gwoup mesye t ap pale ak gwo jès. Gen yon vye avèk yon palto nwa koulè kaka jako, yon pantalon arèl, yon chemiz ak ti pli, yon fo kòl dwa ak yon ne nwa, yon soulye bòt vèni, apiye sou yon gwo baton tèt ajan. Li gwo, l t ap fè van ak chapo pay li. Li t ap pale ak yon jenòm abiye an blan avèk kole chemiz li plen kras, pantalon byen eskanpe, file tankou kouto. Li wo, mèg. Li pale, l pale, l pale…

- m sèmante w m pa konn sa pou m fè. Jenn moun lakay la, y ap kriye toutan. M pa gen senkòb…! Epi Vètili lopital! Ala traka! Ou pa gen de pyas prete m?

- de pyas! W ap jwe monchè Janlwi. Si m te vo de pyas. M panse m t ap vann tèt mwen…

Ti piti ak palto nwa a santi l anmègde:

- mwen menm, m di nou fòk nou fini ak milat yo. Moun sa yo pran tout plas nan bab nou la a… nou menm nwa, se dan n ap manje. Sa fè twazan m pa gen on plas, anyen. Li lè pou m aji, lè a vrèman rive.

Men pa gen moun ki t ap koute l. Yon vye granmoun vin parèt. Li lage kò l nan bra ILaryon, epi l di :

« Pitit mwen… »

Li t ap pase de men l nan kou ILaryon tankou avèg, li t ap tranble. Jandam nan eseye pouse li. Li souye je l ak men l epi l di :

« Depite Lapointe ban m senk goud. M te pale ak mèt Mesmen yo te voye m kote l… »

Mèt Mesmen avanse bò kot Ilaryon, alòske Jandam nan ap pouse granmoun nan.

Se te yon sal tou long. Dèyè nèt, te gen yon tab sou yon estrad, yon tab men longè, kouvri ak yon tapi vèt. Bò kote l, te gen yon lòt ti tab kote grefye a chita ak machwè l sispèk sispèk, ap grifonnen papye ak yon vye plim. Nan mi a, te gen yon gwo foto Estenyo Vensan, prezidan repiblik la; vizaj la tankou bagay ki konsève nan alkòl, je l fèmen dèyè linèt li, bouch li pwès. Yon balistrad koupe pyès la an de, devan l gen yon ban bwa blanch ki an fas jij la. De lòt ban ranje sou kote a, apre sa kèk grenn chèz.

Moun te plen devan tribinal la. Etidjan fakilte dwa, chomè entèlektyèl ak demi entèlektyèl, moun k ap fè tan pase, sa ki anniye, sa ki renmen sa… yon bann anyenfè melanje ak moun grangou. Bagay yo te myèl nan tribinal la. Lye kote moun vin pwomennen, kote y ap separe jistis tankou losti legliz, kote tan ap pase nan fè jès ak ofisye. Mizè fè moun yo santi, y ap griyen dan san yo pa ri, mizè

fè je yo kale sou pwosè dwategòch, kout mal taye. Lajistis tounen sinema gratis kote kòz malere ap ligide sou gwo ekran.

Mèt Mesmen te chita bò kot ILaryon an, sou youn nan ban ki sou kote a. Chak avoka ki gen chans jwenn yon kliyan te fè menm jan an. Yo t ap pale nan zòrèy. Tout espektatè yo t ap pale, yo chak t ap di yon pawòl. Machann yo t ap rele machandiz yo nan lari a :

- kowosòl, zabriko, gwayav....

- ze fre

Pen mayi tou cho ooo...

Ilaryon t ap reponn kesyon mèt Mesmen yo tou jennen. Li te wont anpil; li pa t ka leve tèt li tèlman wonte a te lou sou do l. Li t ap gade manman l anba je, mizè pa t kite chè sou po l ankò. Li te vlope kò l ak yon gwo mouchwa nwa, mouchwa sa a la depi dizan. Wòb li bat sou do pye l. Li te kenbe tèt li byen dwat. Li te toujou travay di pou l jwenn yon pen pou l viv. Li p ap janm padone l pou wonte sa a, l ap toujou sonje sa chak fwa l gade l. Li menm ki te toujou onèt! Li pa t janm swete pèdi onètete li. Lè w grangou, ou soufri an silans, men ou dwe respekte sa k pa pou ou. Li te chita nan premye ban, min li mare, prèt pou dechennen. Je l jis lòt bò, gòj li plen dlo, li fè je l sèch pou l fè devwa li kòm manman : se te yon fanm tou piti.

Jij la antre li chita. Grefye a tonbe li ak yon vwa blaze:

- afè Likrès Pyè kont Ipolit Samdi... atandi ke...

Ilaryon pa t tande, li pa t tande anyen... manman..., ti fanm sa a, travay fin touye a. Li t ap touye tèt li nan kizin kay gwo kochon minis sa a nan Petyonvil... yon gwo milat konsa ap peye sèlman douz pyas pa mwa pou fè tout bagay lakay li... li depanse tout nan zilema, manman l. Li te toujou malad, Zilema.

- Avoka a kriye : m fè opozisyon.

Ilaryon voup li leve. Y ap pale, pale yon pakèt mo li pa konprann anyen ladan yo. Li pa t ba yo regle anyen pou li; wonte t ap manje

kè l, wont pou l leve kanpe devan manman l pou l ap reponn kesyon jij sa a ak pakèt lòt moun ki vin gade…

Manman l pa t gen anpil pitit, men Zilema!... li pa t janm gen chans, Zilema. Lè nou te piti, se te li menm ki te toujou fè yo kenbe l. Manman m te renmen gason anpil, men li pa t gate m; men te gen yon diferans kanmèm. M te toujou mete yon chemizèt wouj, ki te rete sou tèt vant mwen. Se te pou chase demon, lougawou, move zè. Yon ti nèg ki te toujou ap kouri ak lonbrit li deyò anndan lakou klotire ak babele. Vant mwen te gwo epi men gwosè lonbrit mwen san pantalon; yon ti gason k ap pwomennen ak po dèyè l deyò, ti kòk li ap vole nan van… Manmnan m di m te gen vè. Janm mwen te menm gwosè ak yon bagèt, tèt mwen gwosè yon kalbas. Epi m te konn pise nan kabann. Manman m di si m pa kite pise l ap mare yon krapo tou vivan nan ren m. M pa t janm pise nan kabann ankò. Men nannuit, m te pè anpil. Yon jou, pandan m t ap jwe konsa, m jete manmit akasan Sò fanm nan.

Sò Fanm di : Ilaryon fwenk! Li voye yon kiyè bwa dèyè m tou nwa k ap kouri tankou moun ki gen lèp. Li rache cheve l podyab! Kiyè a al tonbe nan yon kivèt rad Mimiz. Akasan tonbe sou rad yo.

- Sò Fanm w anraje? Si w bezwen pran mal, pran yon nonm!

- se avè m w ap pale, manman kochon?

- An? Manman kochon?

Epi joure a kontinye avèk pil mo sal. Men, podyab Sò Fanm, li pèdi sa l t ap fè pou jounen an. Yo ban m yon bon baton! Yo bat mwen byen bat jou sa a.

Ilaryon pa t konprann anyen. Mèt Mesmen te deja kite bawo a.

« Alòs, ILaryon, ou kontan? Yon mwa prizon se yon rekò. Ou ka di pa gen ankenn avoka ki vo mèt Mesmen, yon senp fonde de pouvwa. »

Li te kontinye pale. Ilaryon gade manman l epi l avanse al pote biyè senk goud la ba li apre sa l soti, san l pa gade pèsonn, tou wont.

Mèt Mesmen te tounen al jwenn lòt de mesye yo epi l kontinye pale, ap fè jès, gwo jès.

# Chap II

## Rankont Ilaryon ak Pyè Woumèl nan prizon an

Sou bò goch antre a te gen yon gwo batisman, yon bwat tou kare, san fòm, san bèlte, li te fèt tankou kay aletranje, li pa t gen anyen pou wè ak bagay lakay. Yo te fè Ilaryon antre kote ou te ka wè jandam yo k ap pase. Soti sou galeri a, yo pouse l antre nan yon pyès kote ki gen yon kontwa; etajè ki te gen pakèt rad. Ilaryon te atantif ak tout ti bri, tout ti son. Vwala lavi mennen l viv ak vye ras moun sa yo rele jadam nan. Yon mwa… yon mwa laperèz, kè sote, chaje ak vye sansasyon, ak difikilte lavi moun. Mond vagabonday la. Tout nanm li te ouvè.

Jadam nan deklare :

- fòk sèjan an vini.

Ilaryon tande yon vwa nan koulwa a, li met zorèy li alekout:

- m redi w ankò m p ap reponn kesyon w yo . Ou pa gen ankenn kalite pou w kesyone m ! Yo arete m san manda. Nou fè menm jan ak bann vòlò yo. M p ap reponn nou bann fripouy! M ap reponn zak mwen devan otorite legal, devan pèsonn dot, pèsonn…

Yon sèl bourara pete, ou pa tande anyen. Ilaryon rete tou dousman, tout nanm li t ap reflechi sou lavi nan prizon an. Byen lwen, bri lanmè a t ap glise sou sab yo ak tout bourara a. Menm vwa a tonbe pale ankò, li di :

- ou pa yon polisye, ou se yon tòsyonè moun ap peye tou senpleman. Menm devan mèt ou yo, Ameriken yo, lè pou m te kenbe tèt ak yo, m pa t fè lach; se pa devan chen tankou nou m ta obeyi. Ou pa sonje m te rankontre nou deja, ou te sèvitè ou pa janm chanje. Mwen menm tou ! M pa gen anyen

m ap di. Fè dyòb ou, m konn sa pou m di, m konn sa pou m fè.

Se pa de kontan Ilaryon pa kontan lè li wè gen yon moun ki kenbe tèt ak jandam sa yo. Li vale pawòl la ki sot nan koulwa a, li gen tan wè kiyès yo akonpanye a.

- Yon nouvo ? Mande sèjan ki fèt antre a.

- Jandam nan reponn : wi. Men papye pou rad li yo.

- Bon, men kouman n fè jwenn anpil konsa!

- Sèjan an, nou pa janm wè sa, plis nou arete, plis gen toujou.

Sèjan an wose zepòl li. Ilaryon t ap gade anba anba. Yo pote gwo pantalon an ak gwo varèy a rèl blanch e ble a ba li.

Ilaryon gade gwo varèy la ak gwo pantalon an epi yon pakèt bagay tonbe pase nan tèt li tankou kaw nan chan mayi. Yon pil ak yon pakèt k ap chante, bat zèl yo, bèk yo gran ouvè, lang yo tou wòz.

Solèy la parèt je l tou wouj nan fenèt la, yon je k ap chanje koulè, li ka chanje koulè tout sa ki tonbe anba l. Menm anndan pyès kay la gen yon koulè on jan vyolèt ki t ap balanse.

Toujou wè w dèyè baryè yon prizon ak yon rad prizonye ki pa janm sot sou ou. Yo fè w tounen bèt: yon tòti avèk karapas. Menm chante prizonye pa gen menm gou nan bouch moun ki lib.

Tout moun t ap voye je gade prizonye a soti nan tèt rive nan pye. Ilaryon sonje kijan ou te konn gade prizonye yo lè w te wè yo? Yon prizonye pa gen demach, li pa gen koulè, l pa gen souri. Li gen sèlman de grenn je nan tèt li ou ka gade. Li ka de men l tou. Gwo ou piti ; long ou kout ; mèg, di, mou.

Toudenkou, li vin sonje lannuit trajik la, li te fè nwa kou lank, men l te parèt tankou yon zariyen  ak plim… mèt Mesmen pa t lonje l lamen.

Li t ap chache men l yo. Kòman yo te ye? Yo te kache nan varèy la ak pantalon an. Menm lè a li tonbe kriye tankou yon timoun.



Poukisa yo te mennen l Fòdimanch? Pyè Woumèl te Fòdimanch tou.

Mèwi! Pyè Woumèl, m te konnen l depi m ti jenn gason nan Bwavèna. Ti jenn gason, pou paran yo pa t abandonnne yo, yo te bay yo rete ak moun rich. Mal manje, mal kouche, mal dòmi, yo bat yo, yo leve san manman, san karès. Manman l te bay li kay moun Sigò yo, moun debyen, respektab, notab, mèt e seyè nan Bwavèna… Li travay, li pran kalòt, li kriye, li reziye l… Li gen uitan, men se li ki pou al chache ti Sigò yo lekòl, yo menm ki gen laj douzan konsa! Wi, li te bliye jwe, li te toujou ap kalkile; yo te tèlman kenbe l di, yo fè l antere tout ti mès timoun. Men chak swa, yo te tounen. Adye, li t ap reve! Li te konnen yon pakèt ti mizè tankou l. Lè yo rankontre yo pa menm bezwen pale, youn te konprann lòt, youn te deja wè sa lòt la ap andire. Sa ki te bezwen santi yon ti men nan men l, yon ti mab, yon ti flè sovaj, oubyen yon ti zwazo. Tou sal, anba lapli, tèt san chapo anba solèy cho… Zilema, li menm tou te ret kay moun debyen sa yo tou, men l te tounen lakay li ak yon gwòs. Se msye Jera ki te papa pitit la. Msye Jera te vyole l yon jou swa, epi lòt swa tou. Lè l te aprann sa… alòs manman msye Jera, li te fache pou l mouri. Li menm ki t ap plede kominyen, resevwa monseyè Legwaz, pè Richa yo titikwannti. Li fout li deyò, li pa t rete kay Sigò yo, li te sove, li chape pou l li.

Kè l te gwo chak fwa l sonje bagay sa yo. Pyè Woumèl te ba l yon ti kilòt yon lè. Woumèl yo te rete bò kot Sigò yo. Lè grèv kont Ameriken yo, lè yo te touye bann moun machatè yo. Pil kadav peyizan te ret pouri anba solèy, sa k te reveye konsyans tout moun. Pyè Woumèl te youn nan chèf grèv la. Poukisa Pyè Woumèl pat ret kòl trankil ? Li te gen lajan, li pa t ap kouri dèyè gwo plas tankou tout lòt yo. Jodi a Pyè Woumèl nan prizon ansanm avèk Ilaryon, yon vòlò. Yo te byen renmen Ameriken lè Sigò. Msye Sigò se te avoka ASKO, se te patizan fawouch Bòno tou… Dayè, se te konseye leta li te ye, li te jire se Ameriken ki ka sove peyi a.

Men Bondye! Tout bagay sa yo te soti lwen. Epi, poukisa l ap touye tèt li pou l sonje yo? Kisa l ap chache? Yo tout se etranje, ke se Pyè Woumèl ke se lòt yo, se gwo milat yo ye.



Lannuit tonbe tousuit. Bò kote Ilaryon an, nan kacho a, de prizonye t ap dòmi ak men yo tou fèmen.

Marengwen t ap chante san rete, anmède zorèy moun. De nèg yo te mèg, mèg, mèg. Nan panno mi a, yon lame pinèz t ap desann. Ilaryon pete batay ak yo, yon batay san parèy. Sa te fè gwo bri chak fwa li frape pye l. Kolonn pinèz yo chanje bò tan pou yo ta mouri. Yo mòde tout kote nan kò w, ou vire ou tounen yo la. Ilaryon mande anraje.

Lòt yo te dòmi nèt ale. Ilaryon blije lage batay la tou dousman. Li tonbe reflechi yon pakèt bagay…

Yo ba l yon manje repiyan : mayi moulen, sòs pwa ; yon dlo bouyi nwè sal. Li vale tout. Kacho a te dwòl anpil, twa vye panno ak yon pakèt vye gri devan l. Ou te wè syèl la ak pakèt ti kay byen klere, mès jandam yo. Li pa t byen dijere ti manje a. Boul mayi moulen yo pran woule sou lestomak li. Pinèz yo menm se pa pale! Jodi a li pa t tonbe malkadi…

Voup, li vire. Yon bagay frape nan mi a. Li met zorèy li alekout epi li vire. De kou youn apre lòt sot jis dèyè, epi yon vwa di :

- kiyès ki la a? Isit la, yon zanmi?

Ilaryon ap tande, li pantan. Bri a kontinye san rete:

- kiyès ki la a? Vwa a mande.

- kiyès ki la a?

- Ou menm? Reponn Ilaryon.

- Èske se yon prizonye politik ? Vwa mande ankò :

- Ilaryon reponn : non

- M te kwè yo te arete lòt zanmi m tou. M se Pyè Woumèl…

Kounya Ilaryon pa konn sa pou l fè, li rete san pale. Li t ap panse ak Pyè Woumèl sa a. Sa l bezwen ? Sa l ap chache ? Li plen lajan, anpil lajan asireman. Li vwayaje nan yon pakèt peyi. Sa l te ka ap chache ? Ilaryon sonje vizaj sa a tankou de gout dlo. De je l klere, bouch li ap bat. Anpil fwa, lè l te konn kay Sigò yo, li te tande, dèyè mi a manman Woumèl k ap diskite avè l. Yon lòt fwa li te tande l klèman ki t ap pale nan yon seri de lang li pa t menm konprann. Manman an te bouke repete epi di l fòk li ta rete trankil. Kounya a men l twouve nan prizon, menm jan avèk li, Ilaryon!

Vwa a tonbe pale ankò dèyè mi a:

- Poukisa ou pa reponn?

Ilaryon pe bouch li. Nan biwo jandam yo, yon radyo tonbe pale yon pawòl andyable….



Klewon t ap klewonnen anba syèl la. Li te bèl anpil, li ta renmen jwe l tou. Kèk fwa, li te konn al gade lè y ap desann drapo nan Palè Nasyonal. Se bèl bagay lè drapo a ap desann tou dousman tankou yon flanm ble e wouj nan syèl la k ap chanje koulè, devan palè a ki tou blanch ak gazon vèt.

Li tonbe detire. Tout kò l t ap fè l mal ak pil mak dan marengwen. Kout pye ak kout baton yo te ba li se kont pou demi touye yon bèt.

De kamarad ki te nan menm selil avè l yo avanse vin bò kote l. Pi gran an mande l:

-Kouman w rele konpè?

- Ilaryon.

- Lòt la mande:

- ou pa t janm nan prizon anvan?

Ilaryon reponn : sa pa gade w ?

- se te pou m te ka esplike w kòman pou fè. M te vle rann ou sèvis.

- Pi piti a di : m rele klerisfon, lòt la se Kleriyis.

Yon jandam antre nan kacho a avèk yon prizonye ki pote yon mamit, vapè ap sot ladan l. Li te gen yon pake kasav nan men l epi yon grap gode mare nan ren l.

Jandam nan di : bwè vit m gen anpil travay pou m fè jodi a.

Tou letwa akoupi kò yo atè a epi yo tonbe bwè. Se te yon kafe rak, move, men byen cho.



Apre yo fin dechaje yon kamyon bannann, yo mennen yo nan chan kote yo konn tire a. Yo bay anpe pikwa epi lòt yo pèl. Yo te gen pou yo agrandi chan an, pou yo demele pil pikan yo. Nèg ki gen pikwa yo mete yo an ran. Ilaryon te nan ekip pa yo a. Lòt yo t ap debleye tè mouye. Solèy la klere nan nannan je yo. Pa lòt bò a, lanmè a t ap monte san rete. Nèg yo leve pikwa yo byen wo. Yo tanmen chante yon chante lapenn, yon chante monte desann, san lè. Van t ap pote vwa yo ale. Pandan y ap chante ansanm, yo vin santi yo mare ansanm. Lè yo fin pike tè a, youn nan nèg yo pran pikwa a, li voltije l anlè li fè l vire tou won san rete. Tout lòt yo fè menm jan avè l; yo reponn ak yon plent moun pa jwenn mo pou eksprime. Epi bri pikwa yo kòmanse ap fè mizik. Yo tanmen chante. Yo tonbe chante yon chante gangrennen avèk mizè: mizè nan vi yo, mizè nan kò yo.

Toudenkou, yo tout tonbe voye zouti yo anlè epi ratrape yo. Bri a retanti tout kote: nan tè, nan lanmè, nan chante zwazo, nan ri lasigal, nan tout ti van k ap vante. Chante a te difisil pou sa yo

ki t ap vire tè a. Yon fòs soti nan mizik dezesperans la, dezesperans ras moun san fanmi, dezesperans sa a, fòk li detui nèt nèt pou lavi ka triyonfe sot nan reziyasyon. Se te doulè yo ki t ap soti tou dousman nan somèy li pou l pete sot nan gòj. Chante a se yon miraj ki pote monte tout plent yo, tout rèl pandan tout kalvè yo.

Chak kout pikwa yo fè, chante a monte pi wo, pi klè, pi fò, avèk plis vi. Yo t ap chante regrè yo, regrè yon fanm yo renmen, yon pitit yo sonje, tout ti rèv yo pa janm ka reyalize, bèlte peyi yo, tristès, kondisyon lavi bèt y ap mennen. Yo fè yon ti danse tanzantan, deplwaye kò yo menm jan y ap voye kout pikwa a, ou ta di se yon defi y ap bay tèt yo kont pikwa ki nan men yo a, kont fatig, kont solèy cho pou yo kreye yon fòm tradisyonèl, yon chante dous, fò epi dechiran.

Avèk tout plent sa yo, yo te rekòmanse yon ti chante pi rich, pi imaje, pi long, pi imen pase yon ti plent. Nan chak ti moso refren soti yon ti kè nèg, chaje ak lè nanm nèg sa yo k ap tonbe leve sou yon glasi di. Pawòl sa yo, se sa yo te vle:

Way….! Way…! Way….!

Woy woy woy!

Fanm nan ooo

Way….! Way…! Way….!

Woy… woy… woy!

Fanm nan ooo

Fanm nan kuit yon pwa kongo

Zandolit vèt tonbe ladan

Zandolit vèt tonbe ladan

Way oo!

Menm kote a, limyè pikwa a nan solèy la paret tankou yon zèklè devan Ilaryon. Epi li tou tonbe tankou yon boul, avèk menm sant pen fre a nan nen l. Li tonbe goumen ak maladi a, li goumen toutbon ak maladi malkadi sa a.



Li rete nan lopital la pandan de jou. Pandan l te tonbe a, li te pran yon gwo blese nan tèt ak yon kout pikwa. Depi lavèy, yo anplwaye l nan yon pakèt travay: bale, lave asyèt, bwote dlo. Li te gen libète pou l ale vini nan lakou a.

Nan tan lontan, li te gen tan gen repitasyon yon nèg dousman, ki pa renmen fè bri. Avèk yon maladi moun kwè ki malefik ki menm atrapan. Yon maladi modi pou moun modi. Tout bagay sa yo te mete l sou kote nan sosyete a. Li te ra anpil pou jwenn yon moun pwoche bò kote l aprè yon ti tan. Li pa t pran tan pou l geri. Bagay sa a te kite yon souvni anmè nan tèt li. Pyè Woumèl te pale avè l nan lakou a, pawòl lavi ak lespwa.

Kounya a, yon lòt nèg parèt tèt li soti nan lye zonbi, grangou, nan sitiyasyon bèt ak nan perèz panik esklavaj la. Panse l yo depase sansasyon imaj sa yo li t ap viv depi kèk tan. Panse l soti nan analiz tan jodi rive jouk nan sa lavni ta ka pote. Kounya a li soti nan fòs rasanbleman an epi l tonbe nan trentren yon lavi nouvo, men avèk anpil kalkil. Sa ki t ap domine l se te lawonte, yon wonte k ap toumante l. Tout bagay t ap pase nan tèt li: vizaj mizerab manman l k ap repwoche l san pale, sè li Zilema ak tout ti kòmè sou katye a. Non, li p ap janm, janmen prezante devan moun sa yo ankò. Li pote wonte sa a pou lavi, tout kote l pase l ap suiv li tankou lonbray li k ap mache kòtakòt avè l pou l fè l pèdi tout chans li. Kisa yon mwa prizon ye pou Ilaryon ki konnen l se yon pòv desten ap mennen? Pou lòt yo se yon tach ki p ap janm soti, yon tach k ap fè yo pa janm bliye. Poutan se lavi a ki mennen l la, se lavi a ki responsab.

Li te onzè. Li te dwe ponpe dlo pou benyen. Li t ap ale vini nan lakou a, yon pakèt vye lide t ap boulvèse l. Li t ap panse ak sa

Woumèl te di l yè yo. Sa l te di l pandan di minit pwomenad lidè a. Li konn move zèb yo, li wè Woumèl ap pwoche bò kote l. Yon senpati li pa ka esplike pouse l al jwenn jennonm nan, ki mens, epi ki gen bèl pawoli. Jandam nan menm, chalè ap touye l, l ap gade yon je ouvè yon je fèmen. Woumèl t ap mache latèt wot. Ilaryon ap gade anba anba. Wi se te li menm menm, moun li te konnen ane anvan yo. Woumèl ap chache yon jan pou l pale avè l asireman.

Woumèl di l an pasan :

- konpè, kouman w rele ?

Ilaryon pa reponn. Bri t ap kouri nan prizon an, Woumèl pa kite jadam yo fè l larezon, li kenbe tèt ak yo, li domine malgre enkonsyans sovaj yo. Ilaryon li menm, lè l wè li, li santi se yon nonm respektab, epi san l pa t konn poukisa, li te wè l tankou yon zanmi. Woumèl tounen pase kote l la ankò, li di l :

- konpè apa ou pa reponn, kouman yo rele w ?

- Ilaryon, msye.

- pou konbyen tan yo kondane w?

- yon mwa, msye.

- atansyon men jandam nan! N a pale tale.

Jandam nan avanse vre, men li pa rete, l ale touswit. Woumèl tounen ankò.

- ou konnen, m koumanse rale l sou mwen, jandam sa a. Genyen ki pa fin bèt nèt. Sila a menm se pitit yon ouvriye. Si m rete isit la pou lontan, ou pa janm konnen, m ka rive fè l konprann.

Ilaryon di wi, men l pa fin kwè.

- Woumèl redi l : se te premye fwa ... ou vòlè ?

Ilaryon pa reponn, li bese tèt li, l fèmen kò l. Men Woumèl pa dekouraje, li chanje sijè :

- Sanble figi w pa enkoni pou mwen. Kibò m te kapab rankontre w ?

- m te rete kay Sigò, bò kote w la, nan Bwavèna.

- Ilaryon, ou di? Sa fè lontan. M sonje, ou te yon bon ti nèg. Tande byen, pwomnad mwen pral fini, m kwè l vire, lanj gadyen an. Ou konnen, m ap ede w lè w soti, wa wè. M ap fè w jwenn yon travay. W ap travay, Ilaryon fè tèt ou konfyans. W ap soti, gen konfyans nan tèt ou.

Woumèl vire l ale. Ilaryon rete akoupi atè a, avèk manchèt li nan men l, san di yon mo.

Gen yon seri ti pawòl ki sonnen fò anpil. Pawòl ki fè bri, ki tounen plizyè fwa, plizyè kote tankou nan gòj montay yo.

Bri a rive nan zòrèy li : « Ilaryon, fè tèt ou konfyans, w ap soti, gen konfyans nan tèt ou… ! » Pawòl sa yo fè l tresayi. Depi move nuit la, se te sa l t ap chache nan li menm. Mo sa yo, yo bouyi men yo pa ka soti. Sa l te gen nan li ki pa nòmal se mo sa yo li pa t ka jwenn poukont li!

Li t ap gade nan direksyon Woumèl te pran an. Mo sa yo se mo limyè ak solèy ! « Gen konfyans nan tèt ou ». Li te gen yon chalè cho nan lestomak li, tou ba, li t ap repete mo sa yo. Ti sak gad pwoteksyon li te pote nan lestomak li a depi lontan, kado manman l te ba li a, pa t janm ba l fòs konsa.

Tou dekouraje li lage sèpèt la atè, epi byen vit li antre nan sal kot jandam yo manje a.



Jou nannuit sa a, Ilaryon fè rèv nan selil li a. Li wonfle tou dousman.

Kochon ap rele, kouri pandan y ap woule kò yo, yo lou tèlman yo gra.

Yon ti bèf t ap sote bò kot manman l arebò chemen an, yon vye granmoun ap menmen l epi l ap rele ho! ho! Sanzatann yon cheval pete kouri, li fè yo rale kò yo ba l pase avèk sou do l yon kavalye ki anba chemiz ble l k ap flote tankou drapo ki anba van.

Chantye a vire.

Rivyè a t ap chante sou wòch gri yo. Lè a te bay yon sant diven kann. Ti nèg t ap tire lobe, kout pye kouri nan dlo pandan y ap fè gwo kout ri.

Lòt yo avèk ti chemizèt wouj, tout koulè sou yo t ap kouri, rele, pye atè ap fè bri nan labou a. Gen nan yo ki gen pye fen, gwo tèt, gwo vant tankou balon. Menm kote a te gen yon ti nèg tou tris ki t ap jwe byen lwen gwoup timoun kè kontan yo.

Yon gwo fanm nwa ak po tete l deyò ki t ap lave bò dlo a ak lòt kòmè l yo, joure ti gason ki te poukont li a.

Epi gwo bri moulen ak bri dlo. Sanzatann, yon pakèt flè de rèv parèt nan chantye a. Pil jenn fi k ap joure.Vyèj fanm an nwa ki pral pran dlo granmmaten.

Li te bèl anpil, jèn fi plim je vèt ak bon souri, grimèl dore souriyan, grap kalbas sou tèt li.

Nan gwo somèy li, li te chanje bò pou l ka reve pi byen.

Lestomak jèn fi yo tou nwa klere nan dlo a. Li te soti nan dlo a tankou yon pòtre an kuiv, klere ak woz sou li. Li t ap pouse ti kri frèt. Tete l yo ranmase nan lestomak li, apre yon segonn, yo vin byen di, li kenbe yo nan fant men l tankou pòm woz nan yon plat.

Kout ri l sonnen tankou klòch nan katedral. Pandan l ap souke tèt li pou dlo tonbe, tout kò l tranble…

Menm kote a, lè l wè gen je ki t ap gade dèyè branch la, li sezi ! Tou pè, l al kache dèyè boukèt bwa a.

Li te reveye toudenkou nan reyalite a. Li rete egare, pandan on minit. Kacho sa a pa gen espwa. Li t ap bat kòl tout nuit la pou l jwenn yon ti kote ki miyò.



Premye fwa w rankontre yon bagay ou pa konnen, ou gade l nan kat kote, ou manyen l, ou peze l, atoutsa ou pa ka kwè ladan l. Yon nèg mizerab, sa chaje ak santiman. Lanmou, rayisman, laperèz, wont, anvi, vyolans, kouraj, revòlt, dechennman, pitye. Yo manfouben, se vre ; men gen youn, konbyen ki rive konnen l ? Yon nèg aprann li sèlman lè l fin soufri kont li, lè l bouke soufri.

Vwala, youn vini, yon milat, yon grannèg, bann moun ki pale bon fransè, ki pa konn mizè nan kò yo. Li te vin pale avè l, soti nan ran li, li bliye sitiyasyon l, pou l okipe m pa konnen poukisa nèg pye sal, sanzave, vòlè ! Li te nan prizon an avèk yo se vre, men l te toujou gen satan an sou li. Li te fè politik, se pa t pou l gen lajan, men pou l te fè yo mete l nan prizon ! An verite, gen plis sekrè nan kè lòm pase vodou…

De tout fason fòk nou di aklè zwazo dwòl sa a te konn sa l t ap fè ! Li te di l « Ilaryon, gen konfyans nan tèt ou… ». Depi lè sa a, li menm, Ilaryon an ! Ilaryon, li santi gen yon bagay k ap boule nan kè l, nan trip li, tankou yon bon kout kleren.

Lè w se pitit mizè, malchans ak reziyasyon, premye fwa w tande mo sa yo, ou gen kont bagay ki pou ta eklate sèvèl ou ! Yo fè nou pè, an menm tan nou renmen yo. Nou gade yo tankou lakansyèl anba lapli. Se yon reyalite tout bon vre. Li janbe avèk gwo rach li dèyè pye bwa yo, liy oblik ak koub anba lapli ki soti nan vant nwaj nwa yo. Lapli a pral fini, oubyen se sèlman yon miraj.

Ilaryon te chaje ak nouvo konfyans. Dènye presyon dezespwa yo kouri, panse fòl yo ki t ap dòmi depi lontan nan nanm li yo

leve. Men konfyans la se yon wòk. Yon ti grenn konfyans miltipliye vit vit. Vwa pisan an retire vwa sifilis, dezesperans la. Lavi toujou plante pikan kwenna nan bonè lèzòm.

Fim avanyè yo te pase youn apre lòt on sèl kou. Yon bon desen anime ou pito pou li, nèg ayisyen, ti bonzòm kolorye ak vyolans, bouki ak Malis, prens kont chante popilè, nan yon menm dekorasyon. Yon pakèt desen kriyèl, bagay zonbi, devan dèyè, chaje ak tout kalite bagay dwòl. Li te santi l bouki, inosan, enbesil, doulè fyèl, kè sote, yon latranblad mòtèl, depi lè sa a bann mo majik yo te eklate tankou yon fanfa. Kounya a, se malis k ap bouje anndan l, li te soti anba gwo moman kalmi, malis nèg madre, nèg rize, nèg ki pa pè anyen.



Gadyen an te deja di l :

- ou pral netwaye epi bale kacho yo ak koulwa tobout yo.

Lè y ap pale de pati prizon sa a, yo te pale tou piti. Jandam nan te gade l on jan sispèk epi l te ouvè pòt la. Li te rankontre yon ofisye ki t ap soti ak yon valiz sou bra l. Li te pote yon machin doktè yo konn iltilize pou konsilte malad yo. Kiyès ki te ka malad la a ?

Se te premye fwa yo te voye l nan pati prizon sa a.

Tobout yo.

Mi yo gri tankou yon kote limyè pa janm antre sinon yon ti limyè chich. Apèn si yon ti limyè pase nan koulwa a. Adwat, gen 5 gwo tonton pòt ak yon twou won pèse nan mitan yo, kote yon ti lè te antre soti. Senkyèm pòt la te ouvè. Yon souf flou, siflan, douloure, kote ou te ka devine plenyen ki t ap soti nan tobout la, yon ti bagay 60 sm lajè sou 2sm longè, yon sèkèy an beton. Yon lonbray ap bat kòl sou yon nat latanye, pye l yo nan pòt la, janm pliye sou kote pou l kite plas pou yon vye bokit. Vye bokit la te demi plen lacho, li t ap degaje on sant pise konsonmen ak kaka. Yon odè ki t ap pete nen touye je.

Tèt li te leve, l te pè, l ap poze tèt li kesyon.

- Msye Woumèl ! pran di Ilaryon.

- ha … se ou menm…, Ilaryon…, ha !

Woumèl, t ap gade byen, sa pa t fè l sezi vrèman ditou. Li t ap gade. Lè w antre nan yon tobout ou oblije gade.

Tobout yo, se sa : sèkèy yo antere tou vivan, moun yo pa ka asasinen. Pa gen kote pou w vire, fòk ou kaka, pise, manje menm kote ak lodè dechè tout kalte. Lòt lè pa janm antre. Pa gen zwazo k ap chante, pa gen moun k ap pale, pa gen ankenn bri lavi, moun, bèt, men sèlman silans yon kacho nan mitan twa mi. Nannuit, lè gadyen yo pa la, fòk ou rele fò pou yon vwazen tande w vagman.

On chalè anraje t ap renye nan sèkèy an wòch la. Anwo tèt ou, tòl la bay yon limyè blèm nan fènwa a tankou lè syèl la plen loraj.

Ilaryon pa di anyen, li pran bokit la. Mouch yo tonbe vole pasi pala. Ilaryon vire figi l. Pise ak kaka sa yo sanble t ap rasanble depi de jou pou pi piti. Lè pòt tobout la fèmen sa te vin anraje nèt. Ilaryon te pral soti lè Woumèl tonbe pale :

- Ilaryon, li fè solèy deyò a ?... si w te ka fè m jwenn on ti alimèt, m gen sigarèt, men yo pa kite alimèt pou mwen…

- Ilaryon kouri soti, vwa a te jennen l, li pa reponn.

- Deyò a, solèy la t ap karese tout peyizaj yo ak lang jòn li yo. Ilaryon pa t reflechi ankò. L ale toudwat, bokit li nan men l, li t ap pran direksyon rak bwa vèt yo, byen lwen, agòch. Lanmè a te tou pre. Li vide bokit la. Gade sa Woumèl devni, se konsa yo trete l! Pou l rive la a fòk li ta gen lenmi, fòk li ta fè yon bagay ! Yon moun konsa, fòk ou pa ta byen avè l.

Sepandan, pandan l ap pase devan kizin nan li antre floup, li travèse kizinyè ak tout prizonye ki t ap travay yo, li plonje men l nan fwaye dife a.

Li pran yon moso chabon tou wouj, li fèmen l anba men l, li t ap soufle l detanzantan. An bon nèg dayiti, li te kanzo, li pa t pè dife. Li te retounen nan tobout la ak bale l nan yon men, bokit la nan yon lòt. Li te mete chabon dife a nan ti yon ti sann nan bokit la ki te prèske plen ak lacho.

Li vire sou koud ponyèt li. Machwè l te anfle, je goch li demi fèmen, ble tankou digo, yon pansman sou manton l. Yo te byen ranje pòtre a. Ilaryon te fè yon ti kanpe devan tobout la. Pyè te rekòmanse pale :

- Alòs, Ilaryon, ou te rive jwenn alimèt la ? Pyè Woumèl t ap tann li. San l pa di anyen, Ilaryon kenbe chabon dife a nan men l, do ba li pwoche bò kote l, youn t ap gade lòt nan je pandan lontan.

Woumèl limen yon sigarèt epi l bay Ilaryon kèk grenn:

Ilaryon, m se zanmi w, ou kounen…

Ilaryon pa t ka reponn, li t ap bale. Woumèl te kontinye pale.

## Chap. III

## Zamitay Ilaryon ak Pyè Woumèl chanje lavi l ak vizyon l

An verite, Cherilus sa a se yon nèg dwòl, yon vye nèg. Li te foure kouto nan kou madanm li yon nannuit pandan l te sou. Yo ba l 15an prizon. Li pa t fè tout tan sa a, li lage anvan sa. Li te toujou ap pale de madanm li pou fè moun tris. Sa loulouz. Li t ap kondi taksi, li se atis tou. Nan mennen kliyan nan nuit nan katye bouzen yo sou fontyè a, li te tou vin pran abitid. Li rakonte tout nuit banbòch li yo! Li konn tout fanm yo : li te konn pakè lavi *Dolorès* ki te nan *Democratic bar; Lezavavata* ki te nan *Paradise luz*. Tout ti defo *Fejita* ki te nan *Ba-ta-clan.* Li te melanje tout sa avèk yon kriye ipokrit sou madanm li, sa loulouz li t ap repete. Li t ap travay nan blanchisri *La Parisienne* bò kote famasi *Duglob* ri *Dantès Detouch.*

Sa l t ap di yo pa gen manti ladan yo, men li met bè, li met mantèg asireman. Li sanble te travay di pou vwayou sa a k ap vòlò grenn je l pou l bwè kleren, sou epi fè kòmsi l te moun debyen ak piten yo. Lè l fè arete l la, yo bat li a, li te pral chache l nan depo, li pa peye taksi a.

O ! Li te renmen l, chouchoute l, sèvi avè l byen, Cherilis li sa a. Yo di se manman yo ki leve yo konsa, nan respè ak admirasyon byennerez pou gason, mèt, tankou chyèn, pou sèvi epi niche bòt yo !... Sè pa l la Ilaryon se te menm bagay ak mesye yo.

Kochon an ! Li te fyè lè l t ap rakonte li te konn pase plizyè jou deyò. Lè konsa, pou l kache wonte, li mete l pi move, li bat li. On jou, li rache l anba kout kouto. Li te fè kòmsi l ap kriye lè l ap rakonte sa, li te di tout moun sa. Li santi l byen alèz nan vye prizon an. Li nan tout sòs, li foure nen l tout kote. Depi yon nouvo figi parèt, li pran l, li mete l anba pat

li. Sa a, Ilaryon pa t ka tolere l, san l manje l lè l wè tout filalang, l ap pale ak tout, tout jenn gason pou rale yo desann nan menm nivo pouriti ak li.

Klerispon limenm, te fèb, pòv, yon mòlmòl, se sa k fè li kite yo trennen l nan òji lannuit nan kacho a. Poutan, li konn li, li konn ekri. Cherilis li menm te fè sa l vle. Li pa t fè anyen poukont li, men, depi l gen yon moun avèl, l anraje, li deraye nèt. Li renmen fawouche moun. Lè Cherilis mete l nan di betiz, fò w ta wè l ! Je l limen dife, l dechennen. Pa gen moun ki te ka di yo pase l. Li lage mo, vwa l sèch, pike tankou meday. Li te repinyan.

Lotrejou, nan lakou a, anba je Cherilis, Klerispon te pale avèk Asedye, yon ti nèg sèzan! Epi l tape l nan do, li pase men l sou kuis li avèk ensistans, li ri avèk yon lè kannay…O ! Sa pa t pran tan, Ilaryon fout li yon souflèt, li pa t fè bak. Klerispon sa a ! Ilaryon vire do l, li fache epi menase l. Cherilis la tou…

Adjidan an, ou te ka wè l anvi koze. Li te gwo. Yon gason ge, de je l soti epi yo wouj. Li te gen 40an konsa. Men ou wè li pa t byen jodi a :

-Ilaryon, ou fin netwaye tobout yo ?

Ilaryon t ap prepare l pou l pran ti vwa restavèk la pou l pale ak lyetnan an paske l renmenn sa.

- wi, lyetnan.

- prizonye a te pale avè w ?

- non, non lyetnan.

- paske, si l pale avè w, fòk ou pa reponn li. Ou konnen se yon prizonye politik. Epi se pa nenpòt kilès ! Se Pyè Woumèl, yon nèg popilè depi epòk grèv 1930 yo.

- li pa t pale avè m non, lyetnan.

- ou sanble entelijan, si w ka siveye l konsa san montre anyen… ou konnen, se yon « kominis », yon lenmi gouvènman an. Poutèt sa a, ou dwe prepare w bonè, ou pral travay lakay kapitèn nan …

Fizi *Remingtong* sa yo ki te tire sanzave sa yo te fè yon gwo bri. Dimanch nan prizon se bagay tèrib, ou pa janm trankil konsa, se silans nèt. Li te dezè apre midi. Solèy la te cho !

Sou lanmè a, ou wè vwal blanch yo ki t ap kouri. San manti se pechè. Yon bon metye, metye pechè. Pa gen patwon, wi! Men yon patwon ki menm jan avè w. Yon patwon ki bwè ti kout kleren, k ap chante avèk tout moun. Epi ou lib kòm levan. Van alize t ap karese machwe w, koulè lanmè a, sant sèl la! Apre midi, lè w rive Fòsenklè avèk sad woz yo, makwo gri, bekin vèt ap bat najwa yo nan yon gwo panye.



Li te fin jou lè Ilaryon te reveye. Yon ti jou banal san koulè. Yo te sis ki te dwe al travay lakay kapitèn nan.

Nan kizin nan, yo te pran 4 rejim bannann, yon sak sik, kafe, diri ak pwa. Natirèlman, sa sot sou manje prizonye yo. Se te yon privilèj san mank pou ofisye gad Ayiti yo; chak grad gen mezi pa yo. Kapitèn Jwenvil kòm kòmandan Fòdimanch, pran plis.

Machin nan te gen tan derape lè yo monte. Li t ap fè pi klè detanzantan. Yo te ale vit pou yo te ka wè peyizan yo sou bourik ki t ap ranje kò yo jan yo kapab pou bay machin nan pase. Nan pòtay Sen Josèf, bagay yo te chofe! Men kou yo te fin pase tout bagay tounen nan lòd yo. Kèk boutik te koumanse ouvè sou Granri a. Gwo Siryen yo t ap pale devan pòt yo. Yo te rete pou pran yon jandam ki t ap voye men l… Nan boutik li, yon kòdonye t ap tannen kui sou jenou l. Timoun avèk panye sou bra, machann akasan, mamit sou tèt yo ap mande sa yo vle. Machin nan rederape.

Mache Valyè te fèt ouvè, li te granmmaten. Bri ki t ap sot nan mache a reveye tout moun. Revèy t ap klewonnen senkè.

Kamyonèt la menm t ap file. Li te ralanti devan *New-Canton* nan pou l pa t frape yon vwati. Bon lodè ki t ap soti nan patisri a cho ! Yo te fè on rete nan ri Pave. Tou pre a, ponpye yo t ap anmède yon fi ki t ap ri, li kontan. Byen fèt, ti fi a won, tete l doubout, dan l blanch.

Moun t ap pase, travayè kamyonèt la vire tounen nan kwen ri antèman. Pòtoprens te reveye, lavi t ap bouje, sa fè Ilaryon wè devan l tout vye bagay ki te pase. Li te wè privasyon libète a di. Li te sonje Pyè woumel, yon nonm prizon pa t manke brannen. Li te parèt totalman lib. Menm jou yo te bat li a, britalize l la li te konsève nan vwa l, menm ton asirans ak viktwa a, bouch li te gen menm souri a, je l te toujou gen menm limyè a ladan l. Anverite, depi l te rankontre nonm sa a, Pyè Woumèl, li te chame l. Li t ap eseye kouri pou li, men panse l yo te toujou rale l tounen.

Chanmas la te chaje ak tribin. Yon jou swa, li te kouche sou tribin yo ak timoun ki pa t gen kay yo; te gen yon ti nèg ki te toujou ap pale. Li pa t janm fin rakonte vye istwa. Ti gason yo te di yo se anperè tribin yo. Ou mèt kwè se te pitit yon moun deregle Delanj sa a te ye.

Ri Kapwa te gen yon machann akasan devan lekòl Tipinawè a. Li te sanble ak sò fanm. Sò fanm te pote wòb li menm jan avè l. Non, se pa t li menm, li pi gwo pase sò fanm. Men kou yo te fèt menm jan an, mèg, san yon ti grès, plen venn. Fòk ou ta wè sa, medanm ki t ap pote gwo chay sou tèt yo, tout te gen menm kou.

Sou pon Sen Jewo, jouk nan fon ravin nan, on ti chante t ap soti :

Ilofèn, manman pa la, vini m pale w !

Ilofèn, manman pa la, vini m pale w…

Adye Lofèn, Lofèn, vin witim!

Se siman lavandyèz ki t ap lave rad yo nan ti rigòl bwadchèn nan.Li te renmen bwadchèn anpil, yon ti dlo long tankou yon koulèv k ap file desann nan galèt la. Lè l te sove kite kay Sigò yo pou Lapolis pa t jwenn li, se bwadchèn nan li te suiv. Bwadchèn se te vye zanmi l. Lè l te gen randevou avèk Premis, premye mennajj li, se te nan bwadchèn. Yo te jwenn yon ti kwen kote ki te gen sab, se la a yo te konn rankontre. Lè Premis mouri, li te fè dezan li pa t ale. Men jou, yon jadam t ap kouri dèyè malere pye atè, se la a, nan ravin nan li t al pran souf. Dlo a t ap chante, kè l t ap bat, li t ap tranpe pye l nan dlo a. Lè bri a pase, li pa t ale, li te rete la.

Yon lè, li wè bwadchèn nan ki t ap desann. Se te nan mwa oktòb, mwa lapli, yon dlo tou nwè, plen labou pwès t ap desann byen fò, l anraje ! Li te pran plezi l ap jete ti fèy papye ki t ap file, vire koule. Apre, dlo a debòde, li inonde tout katye a.

Li te konnen gen yon pye kenèp la, yon pye mango. Lè sezon rive, li te konn monte bwa yo al keyi fri pou l manje. Li renmen pwomennen nan mitan fant wòch nan ravin nan, fèy bwa yo bèl, syèl la tou ble sou tèt li. Bwadchèn se te yon vrè zanmi, yon lye souvnans, yon refij, yon lye lapè nan gwo Pòtoprens plen beton ak makadam. Yon ti kwen ki fè l sonje lakay li andeyò. Kamyonèt la frennen sèk, sa fè l sonje yon reyalite. Jandam yo te gentan sou pon an sou de pye yo, anba parasòl kaki yo ap fè sikilasyon.

Kamyonèt la pase davan lekòl Sakrekè, klòch la t ap sonnen san rete byen fò. Devan boutik chat nwa a, de gason lakou t ap ri, ak panye anba bwa yo. Li pa t vle wè nèg sa yo, gason lakou sa yo, nèg sa yo fè tout bagay nan gwo mezon : ranmase kaka chen, lave vaz epi yo pretansye! Li te prefere mouri grangou tan pou l al travay kay grannèg. Devan legliz la, yon kire nwa t ap pale ak yon fanm ki te abiye an nwa, de vyèy fi fèvan katolik. Li pa t konprann tou, gen nwa ki vin kire. Tèlman yo di kire blan yo meprize kire nèg yo ! Epi te gen nèg ki kire, pa t janm gen nèg monseyè pou al bese tèt devan yo.

Yon baryè fè fòje ouvè devan kamyonèt la. Tou de kote antre a te gen gazon pandye nan mi a, choublak wouj, jòn marye ak fil fè yo.

Tanzantan, yon papiyon zèl blanch parèt, disparèt nan flè yo. Yon gwo palmis kò ble ap balanse fèy vèt li yo byen wo nan yon ti solèy granmmaten. Bò la, te gen yon pègola an fè kote plant t ap kouri fòlman, bò la tou, te gen yon wonpwen antoure avèk platbann vèt, manto Senjozèf, krèt kòk, ke chat.

Ilaryon redi kò l, kay blanch sa a fè l sonje yon lòt kay blanch, pèdi anba flè nan fon lannuit. Bòn ki t ap fè menaj sou galri a kouri vini. Kamyon an kanpe devan mach la.

- sèjan an te konnen byen se pa la a pou l fè prizonye yo desann !

- fòk ou antre nan lakou a ?

- men wi, jis dèyè, nan plas pisin nan jis dèyè. Avèk bann vwayou sa yo, ou pa janm pran ase prekosyon !

- ou pa bezwen fè kòlè, Jàn kòkòt. M pa renmen wè w ap fè kòlè. Lestomak li te vin gwo tankou w chadèk!

Kamyonèt la fè bak, li viwonnen kay la. Ha ! la ! la ! Jàn sa a anmèdan, li fè tou sa k posib pou l imite patwon l, mache tankou pan ; cheve l swa, lis, po bouch wouj, li pran tèt li pou Jout Lachenè ! Esklav ! Li dwe niche pye mèt li yo ! Wozmari bòn Sigò yo, te menm jan an. Li tonbe plat atè. Se jenès l ap fè bò pak Lekont.

Kramyonèt la antre nan lakou a, l pase kite kuizin nan kote sant manje ap monte epi l rete. Tout sis la desann, jandam nan dèye yo. Yon gason lakou pote pikwa ak pèl. Yo pase dèye teren tenis la epi rive nan plasman pisin nan. Se te Jannwèl, yon prizonye, ansyen bòs mason ki t ap dirije travo a. Yo te gen tan fouye plis pase yon mèt. Ou deja wè se ap yon gwo pisin, prèske 30 mèt longè. Yo pran pikwa yo epi yo tonbe travay. Solèy la te pike. Yo te retire chemizèt arèl yo. Rad yo benyen ak swe.



Vè nevè, Jwenvil la rive, Jannwèl kouri vini. Yo tonbe diskite siman, sab, lacho, mozayik. Prizonye yo fè on kanpe yon minit pou yo pran souf. Kapitèn nan gen tan pran rele. Li fòse yo kontinye.

Apre sa, twa timoun ak fistibal vin parèt. Yo tonbe voye wòch dèyè zwazo. Jannwèl pran yon kout wòch nan fon l. Timoun yo pete kouri, yo griyen dan yo. Jadam nan menm, dòmi pran l anba pye sapoti a. Travayè yo tou pwofite, yo pike tè a tou dousman.

Alafen, madan Jwenvil vin rive avèk de zanmi byen poudre. Madan Jwenvil se te yon milatrès koulè doliv, l ap fè jès chat, je bich, ti bouch, po bouch anba a lou men wouj tankou san Sam. Madan Jwenvil avèk wòb vèt li sou li, li te bèl tankou on flè. Men, li bay yon rega asye lè l t ap mande Jwenvil si yo pa kapab travay pi vit.

- Ma chè, prizonye sa yo parese pase krapo, sa a pa mache menm !

- sa ki pi won nan zanmi l yo pran pawòl la nan bouch li :

- Yo dwe manje tankou rat! .

Se te yon fanm avèk jès dolan, je mouran, li mache ak gran pa, li pa t twò gwo non, men li won. Sou dèyè l, ou pran sant pwa on kòsè san pitye. Tout sa k nan li fè ou wè batay l ap mennen kont gwo laj li ak dezespwa fwa gra ak ti gato. Lòt fi a te mens, fliyèt, avèk zong li long avèk vèni wouj sou yo. Li te lejè tankou papiyon, rega li vid, lwen, jan l ouvè bouch li, ou ta di yon moun ki pèdi nan yon pil chifon, franfrelich ak pafen nan lavi modèn avèk sware liksye, kouche pasi pala, relasyon san avni. Yon lyann soup, bèl, vid, k ap bay payèt nan katye anwo yo.

Nan ti tan li fè kay Sigò yo, Ilaryon sonje trè byen moun sa yo, yo tout se menm. Li pa t jwenn mo, men l te konn suiv yo. Li te gen foto yo tout nan tèt li. Si medam gwo katye sa yo te konnen sa ti esklav y ap fè travay lajounen kou lannuit konnen sou yo!...

Te gen fi k gen foli demwazèl, san travay, konplekse, avèk anvi, kwayans, gwo kominyon premye vandredi dimwa ak debòdman san non avèk ti mennaj li yo; siy delakwa ak zak enkonplè nan fènwa sou galri.

Te gen tou, fanm ak zo machwè yo tris, k ap chache wè si yo te ka pase yon kalkil. Avèk tou, fanm malè, ki te toujou ap chache afè, epi, epi…

Ilaryon gen yon sèl anvi ri, erezman, yo ale.



Ilaryon antre nan aswè, fatig ak regrè t ap touye l. Li pa t manje. Li pa t manyen rès moso poul la ni rès diri ak pwa a. Sa fèl sonje twòp move bagay. Li kouche l dòmi menm kote a.

Sanzatann, nan mitan nuit la, yon bri reveye l. Yon bri ki sot nan fon kè l, bri k sot nan kò ki toumante, doulè ap mal mennen k ap monte desann. Yon bri tranble, genyen ki anwe, gen lòt k ap jemi. Yon lamantasyon san fen ak mo k ap fè bri tankou sang chwal :

salòp!...

Pa gen bri ankò. Yon bon tan pase. Ou tande yon lòt mo, ki sot nan fon kè ki dezespere :

manman !...

Apre sa, yon pakèt bann mo enkonpreyansib. Ilaryon panche sou koud ponyèt li. Cherilis ak Klerisfon te reveye tou. Ou tande bri pye k ap kouri adwat agoch nan prizon an. Li te tèlman fè nwa, ti limyè batiman prensipal la pa t menm parèt. Cherilis pa t ka fè silans ankò :

- Konpè, gen anpe k ap pise nan pantalon yo! aaaa! sa rekòmanse ! Yo kriye tankou fanm!

- Ilaryon fè yon sè rèl: fèmen dyòl ou. Ou byen konnen moun y ap bat yo pa asasen, vòlè menm jan ak nou. Gen yon bagay k ap pase lòt bò a k ap mande pou n pale lontan. Nèg sa yo gen yon bagay lakay yo m pa ka konprann, yo vle yon bagay, y ap sakrifye tout bagay pou li, yo rayi yo pou sa… se sa!

- Yo siman ap bat yo nan… anfen, m p ap ka di sa, paske sa ap deranje msye Ilaryon. M te wè on lè kouman yo fè… nan mitan de bout planch…

- Epi, zoup, zoup, y ap frape sou li. Menm si w te gwo nèg fòk ou rele manman w tantin…

Toudenkou, Cherilus pe bouch li, li gade Ilaryon, li wè si li kontinye, l ka nan kont ak li. Ilaryon te boulvèse. Zanmi a ki gen gwo pawòl, pawòl fòs nan bouch li ta dwe ap debat ak mons yo tou. Sanble li ta pito mouri tan pou l ta devwale sekrè l ba yo. Chak kout rèl yo reponn Ilaryon nan kè l. L ap lite ak mesye yo k ap goumen. Li t ap mouri ak lapenn.

Lè pa t gen bri ankò, dòmi te repran l kanmenm ankò. Dòmi te pran l ak tout men l sere sou ti relik vodou ki te nan kou l la. Li reve, li wè l devan yon gwo tèt mòn pou l monte. « Hay konfyans nan tèt ou ! Li di nan kè l. »



Nan demen maten yo vin konnen sa k te pase nan nuit la. Woumèl pa t ladan l. Anpe moun di se te yon bann sòlda Fòdimanch. Anpe lòt di se te Kazèn Desalin. Yo te revòlte, yo pa t konn poukisa.

Gen jandam ki t ap jwe volebòl nan lakou a. Pandan yo t ap fè travay yo gen pou yo fè. Ilaryon gade kò l ki prèske toutouni k ap goumen anba on solèy cho.

Te gen youn nan jwè yo ki te tou piti, mèg, miskle, li te gen anpil vi nan li. Li sote, l panche, l vole, je l rive devan balon an. Li pran rele a a, apre l rele o o chak tan.

Prizon an te bay yon aspè lou. Jandam yo pou tèt pa yo te kontraye, yo mòl, san gete. Pa gen ri menm. Sa k t ap jwe te fè l tousenpleman pou fè tan pase. Pa gen mannigèt, pa gen defi, pa gen dyòlè.

Ilaryon al pote asyèt yo nan kuizin nan. Li deranje yon gwoup moun ki t ap pale byen fò. Lè yo wè Ilaryon, yo pe bouch yo. Pou moun pa sispèk, kapitèn Dyedone rele Ilaryon :

- Ey !bonòm ! al plen douch yo. M ap bezwen benyen talè konsa.

- Kaporal, pa gen presyon jodi a non, dlo pa monte nan douch yo.

- Enben, wa pote dlo ak bokit.

Pati volebòl la t ap kontinye lè kapitèn Jwenvil rive. Jwè yo fè on kanpe.

- Alòs, poukisa nou pa kontinye jwe?

Jwèt la rekòmanse tou dousman. Moun ki t ap asiste yo te fè on ti tan, epi yo disparèt youn apre lòt, yo kite jwè yo poukont yo sou tèren an.



Kaporal Dyedone t ap benyen. Ilaryon vide demi bokit dlo sou kò l. Kaporal la tonbe savonnen kò l.

- Ilaryon, ou te tande, yèswa ?

- Ilaryon di wi avèk tèt li bese.

Kelkeswa rezon ki ta pouse kaporal la poze l kesyon an, li pa ka bay manti. Pa gen moun ki te ka di li pa t tande tout rèl sa yo.

- Ilaryon, ki metye w ?

- M pa gen metye non kaporal.

- Ou se menm avè m, papa m se te bòs chapant nan Gonayiv. Lè li plase ak yon lòt fanm apre lanmò manman m, m sove. Li t ap maltrete m. M te gen sèzan, konsa, m pa gen metye…

- ...

- Nan Senmak, m te konn pote kay Renbòl. Apre m t ap travay kòm terasye nan Travo Piblik. Apre sa, m vin fè jandam... pou karannsenk goud pa mwa yo fè w fè sa yo vle...

- ...

- Gen yon pwovèb ki di chen pa janm mòde parèy li jis nan zo... kretyen vivan pi mal pase chen ! Yè swa, sa yo fè nou fè a ! Nou menm, nou nan lapolis, yo menm yo se gad dayiti tankou nou... nou pi mal pase chen ! Ilaryon, pa janm al fè jandam, jamè !

Kaporal Dyedone savonnen kò l, do l, dèyè l, janm li. Je l te plen kim savon. Li te sanble ak vye madigra mal maske, vye dyab k ap kouri nan lari Pòtoprens lè kanaval. Kim blanch yo fè boul sou do je l. Ilaryon vide rès bokit dlo a sou tèt li.

Li tonbe fwote zesèl li :

- Te gen youn ki te tonbe joure nou. Lyetnan Giwo kase dan l ak yon kout pwen. Yo bat yo pi fò, avèk yon planch sou grenn. San t ap koule. Yo tonbe rele... yo pa pale. Yo pa rive konnen kiyès ki te voye yo. Youn menm pa pale...



De Jandam t ap woule kò yo atè. Y ap goumen, voye gwo kout pwen, pèsonn pa t ka separe yo. Moun ki t al separe yo pran gwo zòbòy. Youn te gen je l anfle, lòt la menm, zòrèy li t ap koule san...

Kou adjidan an rive, tout bagay antre nan lòd. Li bouskile yo byen bouskile; apre sa, li bay yo chak, twa jou pinisyon. Tout lòt yo tonbe pale:

- Youn di: Janjozèf renmen chache kont.

- Men poukisa Dezire te joure manman l?

- Li pa t joure manman l bann kouyon !

Pale anpil la te kontinye. Jandam yo te vrèman enève.



Ilaryon antre nan tobout la ak bale l nan men l. Pyè Woumèl pa pi mal. Li chita anba pye latanye a, l ap bouche tou pinèz ak kras pen ak papye jounal.

Ilaryon te kòmanse bale, epi l rete:

- Li di msye Woumèl m ap soti nan 8 jou wi.

- Ou te di w ap fè m jwenn travay.

- Men wi, Ilaryon, m pa bliye. M ap wè w ankò, m panse. Al chache papye ak yon bout kreyon. Ou kapab ?

- Ilaryon di wi.

- Ou ta renmen travay nan travo piblik ?

- M ap fè nenpòt travay msye Woumèl.

- M konn sa m ap fè, m ap ba w yon lèt bay manman m. L ap ka fè w jwenn travay pi vit pase m.

- Mèsi, msye Woumèl.

Ilaryon rale yon souf, li rekòmanse bale ak kè kontan. Te gen yon lide ki t ap toumante l. Menm kote a li oze di :

- Mesye woumèl, se vre ou se kominis ?

Li t ap voye je gade, li t ap eseye li nan vizaj li. Men jan Pyè t ap ri a li pa t wè anyen. Pa menm yon lonbray, pa menm yon malis, men l gen yon anvi ri nan kwen je l. Vrèman vre, san l ale ak nonm sa a; se bagay ou p ap janm ka esplike. Li te vle fè fòs avè l, demon sa a, ki toujou ap eseye li nan panse l, li te siprann li, li bare l tankou timoun k ap travay. Woumèl leve tèt li, li gade l epi li reponn :

- Wi

- Ilaryon mande l : kisa sa vle di on kominis?

Woumèl fè on ti tan silans.

- M kwè yo di w anpil bagay sou mwen hen, Ilaryon?

- Ilaryon mande l : poukisa ou nan prizon ? Paske l bezwen konnen.

- Woumèl redi l, mwen se kominis Ilaryon epitou m nan prizon paske m fò. Fòs sa a ap triyonfe lannuit kou lajounen. Nou se ti ponyen moun ki kominis nan peyi a, men depi nou ouvè bouch nou, yo pè. Ou vle konnen sa nou te di ?... fòk yo respekte moun k ap travay. Pou yo ba yo mwayen pou yo viv ak fanmi yo. Pou yo ba yo garanti travay. Pou yo gen dwa defann travay yo. Se pou majorite a fè lalwa nan peyi a; epi, piske peyi sa a se travayè yo ki fè valè l, se yo ki pou pran direksyon zafè yo, se pou yon lòt Repiblik pran nesans, kote n ap gen plas sèlman pou travayè yo… anpil moun di nou fou, yo di nou vle transpòte bagay k ap pase Larisi nan peyi isit, genyen ki rayi nou, genyen ki mete nou nan prizon, yo bat nou, yo touye nou. Men, n ap kontinye wout nou kou pou kou. Yo p ap ka fèmen bouch nou. Yon jou pèp la va rekonèt moun ki avè l, lè sa a jistis la va tèrib. Tout sa ki travay ap vin jwenn nou, tout vrè nèg dayiti. Ansanm n a chase Ameriken yo nan peyi a epi n a regle zafè nou antre nou… Pou kounya a, fòk yo ban nou dwa pou nou di sa nou panse ki jis, rès yo ap vin lè pou yo vini…

Desideman, sa pa fasil pou w konprann. Se vre, Ilaryon wè tout bagay, men gen yon bagay ki di l li mal konprann… alòs Ilaryon tonbe pale poukont li tou dousman, nan kè l.

Lannuit rive. Marengwen koumanse antre. Deyò a, nan mès jandam yo, radyo koumanse ap bay nouvèl : « Batay fin anraje kounya a nan kanton an… an Frans, se gwo manifestasyon a Pari. C.G.T.U lanse yon manifès… » Epi w pa tande anyen ankò. Yo vire bouton an. Ou tande yon mizik ki pa dire.



Ilaryon t ap mache san rete, nan lakou a. Syèl la chanje koulè tankou yon gwo pan. Gangozye t ap vire fè vòltefas nan syèl la. Van t ap tòde fèy kokoye yo. Lasigal t ap chante tou tris, yo t ap konte lajan ajanten. Li te fè fre. Solèy la t al kouche nan lanmè a ki parèt tou wouj.

Lòt bò a, yon tanbou fou ap lage kata 2-1, 1-1, 1-1. Tout tèt mòn yo te retanti. Tèt mòn yo kale, yo tranble. Yon lanbi tonbe kònen. Boukan kòmanse limen nan mòn yo. Peyizan pral boule bwa pou fè chabon. Ilaryon mete men l nan pòch li. Li reve montay lè l te piti. Tout bagay yo vivan nan tèt li. Boul jòn flèkap, bazilik, tanbou ibo, doktè akouchè, Ibo, le sen pwotektè…sa fè prèske dezan lespri yo pa vin nan tèt li epi fè kòl tranble.

# Chap. IV

## Rankont Ilaryon ak Klèerez

Ilaryon pouse baryè a, yon gwo bèje alman montre dan l epi l tonbe jape. Yon ti gason ki te chita non yon otomobil wouj, rete pou l gade.

- Ilaryon kriye, onè !

- Yon vwa anba flè sou galri a reponn, respè.

Yon bòn parèt sou pewon an.

- Madam Woumèl pa isit la ?

- Wi se isit la. Fè viwonn kay la, pase nan lakou a.

Ilaryon vire dèye a, li rive nan yon lakou betone. Sou galri a, yon dam cheve koumanse blanchi, linèt li sou nen li ap li yon liv dore sou yon tranch a la men. Li te chita sou yon dodin epi li t ap balanse dousman.

- Bonjou madam.

Li mete misèl li sou jenou l, l mete linèt li sou fon l :

- Bonjou, msye, se poukisa ?

- Madam Woumèl silvouplè ?

- Se mwen menm, kisa sa ou vle ?

- M gen on komisyon pou ou wi madam.

Ilaryon monte mach pewon yo epi l lonje lèt la bay vyèy dam nan jan Woumel te di l la. Po l te koulè kafe olè klè, avèk kèk pwen nwa.

Cheve l swa, boukle avèk yon bando pwav sèl ladan l. Vizaj li won men senp.

Li lonje men l li pran lèt la epi liv priyè a sot tonbe. Li vin pal epi menm kote a li leve kanpe:

- Li di l vini!

Emosyon koupe janm li. Men l yo pran tranble tankou fèy. Li fè l antre nan yon ti biwo plen asyèt ak kaswòl. Yon gwo frijidè ap gonde nan kwen an.

- Alòs…, li malad…?

- Men non, madam, msye Pyè byen!

Li mouche nen l avèk fòs epi ankachèt li souye gout k ap klere sousi l yo.

- Pou di w verite, li on tijan mèg, men li pa malad, okontrè…

Li bonbade l ak kesyon li pa menm kite l reponn, li ouvè yon plaka, li mete yon asyèt sou tab la avèk on ti grabday ladan l :

- Manje, manje anvan, li chita bò kote l la. M pè, ou konprann, epi, li p ap kontan si m pa fè devwa m kòmsadwa. Manje anvan.

Ilaryon dwe obeyi lòd la, diskisyon p ap bay anyen. Vyèy dam nan fèmen je l ap soupire, epi l plonje nan yon gwo refleksyon.



Ilaryon t ap apante avèk jwa pòtay Leyogàn. Li t ap respire lè ki sot nan lanmè a. Li te gen yon pantalon ak yon chemiz nèf, menm soulye l te prèske nèf tou. Avèk senk goud nan pòch li avèk yon pwomès travay pou semèn pwochèn, bagay sa a fè lajwa ap briye nan kè l.

Li t ap fè gwo pa, li kwè nan tèt li. Libète se bon bagay. Li t ap chante. Avèk gwo pa sa yo, l ap rive kafou kounya a.

Lari a te plen moun. Bon vye katye lontan, sal ! Nan nivo sa a, se yon kòk kalite ! Anba solèy avèk tèt li san krèt, kuis li yo kale ou ka wè san k ap sikile nan venn li.

Pye l yo plen kras sou makadam nan. Yon bann anyenfè ap jwe kat, yo chita an kalifouchon sou chèz yo. Machann sapat, avèk grap yo sou zepòl yo. Bwat chany yo ranpli. Klochèt machann bonbon ak sirèt. Kè timoun yo kontan, y ap sèmante, bave ap koule nan bouch gason yo, vwa medam yo pike.

Ilaryon santi l ap viv. Se te vil li, lakay li, Pòtoprens pa l.

Li te dezè apre midi konsa, lè Ilaryon rive Lanmèfrape.

Li ouvè janm li, li mete men sou ranch li pou l gade pakèt dlo k ap vibre anba solèy la. Li te fè cho… li t al dezabiye l dèyè yon ti rak bwa epi l tou koke rad yo la. Li gade adwat, li gade agoch, li pa wè pèsonn ; li leve yon wòch li mete biyè senk goud la.

Apre sa, li antre nan lanmè a. Li te leve pye l byen wo pou l lage kò l nan dlo a. Li te santi yon frechè k ap monte nan jenou l pase nan janm li jis rive nan tout kò l.

Li te lage l nan dlo a tankou yon planch k ap navige. Li te fè yon bon tan kote vag la t ap ale vini avè l anba solèy la.

Dlo te antre nan tout zòrèy li. Ti nwaj t ap kouri nan syèl la.

Ilaryon plonje, li ouvè je l. Anba dlo a te chaje ak koki klere, li te wè zèb anba lanmè a ki t ap balanse. Yon krab t ap mache monte desann. Ilaryon lonje men l.

Li soti anba dlo a ak figi l plen tak dlo epi ti krab la fèmen nan mitan dwèt li. Li t ap ri. Ti bèt la t ap lonje pat li yo pasi pala, Ilaryon kenbe l pi di. Men kè l te fè l mal, li lage l epi l kouri antre nan dlo a. Bò kote l la te gen yon lagratèl, li pran l tou dousman epi l voltije l lòt bò.

Yon gwo vag pase sou tèt li. Tou pre l la te gen yon nègès ki t ap benyen. Li tonbe naje pou al jwenn li. Li fann dlo a an de, li ale vit.

Fi a t ap tire lobe nan dlo a. Lè l wè l pral rive bò kote l, li tonbe kouri.

Li file dèyè ak tout boulin epi l kenbe l. Li tonbe voye dlo nan figi l. Li t ap ri. Li sove ankò. Li kouri dèyè l ankò, li kenbe l epi l kontinye voye dlo nan figi l. Li t ap toufe. Li degaje l, li soti nan dlo kote pye l te ka pran tè epi l kouri. Li te toutouni. Ou wè do l, ren l, dèyè l epi janm li. Li gen tan kouri pase devan l al chita arebò dlo a bò kote rad li yo te ye.

Li te jennen pou l t al kote l la toutouni. Li reziye l, li avanse kanmenm, men li te fache.

- A la nèg radi!

- Ou pa jennen?

- Men poukisa w ap bay tèt ou tout pwoblèm sa yo?

Kò l te byen plen, tete l te won epi byen kanpe; li voup li pran rad li epi l ale.

Ilaryon wose zepòl li epi l al met rad sou li tou. Li fèk fin mete rad la epi l tande yon vwa ki rele l.

Li fè on sèl pa, li tonbe sou plaj la. Li te la, jipon l sou li epi l ap sote sou yon pye sou plaj la. Li te vle rense pye l bò yon gwo wòch, yon gwo krab, ki wè pye a, te pran gwo zòtèy li.

Ilaryon mete men sou bèt la, li rache dan an epi l lage l nan dlo a. Li retire dan an nan pye l epi l pote l sou do l al mete lòt bò.

Li t ap touye tèt li rele, apre sa li tonbe ri. Li pran yon riban nan tèt li, li mare zòtèy la.

- Li di l : mwen rele Ilaryon.

- Mwen menm, se Klèerez.

Youn gade lòt. Li sanble te gen disetan konsa. Li te gen gwo je, yon ti nen rekase, po l byen nwa, yon nwa klere. Li te renmen ri. Manton te on tijan alonje. Men l yo te di.

Li pase men l dèyè do l, li kenbe manton li  epi l kole bouch li sou bouch li.



Ilaryon te rive byen ta lakay Krisyan an. Manman l se te marenn Krisyan. Li te konnen l depi l piti. Yo te konn goumen, chase zwazo avèk fistibal, choute boul ki fèt avèk chosèt. Yo tèlman te konn fè anpil bagay ansanm, youn te konprann tout ti jès lòt, zanmitay la te byen mare menm si yo te konn goumen.

De timoun t ap jwe nan lakou a, yo t ap fè pen ak labou nan boutèy. Yon manman poul t ap grate tè avèk yon pakèt ti poul dèyè l, yo t ap woule nan tè a tankou yon ti boul jòn. Yon ti chen, mèg kou taso t ap gaye fatra pou chache manje. Ilaryon al jwenn timoun yo, li mete yon pyès senk santim nan men yo chak. Yo te kontan anpil!

Anndan kay la te gen yon amwa chaje ak bouke flè sou li ki sanble t ap di : Se mwen menm, mèb ki pi enpòtan nan kay la, gade kijan m klere.

Yon tab an bwa blan, twa vye chèz pay, twa krich wouj sou yon planch; nan yon kwen, yon bwat ogatwa, yon estati Sen Jòj k ap kraze dyab anba pye l, yon krisifis ak yon lanp limen, yon soukoup ak grenn mayi griye ladann, twa fèy sèch kwoke nan yon chifon wouj. Ilaryon voye je l, li wè anyen pa chanje.

Li pa jwenn pèsonn, li antre nan dezyèm pyès kay la. Yon kabann te pran pi fò plas anndan pyès la. Yon ti fi ki te ka gen dizan konsa t ap griye anba yon lafyèv ak yon gwo konpwès sou fon l. Krisyan te chita bò kabann nan, li foure tèt li nan mitan janm li; Limèn, madanm li, te akoupi nan yon kwen avèk yon gwo kako sal sou li. Li te rete nan kwen an tankou yon vye sak chabon. Li t ap kriye. Kay la te sonm; li te santi maladi sèlman.

Ilaryon antre. Limèn leve tèt li, apre sa l kontinye kriye. Ilaryon chita sou kabann nan bò kote Krisyan an. Li di:

- kouman w ye?

- kouman w ye?

- Maryèt malad?

- nou poko konnen si l ap sove. Depi kat jou li gen lafyèv!

- poukisa w pa mennen l lopital?

- pa gen plas, kounya a doktè a di nou p ap ka pote l ankò… li di se tifoyid…

Krisyan leve, li pran men Ilaryon li soti anndan chanm nan ak li.

Ilaryon chita, Krisyan rete kanpe:

- Alòs Ilaryon?... ou pa kontante w sèlman pou w fè vagabon, kounya w tonbe nan asasen?...

Ilaryon pa reponn. Li frape men goch li sou tab la blow. Li gade imaj Sen Jòj ki kontinye ap kraze tèt demon an. Krisyan rekòmanse:

- m pa konseye w al kot manman w kounya a, ou konnen… Ilaryon eklate:

- ale nou tout lanmèd! Nou konnen m pa yon vòlè. Nou te ka fè menm avè m si n t ap sibi menm bagay avè m…

Li pa t ka kontinye, li t ap toufe.

San di yon mo, Krisyan al pran vye manchèt la epi l kòmanse file l avèk yon mèl. Tout moun te fè silans, se sèlman bri mèl k ap soufle sou manchèt la ou te tande. Bon se sa, sa n te panse a rive.

Krisyan kite manchèt la, li rale yon vye pip nan pòch li, li deplwaye yon gwo mouchwa wouj epi l rale de fèy tabak. Li lonje youn bay Ilaryon. Li pa pran l, li souke tèt li pou l di, li pa vle.

- Krisyan di: ale w lanmèd. M gen kont traka m deja, kite mele m ak betiz ou yo. M pa ka anpeche w fè sa w vle, men fòk mwen di w verite a.

Ilaryon pran fèy tabak la, li santi l. Krisyan rale yon tiwa, li pran yon vye pip epi l lonje l ba li. Yo tonbe fimen san fè bri.

Limèn woule bouda l, li antre. L al nan amwa a, li pran de vè ak yon boutèy kleren tranpe, li mete sou tab la. Krisyan vide yon bon kou nan vè l la. Kleren an t ap tranble nan vè a, ap fè ti boul anndan vè a. Li jete de kou atè epi l kase l dèyè tèt li yon sèl kou. Yo mete vè yo bò krich dlo Limèn te mete deyò a. Solèy la t ap briye tout koulè.

Ilaryon kòmanse pale an premye :

- men, li lonje de goud bay Krisyan.

- krisyan reponn : non, msye Matino te avanse m yon semèn. M pa t al nan tànri paske doktè a pral vini. Ou konnen, ti doktè Janmichèl, li menm pote medikaman…

Limèn dekoupe pawòl nan bouch yo :

- Ilaryon, pale ak Krisyan tande! Se sèlman sa doktè Janmichèl di l, li tande, li pa janm vle tande m… nou tout nou se nèg ginen, se fè ki koupe fè! Maladi Marinèt la pa natirèl. M pa vle kite pitit mwen an mouri… Sa sa ap fè Krisyan si tantin Maryana vin wè Marinèt?... Mwen menm, m vle chache limyè.

Li di yon pakèt mo, l joure, li di pwovèb. Sa enève Krisyan, li leve :

- Limèn si yon malè rive se ap fòt ou. M bouke tande w. Doktè Janmichèl di piga nou bay Marinèt remèd fèy sou ankenn pretèks. Li di tifoyid la fè trip li vin fragil… fè sa w vle, men kite m trankil, w a pran responsablite w poukont ou…

Limèn te tèlman kwè nan tèt li, li kontinye voye pawòl monte :

- responsab? Responsab?... Depi kilè w te blan Krisyan? Depi kilè w pa t konn remèd fèy?...

- ou vle, enben m pral chache granmoun nan mwen menm…

Lè Ilaryon wè Limèn te sou fè kont, li chanje pawòl la :

- ou konnen, Krisyan, m jwenn yon travay… m ap kòmanse semèn pwochen nan atelye pit kay Bòkmann.



Limyè te kòmanse limen Kafou. Machann griyo kochon te deja chita anba tonèl yo. Ilarayon te kache dèyè mi a, bò kot galeri a. Yon seri machin ameriken men longè t ap pase nan lari a. Moun ki vin nan fèt te plen kafou. Li te fè fre, nuit la te bèl. Syèl la te chaje ak zetwal.

Depi maten an, ILaryon pa panse ankò, li pa t ap viv, kè l te cho. Twòp bagay pase pandan twa jou sa yo! Depi l sonje l, li tonbe ri. Li santi yon move bagay nan kè l. Li sonje Premiz, premye mennaj li a te ri menm jan avèk li. Men li pa t janm sispann sonje sa, menm si sa gen lontan.

Ti kò l byen won, ak tak dlo sou li, ri l sonnen tankou klòch, li travayèz, je l yo klere. M ta swete l vini jodi a…

Yon men satiyèt li fè l sote, li vire gade. Se te li menm ki t ap ri, ri apre sa l tonbe kouri. Nan kouri dèyè l li manke chavire machann anba tonèl la.

- ILaryon, wooo?

Li te chita anba ti rak bwa a, byen tris, li te plonje nan yon refleksyon san parèy :

- li gwonde, mmm?

Klèerez t ap pale tou pè, tou dousman, anfas lanmè a, anfas nannuit la kote lavi t ap klere.

- Ilaryon, wooo? Ou wè w gen tan konn tout bagay de mwen. Mwen pa vle fè lavi tankou fanm sa yo k ap chanje nèg tankou yo chanje kout peny. M pa ta renmen fe marenn mwen fache. Ou konnen, se moun onèt. Ou wè… m ba ou flè m nan, sa m te vle bay yon sèl gason, san chwichwi, san fè grimas, prèske san pale… M renmen w ILaryon, m renmen w… Men m pa ta renmen fè lavi. Marenn mwen tèlman pale m… Epi ou pran m sou sab la, m pa t fè rezistans, ou wè… Mwen pa di anyen, m fè lanmou avè w, paske… w ap tande m? Mwen pa vle fè lavi, m pa vle…

Li pran men l, li gade l. Wi se lavi l ki t ap deside. Byen vit. Lavi moun dwòl. Li pa t menm konnen si li renmen l; dayè, li pa t janm mande l sa. Nan kè l, sanble li te deja panse ? Se te yon ti fi, li pa t vle fè l anyen ki mal, li te toujou ap panse ak li depi jou li te konnen l la. Yon nègès tout bon. Li pa regrèt anyen.

- Li di l byen vit : kilè w vle m al wè ak marenn ou?

Pou l reponn li, li mare ak li… Ilaryon te lwen. Li t ap pwomennen. Li manje yon moso griyo kochon. Apre sa, Klèerez tonbe voye wòch nan lanmè a.

Li te fè fre, byen fre. Se li menm ki te rale l vin sou li atè a.



Nan aswè, Ilaryon dòmi nan Palmis. Sa l te ka fè ankò, li pa t gen lòt kote pou l ale. Tout moun gen tan dòmi; epi kou l jou fòk li leve. Dayè, li pa moun yo regle anyen pou li! San pran tan, fòk li jwenn yon lòt kay. Li p ap ka mennen Klèerez nan mazi sa a.

Li te tèlman mare pou l tounen nan kay sa a, tèlman pè sonje tout vye bagay ki pase, tèlman wont vwazinay yo. Vwala se la li tounen kanmenm! Li te chita bò tab la pou l manje kasav ak zaboka; se sa sèlman l te genyen kòm soupe pou aswè a.

Lavi se yon boul, se woule l ap woule. Nèg tankou l tèlman abitye rete poukont yo! W ap travay, se pou chans, ou tankou yon vagabon. Ou pran de kout kleren pou met nanm sou ou. Ou manje sa w jwenn. Lè w resi rive mete kèlke santim sou kote, se jis pou w bwè on ti bweson pou nwèl, pou kanaval oubyen pou fèt Sen Pyè. Sèlman pou w fè tèt ou vire, se sa, sa iltil. Apre sa ou pèdi travay ou, grangou tonbe nan kò w, ou tonbe malad, w al lopital, ou soti. Ou pa gen avni, ou pa gen pèsonn pou w pale, pyès moun pa enterese avè w. Ou lib! A wi! Lib pou w fè sa w vle, lib pou w ale kote w vle, men kòm ou pa gen lajan, libète pa sèvi w anyen!

Tout bagay sa yo t ap limen nan tèt Ilaryon. Li te toumante ak dezizyon li sot pran an. Klèerez janti se vre, men ou pa janm konnen… Epi apre sa, li gen move karaktè; tèt li rèd tankou bourik, ògeye, san lòd. Lanmou fè l pè paske l te senp, li pa t atann li ak sa.

Tou sa te rive anba yon solèy byen klere, bò lanmè a ki t ap chante, nan lannuit la ki te klè. Yo fin benyen, yo byen fre epi kò yo mele sou sab la. Men kounya a l ap tranble tankou lè manman l te konn touye lanp nannuit san l poko dòmi! Se sa, li te pè… men lè w byen gade, èske l pa gen rezon pou l pè? Se sèlman de ponyèt li l genyen, èske l pa gen rezon pou l pè?

Men tou, poukisa l bezwen tranble, poukisa l bezwen pè? Èske se yon jounen solèy li pè, èske l pè lalin klè oubyen van k ap chante nan mòn yo. Se sa, se te sa, Klèerez, frechè granmmaten, dousè yon dlo klè. Tout bagay te natirèl, jan yo te fè lanmou, jan yo t ap mache nan lari Kafou, jan moun t ap gade yo kwochi.

Li lonje sou nat la. Zonbi t ap pase nan tèt yo. Li wè nan rèv li Klèerez ki t ap tranpe mouchwa l nan lanmè a epi ki t ap ri nan nuit la. Li tande l k ap pale :

« Mari mwen »… epi l sezi wè tout bagay sa yo nan tèt li. Li santi men l k ap pase sou do l kòmsi l te nan lanmè a, li sonje lè l te pran men l mete sou vant li, li te di l : « ou ka gen tan mete yon ti pitit ladan l … non? » vant won sa a ki pa t menm gen yon chemiz sou li! Jan l t ap ri…

Li nwa, trè nwa.

Li souke tèt li on jan dwòl lè l ap ri.

San te fè je l wouj tankou flè.

Li pè nenpòt ti pay ki bouje, lonbray k ap fè mouvman, li te pè kò gason an ki te parèt nouvo pou li.

Li ri tèt li, lè l fin pè konsa.

Li piti, tete l on tijan pi gwo pase yon zoranj. Kò l ap woule tankou boul, l ap navige tankou bato.

Li gen on jan dwòl, li renmen manje pistach griye…

Toudenkou, li leve. Kisa l ap di? Lè l konnen malkadi, li gen malkadi!

Li rive sanzatann vin chase lanmou rèv li. Li te rete je klè pandan tout nuit la.



Li te chita kote yo konn chaje bato a, pye l t ap tranpe nan dlo. Sant mango fransik te anvayi bò lanmè a. Mesye yo t ap kouri ak kès sou zepòl yo. Maren yo lonje kò yo pou fatig te ka pase. Te gen bato Dye pwotèj, Sen Jak majè, Charite, Grann Ezili, yo tout t ap danse sou waf la. Se je ki pè travay vre! Li pa t janm kwè yon gwo bato tankou Dye pwotèj t ap dechaje vit konsa. Moun yo t ap ri, fawouch t ap tonbe adwat agoch anba je sipèvizè a ki t ap siveye chak grenn moun. Yo t ap chante anba gwo sak kafe, koton oubyen panye fri mi.

Li pran tan l pou gade nèg yo k ap kouri anba chay, mizik lanmè a, odè santi fò yo, kout ri yo, chante marinye yo, tout bagay sa yo te chase tout pè li te genyen. Li te gen yon bagay k ap boule l men san l pa t di ki kote nan kò l epi apre sa, tèt li lou, sa fè l panse li pa lwen pou kriz la pran l. Sa dwòl pou yon nèg mòn tankou l renmen lanmè konsa! Chak fwa l santi l kontan oubyen kò l pa bon, se nan lanmè a li retwouve l san l pa menm konnen.

Toudenkou, yon bri pye t ap kouri vini, apre sa yo pran rele : kenbe l! Epi tout moun tonbe pale. Ilaryon leve l ale. Li pa t vle wè kote vòlè ap kouri nan mitan moun mechan.

Se apre demen li gen pou kòmanse travay la. Jiskaprezan, kisa l ka fè? Li t ale wè Klodiyis? Konsa, li ta fè tan an pase. Yo ta griyen dan yo yon bon bout tan. Kòman Klodiyis fè pou l toujou ap fè makak? Li pa bay anyen regle anyen pou li, li jwe, epi apre sa l manje kote l jwenn. Moun yo peye l pou blag li yo. Lè sa pi mal, li pran manchèt li, li monte nan gwo katye yo. Li toujou jwenn yon jaden pou l sekle, gazon pou l plante, bwa pou l debranche. Tout moun te renmen l ak ti figi tris li a epi ak mannigèt li yo. Yo ta ba l Bondye san konfesyon. Pa gen moun ki konnen kijan l fè pou l tounen ak de ou twa goud, manje, rad ak lòt kado.

Klodiyis te rete mòn Marinèt, li te peye yon ti chanm senk goud pa mwa. Lè Ilaryon rive a, Klodiyis te chita sou nat li, yon vye inifòm jeneral nan men l, fil, zegwi epi on pakèt brikabrak chifonnen, pakèt koulè. Chanm nan pa t gen anyen ladan l, avèg ka jwe jwèt baton san anyen pa kraze.

- oo! Gade on blag! Lapli pral tonbe, Ilaryon! Ou te reve m Jodi a?... Se vre ou sot nan prizon? Ou fre tankou yon Minis! Ban m adrès prizon sa a, epi mwen menm m ap soti milyonè! Pandan sa, prete m senkant santim… karant? Non?

Ilaryon te kanpe devan pòt la. Depi w gade tèt Klodiyis, sa gen tan ba w yon ide epi tout kalkil vole. Klodiyis pa menm ba l tan pou l reponn :

- ou egare monchè. Nèg pye sal tankou nou pa fèt pou ap bay tèt yo pwoblèm. Ou menm ou jwenn travay, ou pèdi l epi w al nan prizon paske w te vòlè yon patat. Men tout lavi w sa! Ou pa bwè, ou pa gen fanm, men m manje pi byen pase w… ou p ap vle kwè m, m rankontre yon ti fanm yè swa…

Klodiyis te tonbe rakonte istwa blag fanm san rete. Ilaryon te chita bò kote l la epi l pran vye kostim militè a l ap chifonnen l.

- Tonnè! Men w ap chifonnen degizman m nan! Madigra rive. M ap degize an chaloska ane sa a. Men bòt mwen, epe m, epolèt, ou pa gen rigwaz prete m? Se sèl sa m manke…

- Ilaryon mande: kilè madigra a?

- Kilè madigra? M di ou se yon nèg sòt… men kisa w ap fè sou latè? Yon nèg dayiti ki pa konn kilè madigra ap tonbe!... ou pa wè, ou pa konn bon bagay!... lè bann nan fèk soti, ou pa bezwen ale. Sè lè pou timoun, enbesil! Twazè apremidi, pale mwadsa! Depi sou premye gouyad ou wè kiyès ki konn danse. Tanbou a ap wonfle, l ap pale… fanm menm, se de pou senk… Ane sa a, m santi ren m tankou yon likè…

Li rekòmanse rakonte istwa kote li nan yon pakèt betiz. Li ri tout gòj li. Ilaryon te gen tan bwè twa kout kleren. Klodiyis andyable! On lòt moman, Ilaryon tonbe ri tou menm jan avè l youn apre lòt. Pita, yo soti nan vil la, tout moun te gen tan fin dòmi, yo te sou. Yo te santi lè lavil la twò lou, yo te wè byen lwen nan nuit la, yo te wè tout bagay bèl tankou nan sinema. Lalin nan se yon bèl soukoup an lò, van an se bra yon fanm k ap karese yo detanzantan. Kay yo vin pi wo, pi blanch nan je yo. Yo tande son tanbou bal yo byen pre.

Nuit sa a, move lavi pa t anpeche ILaryon dòmi. Li te sou tankou kochon. Li pèdi nan somèy bò kot yon fi byen pafime ak losyon bon mache. Li reve l ap danse nan yon bann madigra, avèk piten dominiken, toutouni nan mitan Channmas.

## Chap. V

## Ilaryon rankontre ak doktè Janmichèl yon lòt militan kominis, zanmi Pyè Woumèl

Vè twazè apre midi, van an parèt yon sèl kou, apre sa li tonbe galope epi gaye nan tout vil la. Grangozye sou pò a t ap tounen an won. Lanmè a te layite jipon blan l yo ak vag k ap voye kim monte.

Li pa t janm fè cho konsa. Van an te fin fou nan tèt kay yo, apre sa l ale, apre sa l tounen, l kouche, li woule nan tout lajè, branch bwa t ap chavire nan tout direksyon.

Pye kokoye t ap fè defile nan van an. Akasya t ap jete flè jòn, pye mango t ap vide mango atè, gwo pye sabliye t ap voye grenn toupatou. Menm lorye t ap ofri flè ak branch.

Pa t gen moun ki te ka fè anyen pou bese kòlè van an. L ap voye kado nan tout direksyon sot anlè, li souke vil la, fin fou, l ap soufle tankou souflèt nan lagè k ap kònen pou pase sòlda lòd.

Lavil la te krake, pousyè t ap vole, voye grenn, tòl, tuil, planch nan syèl. Pakèt machin t ap kouri nan tout direksyon. Moun kouri al chache timoun lekòl. Yo di se yon ke siklòn… Yè li te fè raj nan Jamayik.

Granmoun fanm yo t ap fè siy de lakwa. Menm gason fèmen pòt tou pè.

Depi yè kòbo, t ap defile an gwoup, yo pran vole epi y ap rele.

Vè, blèm, zandolit al kache pi fon anba bwa yo.

Marengwen fin fou ap rele dèyè fenèt ki ouvè yo.

Poul nan lakou yo ap rele pitit yo ki pèdi.

Chen ap jape, yo mete bouch yo nan syèl epi yo tonbe jape ansanm.

Syèl la te vin gri. Se sèl mapou, kòm gwo pye bwa, veritab kòlòs ginen, veritab pye bwa sakre ogou badagri ki te ret kanpe anba van sa a.

Van an vin mete lòt fòs nan batay la. Li bare solèy la ak yon pakèt nwaj. Li derasinen ven pye bwa chèn, brize senkant pye dat, kouche ven mil pye bannann nan plèn nan, kase fil kouran.

Ponpye soti nan machin yo ak tout sirèn, rach nan men. Vag yo voye yon pakèt fatra bò rivaj yo. Van an te fè vag lanmè a monte byen wo. Li monte frape byen wo avèk raj. Li kase tè nan mòn yo vide ladan l. Li soti al pran plas kote l kase tè a epi l fè yon basen.

Van an pa t janm pase. Detanzantan li fè on soufle.

Klòch legliz yo te tonbe sone. Nan tout katye Pòtoprens te chaje ak fanm k ap chache kote pou yo refijye ak timoun sou bra yo……

Van an te fè on gwo vante apre sa li rete yon sèl kou. Silans te tounen nan vil la. Yon ti lapli fen kòmanse tonbe. Tout moun t ap ouvè pòt ak fenèt yo pou yo gade sa k t ap pase. Li te setè diswa.

Ilaryon te oblije al dòmi kay Klodiyis jou swa sa a paske tout kay nan palmis te kraze.

Nan demen, Ayiti jounal ekri: « *Ke yon siklòn ki pa t fò rive frape Pòtoprens. Li pa fè gwo dega, men gwo plantè bannann nan plèn nan fè anpil defisi.* »



Doktè Janmichèl se nèg Pòsmachan. Depi l te gen uitan li te gen tan yon gwo chasè zwazo nan Sentantwàn ak lòt zanmi l yo. Lè l te gen dizan, li te konn al manje pòm sitèn epi woule kò l nan raje a. Lè l gen douzan, li te chèf tout timoun nan katye a. Lèl gen katòzan yo mete l deyò nan lekòl teyat kay frè yo paske l pa t vin nan posesyon fèt dye : soulye l te nan men kòdonye. Manman l al mete l lise Petyon.

Se te yon machann dantèl devan antre mache Valyè, yon fanm kourajèz, yon nègès tout bon. Tout moun respekte l nan mache a. Pa gen nèg ki ka fè frekan avè l, enpètinan kou w enpètinan. Li ka pran lòn li, li mate nenpòt ki jenn gason. Nan travay, li pa t gen parèy. Li pa janm malad, jamè fatige; lè l antre lakay li aswè, li toujou gen mil bagay pou l fè. Konsa, Janmichèl rive fin etid li. Se manman l ki te deside pou l al etidye medsin.

Janmichèl potko menm doktè, li te fèk fini katriyèm ane l. Men moun nan katye a te tèlman kontan, yo te gen tan ap rele l doktè. Sa te fè l kontan anpil epi sa te ankouraje l tou; Janmichèl se te pitit yo, se te pitit pèp la. Tout moun te konsidere l kòm pitit yo. Li menm tou, li te konsidere yo anpil, yo te sèl zanmi l. Apre ennan nan fakilte a, li te vle kite. Men manman l ak tout moun nan katye a te mete ansanm pou anpeche l fè sa. Gen moun ki te menm di si l fè sa, l ap touye manman l. Gen lòt ki di li gen santiman sal, li engra, patati patata. Li te oblije rete. Li pa t renmen anyen nan katye a, jan moun yo ap viv, jan katye a ye, tout Pòsmachan ak anba Fònasyonal. Li renmen l pou sant vyann yo, pye palmis, pye dat k ap balanse sou tèt mòn nan nan solèy la, ak tout bèl pye bwa, tout tè a ki fin deperi. Gason k ap travay ak fòs ponyèt yo, jenn fanm figi byen fre, je nwa. Yon katye k ap montre solèy la sa ki fè l mal nan kè l, batay l ap mennen, fòs k ap gaspiye, bouch grangou ki pa jwenn manje, pakèt prejije, pakèt sipèstisyon, pakèt lanmou! Li te renmen bal ki gen anpil moun ak anpil fi santi bon k ap ri, byen fèt, ki konn danse. Li renmen gade janm yo ki defòme anba travay ak ba koton ladan l. Li renmen gade pèp la k ap viv lanmou yo nan sans pa yo tankou flè ak grenn ki sot menm kote ki rankontre.

Lè doktè Janmichèl te rive mòn Marinèt li te ka sizè konsa. Yon ti gason senkan t ap monte yon kap ki fèt ak papye wouj ak vèt. Kòk ak poul t ap monte bwa paske nannuit te rive. Ou te ka wè tout tèt kay lavil la. Ou te ka wè solèy la ki t ap chavire dèyè lanmè. Tan an te bay yon koulè tris.

Janmichèl pase devan lakou Mimiz la ki t ap penyen tèt ti fi li a. Li fè kèk segonn kanpe poul te ka wè kout peny la. Ti fi a te chita sou yon ti chèz kizin, kou l pandye, luil makesti ap koule de bò tèt li, ti kouri nat trese an kòdonèt, an kawo patat, avèk barèt etwal klere

ak ti ne wouj. Li di Mimiz bonjou epi l ale. Li t ap chante lè l rive kay Klodiyis la.

Yo te kat ki t ap jwe twasèt. Klodiyis ak yon vye chapo jeneral nan tèt li, yon bout bwa nan nen l te tonbe ri lè l wè Janmichèl rive.

- Mon chè doktè, m gen yon vye devenn sou mwen jodi a! M pran kat las ak trannsis pati youn apre lòt! Mesye yo mete bwa nan nen m!

Yo te gen avèk yo, yon grimo po jòn ki rele Ti Lwi, ki te plen tach wouj ak Gabriyèl, yon ti mèg je wouj.

- Se vre, doktè, ou pa konn ILaryon? Se yon nèg tankou panye ki gen tou. Epi apre sa, li konn Pyè Woumèl. Ilaryon, ou ka kontinye istwa prizon yo, doktè Janmichèl se yon bon vyewo, yon bon dansè kalinda.

Janmichèl bay Ilaryon lanmen.

- Ou konnen, Ilaryon, doktè Janmichèl se yon kominis menm jan ak Pyè Woumèl ou a. Li toujou ap rakonte yon pakèt bagay. Men mwen menm, m pa kite yo chaje tèt mwen! ...

Klodiyis kontinye ap bay blag sou Larisi ak Estalin doktè a. Janmichèl atrap li pou l di l endistri l yo p ap ka fè l viv toutan, fòk li ta vin jwenn yo li menm tou. Sa pa t fè anyen, se toujou konsa chak jou.

Janmichèl chita, li pran kat la, li bat li epi l mande :

- kiyès k ap jwe? ...

Gabriyèl leve, li pran gita l sou chèz la epi l tonbe jwe yon mereng tris ak yon vwa graj. Tout moun leve danse. Klodiyis te gen kat devenn. Ti Lwi, li menm, t ap jwe ak tout konsyans li, li t ap frape kat la on jan pou fè ri toufe Janmichèl, asosye l. Li touse nen l, tire manton l, touse bouch li an mouda poul. Janmichèl reponn jan l kapab, men ri t ap touye l. Ilaryon, li menm, te byen lwen, li t ap jwe men kè l pa t kontan.

Gabriyèl t ap chante ak tout kè l. Se te yon mereng tout bon. Li t ap chante tankou wosiyòl granmmaten. Li t ap chante tout mizè k ap wonje l. Li t ap chante tout sa k ap fè nèg pòv mal, jalouzi k ap fè nèg fou, lanati ki santi solèy, travay ak tout doulè l yo… Lòt yo t ap frape kat yo.

Li te deja twò ta lè Ilaryon santi kriz la te pral pran l; li pa t menm gen tan leve. Li tonbe tou long.



Li te gen yon kòsaj ble sou li ki ouvè devan. Yon kòl fantezi t ap koupe gòj li, tete l yo te gonfle tankou de balon. Vant li pa t menm parèt anba jip ekosèz la.

Madan Bòkmann se te yon grimèl milatrès, cheve swa, nwa bat sou do l. Madan Bòkmann te marye ak yon Juif alman ki te vin rete Ayiti. Li konn fè chan avèk dans plastik. Li te menm gen yon lekòl kote bèl demwazèl rich yo te konn vin danse dans popilè. Li te gen tou yon boutik ki vann valiz, soulye, chapo ak lòt bagay ankò. Li te gen yon gwo chen, yon chen li te konn ap bo epi se nenpòt de kilo vyann li ba li chak jou. Denye bagay la, li te gen lòt mennaj men mari l la fè kòmsi l pa konnen; madan Bòkmann se te yon fanm tout bon.

Li vin bò kot Ilaryon an ki t ap tranpe po nan yon gwo bokit. Li kanpe dèyè l la l ap gade tout sa l t ap fè, pou l ka fèl yon remak. Ouvriye yo, ki te kanpe ap trese pit, te sispann pale. Yo te kontinye ap fwote pye yo youn ak lòt; pye yo te lou, anfle, menmsi yon epeng pike yo, yo p ap santi l. Ilaryon te santi patwòn an nan do l la, sant pafen ki sou li t ap toufe l. Li t ap mache chache. Li kenbe wòb li pou l pa sal nan penti; Ilaryon te fèk vini, li pa konn kisa l ka di sou li. Apre sa, li pran chen babin long li epi l ale.

Tout konpayi a pete ri epi yo kòmanse travay menm jan an. Sa l te bezwen vin anmèkde moun la a kòmsi se te yon patwòn, ou ta di se yon poupe yo poudre! Li fè kòmsi l konn travay la, li ka korije moun! Epi tout ap wè sa yo fè!

Ilaryon t ap panse ak lanmè a, byen ble k ap chante anba solèy la... Avèk chalè sa a, li t ap bon pou w pran yon bon beny.

Li plonje gwo kiyè a nan bokit la, li rale yon mèch pit, li tann li sou yon liy k ap kouri apre sa l kontinye menm jan an. Lè yo t ap pase. Lespri l te lib, li te ka panse sa l vle. Li te ka prefere mil fwa fè yon travay ki pi di, men kiyès ki ka bal yon bon jwa. Wè yon bagay kèlkonk k ap kreye nan mitan dwèt li, kèk bagay ki te ka gen fòm li, yon bagay ou te ka pase ray ou sou li si w rate l... Men tranpe fil nan penti!

Li te gen tan santi l fatige san l poko travay. Men lè l ap koupe bra, fatig la se yon lòt bagay. Ou kenbe rach la byen di, w ap frape byen fò sou bwa a k ap voye zekal toupatou; ou tande l ap krake, ou frape pi fò, ou frape avèk raj, epi, tou dousman, li panche, apre sa li tonbe, tout zwazo ki te nan branch yo vole, gaye kò yo nan syèl la.

Talè a, yon ouvriye te vin bò kote l pou mande l yon kouto. Li te santi nan vwa l yon bagay li potko janm jwenn lakay lòt fanm yo, on asirans nan chak jès, chak rega. Li pa t pale tankou fanm men li te pale tankou kamarad travay ki vle kolabore. Fanm sa yo, ou ka konte sou yo, non sèlman pou fè lanmou, men pou mennen batay lavi a tou.

Li santi yon vrè jwa nan kè l, tout fatig te disparèt nan ponyèt li. Li te sonje yon vye leson ki te gen tan fin pase nan tèt li : « gen konfyans nan tèt ou... ». Li t ap gade tout medam yo. Sa ki t ap ri pandan kò l t ap chante lavi, li dwe travay pou vye papa l ki malad, manman, ti frè, ti sè. Lòt sa a ki rete byen saj la, petèt li gen yon pitit san papa nan men l, yon ti bebe? Li tèlman jèn men l gen tan manman pitit. Sila a ki pi gran an, petèt mari l p ap travay, petèt li pou kont li? Chak moun te la pou yon kòz, yon istwa, yon rèv...

Yo tout, gason ak fanm, mare ak menm chèn malediksyon nan yon vye faktori; chalè, swe k ap koule nan tout rèl do yo ak fatig k ap dechire venn yo. Penti k ap boule men yo ak rad travay la ki gen tan plen tach tout koulè.

Fi a tounen avèk kouto a, yon bout kann nan men l :

- men, m pote kann pou ou; mèsi pou kouto a.

- li di : mèsi epi l ale.

Ilaryon te toujou ap panse ak Klèerez. Sa fè kèk jou li te di tèt li, li p ap panse avè l; se premye fwa depi doktè Janmichèl ap pran swen l, li di l gen espwa pou l geri. Klèerez se te yon fanm travayèz ak anpil kouraj. Men èske l ap dakò?

Avanyè maten, li t al pwomennen bò lakay li a, Kafou. Kòk t ap chante nan tout baskou, bon fanm yo t ap bale lakou, timoun ak rad sal t ap goumen anba tiyo dlo. Yon ti gason, ak bouch li tou tòde, t ap rele : pate cho o o!

Lari a te chaje pousyè, Klèerez te klere nan solèy la tankou yon flè... li te parèt tris! Li te gen yon wòb a flè, pye l te byen jòn nan yon sandal wouj... Li te kache pou Ilaryon pa t wè l, kè l t ap bat.

Kounya lanjelis vin rive. Li fini jounen travay la! Chak moun pliye brikabrak yo pou yo ale. Jounen an te long, onzè travay!



Yon jou swa, li te vini vè uitè, avèk menm wòb twal krèm nan sou li, menm gwo chal nwa a, menm tristès la, on tijan ap soufle paske l te monte mòn nan vit. Pòt la te rete ouvè, li antre san frape.

Ilaryon rete kanpe, tou wont. Li pran yon chèz epi l chita.

- li di : bonjou gason m.

Ilaryon bo l nan fon. Li tonbe pale tousuit.

Lè sò fanm rakonte l dega siklòn nan te fè nan Palmis, li t ap chache konnen ki kote l te ye. Se Krisyan ki di li, l ap travay kay Bòkmann. Li ka jwenn li kay yon zanmi l ki rele Dòfèy oubyen lakay Klodiyis. Maryèt li menm te mouri. Tantin Maryana te vini, li te rale l ak luil reken pou l te ka eseye ranje venn ki te deplase yo. Li te menm ba l yon metsin. Se Krisyan ki te fè sa paske l pa t vle l vini pi bonè. Li te fè tout sa l kapab men li te gen tan twò ta. Travay move zè a te fè

sou li a te gen tan fè ravaj. Zeli sa a, fanm sa a gen yon dyab sou li ki pa vle wè Limèn! Ti pitit la te mouri. Li te bay yon pakèt san nwa nan dèyè l. Yo te antere l nan yon sèkèy tou blan. Sa te koute yo anpli kòb men se sa Krisyan te vle. Menm mesye Matino, Italyen an, patwon tànri a, te la. Krisyan te prèske fou…

Sen yo pa t kontan. Sa fè lontan yo pa t fè anyen pou yo. Sa gen dezan depi Krisyan pèdi manman bèf li te bay gade Sayira a. Apre sa, li te fè yon aksidan nan tànri a, li te kase ponyèt li. Li pa t vle konprann. Ou pa dwe jwe ak sen Ginen, si l pwoteje w, fòk ou pa neglije devwa w. Kounya a li konprann.

Li te vin wè l, paske l nan fanmi a tou, sa fè lontan nou pa fè sèvis pou lwa pwotektè yo. Wi, sa gen 6 mwa, Zilema te chante yon libera sou tonm papa l, men sa pa t sifi. Epi apre sa, tou sa ki te rive Ilaryon jou sa yo, se te yon avètisman. Zileman li menm, t ap malad toutan. Pat gen lòt solisyon, fòk yo fè yon sèvis. Se sa yo deside. Paran nan mòn yo te gen tan dakò. Yo gen pou y al Leyogàn nan kenz jou. Ilaryon te pote sa l te genyen, men fòk li te vini; sen yo pa regadan.

Agiman Ilaryon pa t ka fè anyen. Nouvo travay, akò lòt patwon yo, mank lajan, anyen pa t sifi. Granmoun nan te dechennen, epi li pa t fasil nan ka sa a.

Dabò, Ilaryon pa t serye. Si se te pou banbòch, li te ka jwenn yon mwayen. Men li t ap fè wondong, timoun sa yo ap touye manman yo ak chagren, se vagabon li frekante, se yo menm ki chanje pitit li a. Granmoun nan te boulvèse, dlo t ap koule nan je l. L ap di :

- o! pitit mwen!

Ilaryon te sezi, li pase men nan kou l. Li te tèlman ap kriye, Ilaryon te pwomèt pou l fè tout sa l vle.

Men li te kòmanse ta, li te souye je l epi l bo l.

- m fè kèk ti dous mant, m konnen w renmen sa. M te ka fè plis, men m razè pou kounya a, dayè, anyen pa chanje…

Ilaryon te vle pale li de Klèerez men li pa t konn kòman pou l fè. Manman l pa t ap janm mele nan zafè renmen l. Li te pè pou l pa t dakò. Li te kondi al mete jis nan machin pou l al Petyonvil.

Li t ap mache san pale nan labrindiswa a, te gen gwoup ki t ap pale nan kafou a. Te gen yon ti van fre ki t ap vante dousman. Syèl la te chaje zetwal. Li te pwofite pale ak manman l de fi a. Li te pale vit. Li t ap gade l ak on tristès, je l te plen dlo :

- ou gen laj pou w renmen. Men nan je l ou te ka wè on lòt bagay. Li te di l, li pa ka ede l fè anyen ankò; gason toujou ap chache fanm, lè yo gen madanm, manman yo pa gen pouvwa sou yo ankò. Wi, nan je l ou ka wè l ap di li pèdi pitit gason l nan, li pral antre nan ekip moun k ap viv pou lòt moun yo. Pa gen jwa egoyis ankò…

Li t ap chache pou wè si l gen laj pou l pran responsablite sa a, men je manman an pa t pèmèt li wè sa. Nan je pa l, li te wè yon ti gason menm jan ak yè, menm jan ak lontan.



Lè Ilaryon rive kay Janmichèl la, li te kontre ak yon jèn milat ki te abiye an ble, mèg avèk gwo je. Se te yon mekanisyen nan luilri kay Brant. Li t ap pale yon pakèt pawòl, li t ap pale de dyalektik materyalis, de devlopman inegal kaptalis, de kriz siklik. Sanble se te yon moun li te gen kont avè l, youn ki rele Iklè ou Itlè. Sanble te gen yon lòt se te chouchou yo, on sèten *Taelmann*. Yo te vle antre Ilaryon nan pawòl la, yo te di l y ap eksplike l.

Doktè Janmichèl di pwovèb la di : ti kochon, ti kras san. Bagay sa yo twò konplike pou mwen, nou pa kwè sa?

Jèn milat la di : - se pa vre Ilaryon… li eseye fè l konprann moun senp rive konprann bagay ki konplike men tou, yo ka mouri pou li. Li t ap poze l kesyon, agimante, bay egzanp. Anfen, *Taelmann* sa a, se yon moun tankou Desalin, se te vre, men se te istwa alman, se pa t istwa ayisyen. Èske blan yo te okipe Desalin lè l t ap fè lagè endepandans la?

Yo pa t vle kwè, Polonè, ak Alman kò espedisyonè Napoleyon yo te kouri al kache epi mete yo bò kot Ayisyen yo.

Li te di l : - m pa konn li byen, men m tankou sen Toma, se sa m wè sèlman m kwè… Pale m de Jolibwa, men yon bon Ayisyen!

Lè l montre l desandan Polonè ak Alman ki t ap viv an Ayiti nan rejyon Fondèblan ak Bonbadopolis, li sonje li te konn rankontre anpil nan yo. Sa te dwòl, li pa t janm reflechi sou sa, ni rezon ki te fè Desalin ak Petyon te ede Sid Ameriken yo, Moun Miranda ak Boliva yo.

Li ta renmen jwenn repons pou kesyon sa yo li t ap poze tèt li depi l fin rankontre ak Woumèl la, men li pa t pran chans diskite sa avèk li. Lè w se yon nèg inyoran, ou pa pran chans di sa w panse; se lè panse a soti nan bouch ou konn sa l vo. Avèk moun enstwi, li te santi l paralize chak fwa l anvi diskite ak yo. Natirèlman, gen moun debyen ki mande w kòman w wè entèl, ou entèl, oubyen k ap pale w de lapli oubyen chalè, men se te premye fwa yo te mande l sa l panse sou bagay serye, pale avè l tankou moun yo konsidere. Li te anvi di : « ou se moun tankou nou, pa sèlman avèk men, pye, yon nen, yon bouch, men yon entelijans tankou nou ».

Li te santi yon baryè enfranchisab ant moun save ak pèp la. Nèg sòt yo se sinonim pèp pou li, epi, moun ki gen lespri se menm bagay pou moun ki nan gwo katye yo. Retire bagay sa yo nan tèt ou!

Natirèlman, prezans Fèdinan te chanje tout bagay. Janmichèl li menm te deja pwòch Woumèl. Se pa paske yo te gen menm koulè po, yo te menm ak Fèdinan, men kounya a, li te konn fanmi a, milye a, jan pou l viv ak Woumèl sa a. Li te jwe kat, bwè gwòg, bay blag ak Janmichèl men li te rete kanmenm yon bagay. Epitou, li te santi l alèz ak Fèdinan ki te gen rad santi luil machin sou li, ki pale kreyòl, moun Fò Senklè.

Li te eseye agimante li menm tou. Adye! Sa te diferan! Se tankou l te vle fè yon machin ki pa t janm sèvi mache, ki ka menm wouye. Li te santi sa y ap di l la dwategòch, petèt manti, men li te renmen sèvi ak sa l panse. Li te mechan :

- li di : Doktè, tout nèg Ayiti se vòlè soti nan youn pou rive nan lòt! Se afè yo y ap regle lè y ap rakonte w yo pral chanje Leta. Tonton m se chèf katye, m konn wè kandida nan mitin! Depi yo fin chèf, adye, bèl pawòl!…

Li konnen Janmichèl ak Fèdinan se pa menm bagay. Men li te bezwen pale koze a. Li te kite sa pou yo.

Janmichèl ba l piki a. Janmichèl di l fòk li pran piki sa a toutan, epi apre sa, konprime woz yo; konsa li p ap gen kriz la souvan jiskaske l disparèt… Li te anvi demanti Janmichèl pou l mande kòman Maryèt te fè mouri. Li pa t kapab. Nan fon kè l, li te di pito eseye fè trètman an, Klèerez ap byen kontan. Epi, si Janmichèl twonpe l se p ap fòt li paske l gen bon kè. L ap trete l pou granmesi, epi, li menm ba l medikaman. Janmichèl t ap plede ri.

Ilaryon te kontan, li t ap koute Janmichèl byen pandan l ap ranje serenn li yo.

- ou wè Ilaryon, se paske m renmen lavi ki fè m ap rakonte w tout bagay sa yo. M renmen flannen de men nan pòch nan vil la. M renmen moun mwen yo, m renmen peyi a. M gen zanmi m ki vle pou yo kite tè sa a, men mwen menm, m fou pou li. M renmen pran sant tè a lè lapli fin tonbe, m renmen frechè ki anba pye m nan. M renmen fui ki sot nan tè a, mayi boukannen, dlo kann tyèd, epi piman wouj k ap pike nen w, k ap manje bouch ou. M ta renmen pou tè sa a vin bèl. M te eseye konprann poukisa bagay yo pa ka mache, m kwè m jwenn sa k pou fèt pou chanje l, pou fè l bèl epi klere… Sa ap difisil paske nou pa anpil epi anpil bon nèg nan prizon, oubyen yo oblije pati oubyen ret nan kache. Sa ap ale kousikousa pandan on ti tan ankò, kamarad ki pa gen eksperyans ka gen tan dekouraje, men ap gen lòt k ap ranplase yo. Ka genyen moun nan mitan nou ki trayi, ou gen rezon sou pwen sa a. Epi, sa rive sou kote; batay la ka pèdi fòs. Lit la ka di. Gwoup toujou tankou yon ti bebe, fòk nou ba l tan pou l grandi. Men ou menm, Ilaryon jwenn, oumenm, ou se pitit pèp la tout bon, yon veritab Ayiti toma, kòman w fè ap pale de pati?... poukisa w bezwen al manje vach anraje nan yon lòt peyi? Se moun rich ki kite peyi yo, moun ki byen, depi yo gen bon otèl ak ba ameriken. Men lòt moun, nou menm, nou mare trip nou ak tè sa a tankou plant nou yo ki deperi epi

mouri lè yo tonbe nan lòt klima. Sa pou nou fè, se pou n bale kay nou, ranje l, mete pwòpte tout kote…

Te gen yon pakèt timoun ki t ap pyafe deyò a. Janmichèl pa pale. Ha! Gade kòman timoun yo ge avèk ti janm long yo k ap boule nan solèy la, fontenn yo bonbe, tèt yo kale. Y ap kouri epi fè bri tout kote nannuit la.

# Chap. VI

## Fiyansay Ilaryon ak Klèerez

Marenn gen figi long, machwè jòn, je gri, vèt, anpil pli nan kwen je l, ti zòrèy, po bouch fen. Linèt li antoure avèk lò sou do nen l. Li pa bliye plezi, men se toujou menm plezi yo, plezi lè l te jèn fi ki parèt sou vizaj li. Se tankou moun k ap ri, pale epi kriye poukont yo.

L ap dodine jan l kapab sou dodin li tankou yon gran dam. Jou swa sa a, te gen yon pakèt bagay ki t ap pase nan panse l! Li mande l si krèm glase a ap bon, l ap panse ak Klèerez ki gen tan vin yon vrè fanm, l ap eseye imajine gason ki pral vin frape pòt li pa twò lontan… Sa gen dezan, li te yon ti fi, apre sa li pouse tete yon sèl kou, kò l ouvè nan yon bat je! Men kounya, yon nèg pral vin mande pou l ale avè l. Talè konsa, li pral rete nan twa pyès kay poukont li…

Chalè a te rèd nan salon an menm lè tout fenèt te ouvè. Klèerez te lave planche yo ak fèy zanmann, li te retire manchin a koud la sou gwo tab nwa a epi li souye l, li fè l byen klere. Li mete krèt kòk ak bougenviye nan po flè a. Tout chèz ranje nan kwen tankou timoun yo met ajenou. Marenn nan gade, li pa wè yon ti pousyè, ni twal zarenye.

Vantay latanye li t ap fè van an pa t itil anyen pou chalè a. Nan lakou a, sobtyè ap fè bri, Klèerez ap chante tankou zwazo, li sou nan solèy la. Marenn te pran gwo katalòg ameriken li, l ap vire paj, gade dènye mòd bwadwey, vesèl ak imaj koulè. O Bondye! Ala chante ge ka dechire kè moun ! Ou leve yon timoun ak tout lanmou nan kè w kòm vyèy fi san paran ni zanmi, epi apre sa, lè laj kòmanse mete doulè nan janm ou, l ap chante, paske lè a rive pou l kite w! Marenn nan sonje pase l ki pa t twò bèl, li pa t gen istwa, l ap gade tè nan lakou a ki plen wòch epi ti zèb ap pouse nan mitan yo. Twazè edmi rive!

Marenn rete kafou depi karantan. Men se pa la li te fèt. Li te fèt Gonayiv, bò kot savàn Kris. Manman l se te pitit yon espekilatè ki te rete nan kwen ri Lanfè ak plas Mache. Li te rele Josèf Jòdann; Jòdann yo se te moun debyen, yo pa t ni pòv ni rich. Yo pa t frekante gwo moun ni yo pa t konn al nan sèk komèsan ni pase vakans nan bann, men se te moun debyen, moun ki te gen prensip. Malè pou Jòdann, li pa t konprann diferans klas moun; se te yon travayè onèt, li te wè tèt li menm jan ak tout moun. Bòs Jòdann, se konsa peyizan yo te konn rele l pa respè pou li, men boujwa yo te rele l konsa tou pou yo pa t di mesye; bòs Jòdann te voye pitit fi l lekòl kay mè Lali Pòtoprens menm jan ak tout jenn fi moun rich nan Gonayiv. Si l te kapab, li t ap voye l an Frans, nan pansyona Dèzwazo, men l te reziye l ak Lali. Lè Jozefin tounen Gonayiv, li te sezi wè l pa t ka frekante ansyen zanmi ki te nan pansyona ak li menm lè l te gen bèl wòb epi anpil konesans. Li kontante l ak moun machann epis, kòdonye ak lòt atizan yo. Men li pa t reziye l.

Yon jou Jozefin wè li ansent. Pitit la se te pou Konrad Wosbèg, yon gwo komèsan konsinyatè. Lè riban pa t ka peze vant la ankò, li te oblije kite l parèt. Jòdann te prèt pou fou. Kòm pa t ka gen maryaj ant pitit fi yon espekilatè twazyèm òd tankou Jozèf Jòdann ak pitit gason komèsan konsinyatè Konrad Wosbèg, ti nègès ri Lanfè a oblije kenbe gwòs li poukont li, pitit li ta l pran nan lamou ankachèt ak Aryann Erik Wosbèg ki te rete nan frechè bèl katye Dèdat.

Jozefin te oblije kite kay papa l. Li fè yon pitit fi grimèl je gri, vèt, li rele l Erika. Menm lè bòs Jòdann te renye pitit fi l la, lè pitit fèt, madan Jòdann te toujou bay pitit fi l lajan ankachèt ak lèt rekòmandasyon pou l al wè ak komèsan gwosis Pòtoprens. Se jou swa kote Kako yo t ap fè raj nan Gonayiv, Jozefin pran pitit li mete sou bra l epi l kite Gonayiv. Lè l rive, l al rete ri Bònfwa. Lè yo met dife Pòtoprens, nan katye bazleyis yo sou lòd prezidan Salomon, 22 septanm 1883, Jozefin pèdi boutik li ak tout sa k te ladann, li te oblije al refijye nan Kafou ki te yon rak bwa nan epòk sa a. Depi Jozefin fin mouri, Erika te anrasinen nan kafou tankou pye palmis ki plante bò rivaj. Li te rete vyèy fi paske manman l te fè l pè gason. Li pa t dakò ak prensip la, men san l pa rann li kont, li te toujou suiv prensip manman l yo.

Bòs Jòdann mouri nan lane 1916; se te yon vye nasyonalis, li pa t ka viv anba lokipasyon ameriken yo. Li te mouri toufe yon jou swa aprè yon *marine* te vin fè ensolans lakay li. Kòm pa t gen afè ankò, se trennen yo t ap trennen akoz lagè a, pri kanpèch te bese, koton pa t vann ankò, antrepriz Renbòl te fèmen, yo pa t rete prèske anyen, menm jan ak anpil ti espekilatè. Se sèlman yon ti kay ak yon bout tè Lakent, kèk mèb ansyen, kèk asyèt an ajan ak yon ti kras kòb, li te kite pou ti Erika menm lè l pa t janm vle rekonèt li.

Erika te ret granmoun nan Kafou, li te viv ak swasann goud lwaye kay Gonayiv la, rad peyizan ba l koud epi ak lajan dous li te fè timoun ki te lakay li fè. Se youn nan bagay sa yo ki fè li te batize Klèerez. Manman l te mouri nan epidemi varyòl an 1920, kòm li te gen tan demwazèl, yo ba l fiyèl li. Yon jou swa, yo mennen ba li yon ti bout chou ki potko gen twazan. Li te renmen l anpil, li te ba l tout afeksyon ak lanmou l te gen nan kè l.

Klèerez, se te yon melanj domestik ak pitit fi; li te rete avè l, men l te gadel tankou pitit fi l. Li pa t ka wè l lòt jan. Li pa t menm jan ak tout moun nan katye a, paske l te pase tan lekòl, li te gen yon bon ti kay epi l te rele Erika Jòdann. Madmwazèl Erika Jòdann, vyèy fi respektab. Pou li, moun yo divize an de klas : klas anba, moun k ap viv nan plasaj epi ak moun debyen, ki marye oubyen ki rete selibatè.

Klèerez se te pitit li, men se te yon domestik tou. Li te konn achte bèl wòb pou li, soulye pou l al legliz chak dimanch, sandal pou l mete lasemèn men, li pa t jije bon pou l te mete l lekòl. Si l te pitit li, li t ap mete l lekòl kanmèm. Li te konn voye Klèerez al pwomennen machandiz nan lari, bagay li pa t ap janm panse pou pitit fi l. Se pou Klèerez l ap kite tout byen l lè l mouri, men sa p ap deranje l si Klèerez gen mari san l pa marye depi l mennen l vin rankontre l anvan. Li te pè pou Klèerez pa t tonbe ansent anvan. « Pitit fi malere tèlman gen tèt fèb! » Sa t ap fè l mal anpil. Tout bagay sa yo gen enpòtans paske se li ki marenn, gen yon seri prensip ki pa fin klè ki mache ak sa. Li te pè pou avni fiyèl li, pa t gen diskisyon sou sa, men kòm fiyèl la se te pitit peyizan, li pa t ka konsidere l tankou vrè pitit li. Konsa, sa l pa t ap fè pitit fi l, li ka fè l pou fiyèl li.

Vwala ane ap pase, l ap granmoun, Klèerez te vin yon fanm tout bon. Li te di tèt li, nan pwomennen vann nan lari, Klèerez ka jwenn yon mennaj. Sa t ap fè l kontan anpil nan kè l, li menm tou ta renmen jwenn yon nèg ki pou marye avè l, anbrase l, bo l. Lavi ak jan l te fèt la pa pèmèt li sa, alòs, li te swete sa pou fiyèl li.

Depi premye jou swa a, li te wè gen bagay ki chanje. Li te suiv mouvman jwa ak tristès ki t ap manifeste a. Klèerez te kontan pandan plizyè jou : se te chante, ri san rezon; apre sa yon gwo tristès te vin anpare l. Li te sispann manje avèk apeti, nannuit, li pa ka dòmi, l ap vire tounen san rete nan kabann nan; apre sa, yon bon jou, lajwa te tounen nan kè l san rezon ankò. Yon swa, koze ki t ap kache a te pete. Se te yon gason ki t ap koze avè l, li mande l pou l al wè marenn li. Li te di l l ap vini…

Talè konsa, se sèlman vye chat la k ap rete nan kay la, ka vin fwote nan pye marenn, ak pèwokè vèt la, ki pa janm granmoun, ki, avèk bèk retouse l la, ka kriye : «  marenn dous yo ap boule! »

Epi l a pran yon lòt ti peyizan ret avèl. Li fin granmoun, li p ap ka siveye jèn fi. Se Delisya, machann lèt la ki te fè l dekouvri sa… Li fè cho… Marenn ap gade nan fenèt.

Te gen anpil nwaj nan syèl la. L ap fè on lapli san parèy jodi a.



Ilaryon t ap mache ak gwo pa. Lòt bò, sou lanmè a, yon vapè t ap gwonde tankou towo bèf nan savann. Van an te tankou yon karès. Pye bwa yo te santi bon. Ilaryon pa t panse ak soulye nèf ki t ap koupe pye l, li pa t gade peyizàn yo ki t ap balanse ren yo, ni tande vwa yo, li t ap mache vit pou lapli pa bare l,

Lapli a te gen tan sou tèt mòn nan. Ilaryon t ap fè gwo pa, bag an ajan l sere di anba men l. Wi! Li ka gen tan rive anvan lapli a; se te yon match ant lapli ak Ilaryon. Li pa t menm panse ak kostim blan li te mete pou jou a.

Li t ap reflechi nan tèt li sa l pral di marenn nan. Li pa dwe pale de maladi li a, Klèerez pa t vle. Li te kwè nan tretman doktè Janmichèl la. Li pa dwe fè marenn pè pou granmesi. Epi, li renmen l konsa…

Lè Ilaryon rive sou galri a, kè l t ap bat fò. Li avanse, li fè yon fo pa epi l bite. Li te frape pye dwat li, pye chans li, se te yon bon siy. Alòs, li frape nan fenèt la. Li kriye :

- onè

Li tande mouvman ap fèt anndan an.

Yon vwa grav, poze, repon :

- Respè!

Li antre. Marenn dodine pi vit. Li gade byen devan l, gwo gason an ki abiye toudeblan. Wi, li gen bon figi, men l yo solid, di. Non, li pa ka yon parese. Li di:

- se mwen menm Ilaryon. Klèerez pa la?

- pran yon chèz mesye, Klèerez ap vini talè.

- Li te di m vin pale avè w jodi a… m vin mande w pou Klèerez…

Marenn pa t reponn tousuit. Kè l t ap bat ak tout fòs, dlo te kaye nan kwen je l. Emosyon te fè pli nan figi l yo parèt pi byen. Li t ap goumen pou fontèn dlo ki nan je l yo pa soti. Yon gout parèt, li seche l, yon lòt gen tan parèt ankò. Dwèt li yo te sere, li t ap fè van ak vantay byen fò apre l kanpe, li mande :

- èske ou gen yon travay serye?

- kay Bòkmann, m ap travay kay Bòkman, men se pa tout lè m fè anpil kòb; sa depan…

Li menm tou gòj li te sere; li tande yon bri dèyè pèsyèn ki separe salon an ak lòt ti pyès la. Lè sa a, li di :

- manman m gen pou l vin konnen ou. Epi lè gen kay la, m achte mèb, Klèerez avè m pral viv ansanm…

Marenn pa reponn, li t ap gade nan lakou dèyè a. Syèl la te tou nwa ak nwaj… Klèerez antre ak yon plato krèm glase. Li gade ILaryon, Ilaryon gade l.

Yo t ap manje an silans. Lè yo fini, marenn leve, li di :

- ou ka vin isit la nan aswè, detanzantan.

L ale dwat nan lakou dèyè a.

ILaryon ak Klèerez tonbe pale tou ba, youn mete bouch yo pre lòt. Yo te chita kòtakòt. Li te kòmanse fènwa. Yo limen lanp gaz ki te pandye nan kay la.

Bèt zèl ak foumi t ap antre nan pòt la. Yo t ap vole nan limyè lanp la. Yon bat je tab la te plen ak zèl foumi.

Lamou t ap bouyi anndan yo tankou lafyèv cho…



Lapli t ap vide deyò a yon sèl kou. Vètè te gaye toupatou nan Kafou ak Pòtoprens. Dlo sal te plen, ap bouyi nan tout rigòl yo. Tè a ki te fè lontan li pa t jwenn lapli bwè jiskaske l sou.

Lapli a t ap frape sou tòl yo byen fò. Lè a te chaje ak vibrasyon k ap fè bri. Tout fant kay la yo te tou jòn menm lè rido yo te fèmen. Nwaj yo t ap kouri nan syèl la san rete tankou vèvè ougan trase.

Lavalas pase lave tout nich foumi yo. Se sèl bèt ki kache nan zèb ki te jwenn chans sove nan delij la. Tout bèt t ap debat pou lavi yo anba lapli a. Lapli a te san pitye ap voye flèch tout kote. Branch bwa yo t ap balanse, fèy t ap vole nan tout direksyon. Zeklè t ap kleye nan syèl la detanzantan. Loraj t ap gwonde; lè a te santi odè pike loraj la.

Lapli a te redouble ankò. Krab mal zòrèy ap soti anban tè. Timoun ap kouri toutouni pou yo kenbe yo pandan y ap ri, rele, pyafe anba lapli a k ap satiyèt rèl do yo.

Ti poul yo tou mouye ap rele, y ap kouri monte desann ap chache manman yo.

La Gonav diparèt nèt anba nwaj nan mitan lanmè a. Nwaj la gonfle tankou balon.

Dan lapli a ap raboure tè a, li rache wòch, li lave sab yo. Tout sa ki nan tè a te benyen, lave soti nan fèy rive nan rasin. Grenn lapli yo t ap tonbe sou flè ak grenn bwa yo tankou mitrayèt. Odè flè yo te melanje ak sant lapli a…

Myèl yo te lou ap trebiche anba dlo ak poud yo sot pran nan flè yo…

Demen p ap gen flè pou yo al met nan barik yo…

krapo yo menm t ap fè teyat ak vwa yo…

Men lapli a fin tonbe. Kout zeklè anonse lafen an. Syèl la kòmanse klè, nwaj yo ap disparèt anba solèy la k ap pran plas li.

Men detanzantan, gout t ap tonbe sot sou pye bwa yo. Ravèt t ap chache wout yo nan ma labou. Syèl la t ap reprann koulè ble li…

Ti poul yo t ap chwichwi anba vant manman yo. Zwazo t ap vole pou seche zèl yo.

Lanati te bèl, pwòp, byen lave klere anba je solèy la ki pa t la depi yon bon bout tan. Fèy yo te parèt pi vèt. Solèy la te rive plan plas la, li netwaye syèl la, souke pye bwa yo, retire tout dlo sou do yo ak yon ti van…

Gangozye t ap paweze sou lanmè a ap chache ti pwason pou l manje. Solèy te klere tankou limyè kouran. Chak fwa van an pase, li souke fèy yo pou jete gout dlo. Cheval yo t ap frape zago yo, ranni

epi grate pòtray la ak kout tèt yo. Tout moun te renmen sa, tout flè t ap voye pafen monte.

Alòs, machann te kòmanse pran lari ak machandiz yo sou tèt yo ap rele : « men mango kòn… ladouskivyen! »

Talè konsa, tout moun pral soti pou gade syèl la pou wè si pa gen lapli ankò.



Monchè, fanm se koulèv chase. Lè yon bagay fè yo pè, yo kouri men y ap toujou tounen vin gade sa k te fè yo pè a… ou wè, mwen pè fanm, mwen menm. M fè ti kou m adwat, agoch menm jan ak tout moun, men m toujou veye zo m pou m pa pran nan pèlen. Nan kòmansman, ou pansew  pral pran plezi, men se wè w wè w pran nan pyèj!

Ilaryon reponn Janmichèl ak yon rega ki montre l pa fin kwè. Sa sa vle di? Li te on jan wont :

- ou panse se yon mal mwen fè paske m plase ak Klèerez?

Janmichèl reponn :

- se pa sa m di, m t ap bay blag pou m anmègde w. M panse w fè yon bon chwa, men, si ou vle m di w sa m panse, ann ale. Wi jenn gason jodi a fè kòmsi yo wont lanmou, menm si yo damou  y ap kache. Yo bay jèn fi yo tout kalite non : zwa, grèn, gita, tankou se meprize y ap meprize yo. Jou jenn gason sispann fè blag ak lanmou, yon bagay ap chanje nan peyi sa a. Tèlman gen mizè, tèlman gen ensekirite pou lavni, jèn fi yo pa panse ak lòt bagay ke marye, nenpòt kòman, epi vit vit. Se konsa yo leve yo, se yon mari y ap tann, yo pa gen lòt chwa. Gason pa ka jwenn travay, se pa fanm ki ta gen espwa! Fanm yo ap kouri dèyè mari, epi mari a sove… jèn fi yo fè nevèn bay Senpòl ak priyè bay Senpyè, lè yo pa al tire kat oubyen al kay bòkò. Konsa, lè de moun mete yo ansanm, mizè ak pwoblèm vare sou lanmou,  si chans pou yo ta vin byenere, yo gen tan kòmanse deperi… pa gen jwa ak konfyans nan lavni ankò! Fanm yo pa solid menm jan ak grann nou yo, se sèlman sa yo wè

yo konnen. Natirèlman, genyen kanmèn ki gen kouraj, nan pèp la. Chak fwa, gen yon bagay k ap fèt, yo toujou la bò kot mesye yo. Men, kwè m si w vle, mizè konn avili moun… lajan, se bagay tèrib. Se poutèt sa, mwen menm, mwen ezite… Avan fanm yo vin jwenn nou, fòk nou ta tann toujou. Epi gen pè, mès, lekòl! Men ou pral gen madanm, ou pral tonbe nan sousi, peye kay, manje pou manje chak jou, timoun, maladi, tèt pa w… Ou konnen, sa se on jan bèt pou mwen, ou tounen yon zanmi pou mwen, epi m mete espwa m nan ou… epi m pa fin konnen l, se pou sa m pale de li mal epi m enkyete…

Lavi a se yon boul. Li menm, vòlè a, yo tèlman ba l anpil pawòl! Bondye! Anpil chanjman! L ap travay kounya a, l ap suiv doktè, li gen madanm, epi Janmichèl sa a… kisa l ap tann? Kisa l p ap bay pou l konnen kisa k ap vini!

Janmichèl ba l yon tap nan do, li fè l sispann reve:

- ou pa bezwen pran sa m di w yo pou tout bon… Nou toujou wè byen bonè sa k ap vini. Epi, se ka yon bon fi, Klèerez, w a wè, n ap vin bon zanmi. Gade, dimanch pwochen ap gen yon bon fim, ou kwè l ap vle vini ?

# Chap. VII

## Sèvis pou lwa yo nan Leyogàn

Wout leyogàn te tou blanch. L ap kouri sou tout bò rivaj la, kaprisyez ak ti wòch won, zèb kout, gwo twou k ap fè kamyon yo ponpe. Li di, men kamyon Notredamdeviktwa a kenbe rèd.

Gen yon dam ki kenbe nan men l yon gwo danmijann siwo kann mal bouche, k ap rale mouchwa l ki plen myèl. Sa fè moun yo anraje ap joure. Men gwosè myèl yo, vant yo klere. Machann kenkay yo ak pòch yo plen grès ap rakonte istwa dyab.

- Alòs gèp la mòde madanm nan sou do nen, aprè yon ti moman, figi l te vin gwosè yon kokoye! Nan demen, li te vin pi gwo toujou. Malgre tout sa l te fè, fèy boul timas pile, grenn len pile, kaka kabrit, li kontinye gwo, li vin tou wouj, li vin rèd tankou bale metsiyen. Apre twa jou, li mouri… tonnè kraze! Tèlman gen lougawou Leyogàn! Epi vant li kòmanse monte, l monte…

Chofè a di : - Li vin menm jan ak vant ou, Zeli. Men, se paske w manje twòp mayi moulen!

Tout moun pete ri. Zeli mare min li, li di :

- ou toujou ap betize w ak moun, Sipri. Pran men w avèk mwen tande pou m pa di w de twa gwo mo!

- San blag Zeli? Sipri di : yo di vant ou gen anpil gwo…

Moun yo ri pi rèd.

- Langèt manman w Sipri!

Men Sipri pa gen tan reponn, li wè yon kabwèt bèf nan koub la. Li frennen sèk. Tout moun tonbe pale. Yo kite kabwèt la pase nan

mach bèf yo k ap pran pòz yo malgre moun k ap mennen yo t ap rele : « ho! Akote!

Yon leza ble travèse lari a ak tout vitès ak bout pat li yo, ap trennen vant li atè. Kamyon an rekòmanse mache.

Zeli t ap manje pwason fri nan yon mamit. Ilaryon t ap gade pye bwa yo. Manman l, Isil t ap kabicha sou yon dodin. Zilema tou.

Ilaryon t ap gade pye bwa nan mòn yo ki t ap defile nan tout wout la. Vrèmanvre, tè dayiti se mòn ase; mòn ble, mòn wouj, mòn vèt, mòn san koulè. Yo t ap travèse yon ti tèt mòn dezole, k ap sèch anba solèy. Nan yon ti tan ankò, tè a p ap ni rich ni gra, men koto ap toujou pouse ladan l bon pa bon. Depi blan meriken vini ak charason meksiken an, pa gen gous blanch tout kote ankò, pa gen flè jòn klere tankou papiyon lasenjan ankò, koton pa rann. Ou ta di se yon giyon, yon madichon yo lage sou tè a. Pa gen ti fri wouj ankò, pa gen pitimi, pa gen mayi k ap taye banda nan jaden. Ilaryon sonje byen, nan zòn sa a, te gen tout bagay, yanm, bannann, menm diri. Te gen kochon sou tout wout la, ti bèf ap vole sou do manman yo nan tout patiraj.

Ou wè yo koupe bwa yo nan tout tèt mòn yo pou yo fè chabon. Plasman yo la toujou, toupatou, tankou kout, tou nwa. Lavi a vin difisil! Loray te fin pote tè a ale, epi apre, van pase, anyen pa rete. Se zo wòch sèlman ki rete nan solèy la.

Kòman katye lakay li ye? Isit la se dezolasyon, tè a mouri, seche, se pousyè sèlman ki nan kanal yo. Gason yo parèt mèg anba gwo varèy ble yo, fanm yo pi rèd ankò. Pa ret anpil moun sou tèt mòn nan. Sèlman vye granmoun yo ki rete, ou wè yo sou tout wout la ap gade montay pousyè kamyon an leve. Yo oblije rete paske se vye nèg dantan yo ye, yo renmen tè yo, oufò yo, vye kay kote yo fè sèvis pou lwa yo. Y ap goumen ak ti rès tè ki rete a ak yon vye wou, yon vye manchèt tou wouye ak sèpèt dan kase. Late pa mechan; menm lè l ap mouri, li toujou bay kèk ti bagay.

Menm jan ak manman l, menm jan ak Zilma, y ap sakrifye vi yo nan fè mès, rekiyèm pou mò yo, epi priye nan pye vye dye sou Afrik yo ki byen lwen. Yo leve bonè, yo kouche ta, sa pa fè anyen. Tankou Janmichèl di l, fòk yo sispann priye, tonnè kraze m, fòk yo revòlte! Epi pi fò nan yo ap travay tè demwatye, pwopryetè nan bouk pa ba yo regle anyen pou yo, fòk yo pote pa yo ba yo. Sa ki gen chans gen tè nan mitan mòn ka fè kann pouse, men fòk yo bay pwopryetè gildiv yo pi fò. Epi se yo ki deside ak ki pri y ap achte. O! malè sou malè!

Epi yo gen pwoblèm tou ak apantè! Tonton Alsiyis rakonte tout moun kòman yo te vòlè yon tè li te genyen depi sou prezidan Salomon. Apantè a rive yon bon maten ak chèn li, konpa l, ak tout batanklan l. Sa w tande a  tè a pa t pou yo ankò, men pou msye le depite Lapwent! Ou ka goumen ak depite, se mèt e seyè yo ye, kapitèn gad dayiti, apantè, chèf seksyon, tout anba men l!

Pè Gilèk menm pran senkant santim pou lakonfesyon, li vann dlo benit, li mande twa poul pou yon batèm, tan pou mès epi tan pou libera.

Gen yon moun nan kamyon an k ap plenyen : m fatige, men Bondye bon, n ap rive…

Se sa! Bonbye! Yo tout rete ap priye Bondye ak sen! Depi lontan se nan sa yo kwè. Men y ap debat, debat, tankou yo di, kont lavi, an bonjan Ayisyen, san poze ni fatige. Men kisa sa bay? Lavil la gen kèk ki fou, Pyè Woumèl, epi blagè yo rele Janmichèl la k ap pale de inite kont lamizè. Men isit, pa gen pèsonn. Se sou Bondye sèlman w ka konte, epi w ap tann sa l ap fè. Sen Afrik yo mouri ak tout mò yo tou. Pou fè manman l plezi, li dwe fè menm jan avèk yo, li dwe ale chante, danse pou lwa Leyogàn… lajan jete!

Sa tris anpil pou wè timoun gwo vant ak de je fèmen devan vye kabwèt kraze. Y ap rele epi voye men yo devan kamyon k ap pase. Ti chen plen pis, mèg k ap grate, jape nan pousyè. Manman k ap rele, kouri dèyè timoun k ap jwe nan pousyè a! Ilaryon santi yon bagay nan lestomak li tankou se yon kout pwen tristès ak soufrans yo ba li.

Yon timoun nan kamyon an rele mande:

- m gen pipi!...

Pestan, Sipri rete machin nan, timoun nan desann pou l al pipi. Machann ki te bò wout la kouri vin ofri bonbon siwo sou yon plato chaje ak mouch k ap vole tout soukote l.

Chofè a te desann tou, li pwofite santi motè a. Anpil lòt pasaje te pwofite desann pou yo degoudi janm yo. Travayè machin nan, bèf chenn nan, jan yo rele l la, monte sou do kamyon an pou l ka ranje chay yo.

De peyizan vin parèt. Yo monte, yo desann. Yo diskite pri touye tèt. Yon goud, se sa sèlman yo te ka bay epi se te anpil. Kamyon an redemare, ou santi motè a k ap tòde tèlman l fè efò. Sipri t ap pale ak yon granmoun ki te chita bò kote l la :

- lè m te fini nan fakilte dwa, apre sis mwa m te rive jwenn de afè sèlman… de fanm ki te goumen ak yon kaporal ki te touye madanm li. Konsa, m deside tounen Leyogàn. Manman m vann kay li dèyè legliz epi ak yon bout tè, se konsa m rive achte kamyon sa a. M poko fin peye l epi moun yo vle pou m pote yo gratis! Epi kawotchou? Gazolin? Luil, garaj? Manman m malad ak fyèv malarya. Medikaman yo koute chè!

Ilaryon vire je gade timoun ki te mande pipi talè a. Te gen yon bèl kouch pousyè nan figi l. Timoun nan ri. Tout vwayajè yo t ap dòmi anba fatig, se sèl timoun nan ak ILaryon ki te rete je klè ak Sipri, chofè a. Gwo Zeli t ap dòmi bouch ouvè. Ilaryon tonbe pase men nan machwè timoun nan. Ti figi l swa, souri l ankourajan. Epi, toulède, yo tonbe jwe ak kè kontan.



Isil, Ilaryon ak Zilema antre nan gwo baryè vèdegri fin manje a, yo kite dèyè yo jaden ki chaje gwo pye bwa ak bayawonn.

Koulin nan pa t chanje. Li te gen anpil ti touf zèb trase nan wout la tankou yon desen jouk rive nan mòn nan. Solèy senkè a te cho.

Devan nèt, nan fon an te gen yon jaden bò kanal la ki te byen ble. Touf pitimi, ak zèb fennen ki kouvri kanal la. Lòt bò, adwat, mòn nan prèske kontre ak syèl la, yon ti sous dlo ap fofile ladann tankou yon koulèv.

Pa t gen pyès moun devan kay la. Zilema pase men sou bougenviye ki grenpe nan mi yo. Pye kalbas la te chaje kalbas, men li pat gen yon grenn fèy.

Yo antre nan kay la. Premye pyès la te vid. Sou etajè a, te gen yon krich, gwo ja ak yon kozèt nan menm kwen an. ILaryon pa janm bliye ja sa a, li la depi lontan. Isil te konnen l tou. Yon vwa fatige di :

- kiyès ki la a?

Yo antre nan pyès dèyè a. Tonton Alsiyis te kouche sou yon kat pikèt. Li t ap soufle byen fò :

- Ha! Se ou, Isil? Ha! Vye kò a pa bon, lafyèv ap boule mwen, gòj mwen sèch. Ha sè mwen, vye zo a p ap fè lontan non!

Yo tout lage kò yo bò kot tonton Alsiyis la.

- Alòs, kòman Pòtoprens ye? Pa gen moun ki la. Jozafa ak Felisyen nan chan. Zetrenn al chache dlo. Karidad al kay sò Maryana. Ou konn sò Maryana byen, sè Emilyen an. Pitit fi l la te gen yon doulè vè midi a… A! fòk mwen souke vye kò m. fòk mwen leve…

Menm lè yo pa t vle, li leve kanpe kanmèm:

- depi tan vye lafyèv sa a ap fè m tranble. M konnen l, li pa ka pi rize pase m, salòp la. Lè m santi l cho, fòk mwen kouche, men lè m santi m pral swe, m vlope kò m, men fòk mwen kanpe… si se pa sa, nan de jou tout zo m yo ap kase. Ayayay! Ki kote Zetrenn mete tizàn nan?... Ay!...

Yo tout te chita. Alsiyis rekòmanse :

- medam yo pa la… si w ta vle met dlo kafe sou dife, Zilema, oum?

Isil mande:

- tout bagay ranje ak Frè Jeneral pou sèvis la? Ou konnen nou pa ka rete lontan, Ilaryon gen travay li, mwen menm tou.

- A! Isil machè, sèl pa bezwen di l sale, pa vre? Depi se Karidad k ap regle yon bagay pou ou, se san repwòch.

- Alsiyis, ou konnen lavi a difisil anpil kounya a, men zandolit bay madanm li selon mezi sa k nan men l. Epi lwa yo pa regadan menm jan ak kretyen vivan. M pote dis galon kleren, likè, sirèt, pen apre sa m gen trant goud, Ilaryon gen dis, epi Zilema responsab pou fè libera pou tout mò yo…

Li kontinye ap pale de frè Ilaryon ki pral plase ak yon fi Kafou, de Zilema ki sot anba maladi, de lapli ki pa tonbe, pri viv nan mache, de Zetrenn ki ta dwe yon gwo fi kounya a, de Karidad ki toujou gen bwonch, de Felisyen ki te vle jwenn travay nan Travo Piblik, epi patati patata.

Ilaryon t ap gade tonton Alsiyis. Li on jan bosi, tonton ALsiyis chita sou chèz li, kage nan mi, l ap fimen toutan. Li pa ta dwe ap fimen avèk lafyèv sa a. Li te toujou renmen wè moun, tonton Alsiyis. Li pa t janm dakò pou voye timoun al rete ak boujwa Pòtoprens. Li toujou di se sa ki fè frè l la, Dasiyis toujou apa, se paske l leve nan vil. Se pou sèvis la menm ki fè l leve l ale Pòtoprens. Tonton Alsiyi se yon nonm, li te prefere goumen ak lavi, lite, lite.

Zilema vin mèg. Li sanble ap panse ak timoun yo. Fòk li fè de twa jou andeyò, sa ap fè l byen.

Zetrenn rive avèk kalbas dlo yo. Li te sezi lè l wè tout moun sa yo reyini. Li salye yo nòmalman an bon jan moun andeyò. Li di :

- bonjou matant, boujou kousin, bonjou kouzen.

- Mesye! Gade kijan l grandi! Nan yon bat je, li vin yon gran demwazèl, yon grimèl dore, dan blanch ak je vèt. Cheve l vin pi wouj pase lontan. Kounya a li pa menm sonje kouzen li Ilaryon. Sa dwòl pou wè kòman tan ka fè moun vin etranje youn pou lòt. Se

apre yon bon tan youn ap vin sonje lòt. Tan pa ka fè moun ki te abitye depi lontan pèdi souvni yo. Epi sa ka rive, yon jenn timoun fè menm bagay li te konn fè lè l te piti. Kouzen konn renmen kouzin men lanmou an pa rive devlope…

Kounya a Ilaryon ede Zetrenn met gwo mòtye a ak pilon yo deyò. Li menm tou, li timid lè l sonje l te renmen Zetrenn lè l te piti. Menm lè l pa gen ankenn move panse k ap travèse kè l, je l ap chache wè kò sa a ki vin pi bèl pase flè. Gason, menm jan avèk bèt, renmen sezon lanmou. Si l kite youn pran l nan filè jodi a, yon lòt ka pran l demen oubyen apre demen depi fanm li kontre a ka gade l nan je epi mete fanm sou li. Se ak Klèerez Ilaryon ap konpare fi a pou l wè si l pi renmen youn pase lòt.

Cheve Zetrenn te cho, li fèk sot mouye yo nan rivyè a. Je l vèt tankou dlo letan kote l te konn al peche kribich lontan. Zepòl li byen fèt, tout lestomak li ap balanse lè l ap mache. Tete l on tijan pi gwo pase tete yon ti fiyèt. Li toujou renmen mouchwa jòn sa a, li menm ki nan ren l la, kenbe ranch li, men longè kuis li. Li wo anpil, Zetrenn. Aaa! fi Ayiti bèl anpil!

Se domaj se isit la pou yo rete… se menm bagay ki toujou rive jenn fi nan kanpay la ki pral rive, talè konsa, travay pral defòme l nèt, blaze l anba lamizè. Sa difisil anpil pou fanm sa yo k ap leve ak lawouze, kouche ak lalin; epi avèk pakèt timoun! Yo poko fin akouche youn, yon lòt gen tan rive! Y ap manyen manchèt, wou, rach, sa fè yo granmoun. Si yon ti nèg Pòtoprens ki vin pase vakans pa dejwe l. Sa a t ap pi rèd toujou! M pa ta swete sa pou ti Zetrenn.

O! Sa pa t pran tan kafe Zetrenn nan! Kafe fèk pile, dife limen, men yo gen tan ap bwè l. Yo tout chita, Zilema, Zetrenn, ak Ilaryon, yo kite tonton Alsiyis ak manman Isil ap bat bouch yo sou istwa lontan. Pòtoprens enterese Zetrenn, li vle konn tout bagay. Epi yo pete ekla ri ki gaye nan fènwa a ki fèk ap tonbe.

Apre sa, Jozafa ak Felisyen antre. Jozafa se yon nèg vanyan, byen kanpe, se pòtre tonton Alsiyis lè l te jèn dapre sa yo di. Li pi nwa pase Felisyen ak Zetrenn, machwe l koupe ak kouto. Nan yon menm fanmi ka gen tout koulè. Jozafa se yon nèg ki fidèl ak tè a, li pa panse pati menm jan ak Felisyen. L ap mouri nan tè a, nan lakou

fanmi l. Li pote peyi sa a nan po l, depi w wè men l ou ka wè sa. Menm tè a konnen l. Lè l krache nan mitan men l, li fwote l epi l pran manchèt li, fòk ou gason pou w pran devan l. Felisyen ak Jozafa se lannuit al lajounen. Felisyen santi l bouke soufri sou tè sa a, se pati sèlman ki nan tèt li.

Karidad resi rive. Tout moun bat bravo epi mande nouvèl tout paran ak zanmi. Felisyen pran maniba l, li tonbe chante yon chante kiben. Refren chante a chaje ak mo: kè ak lanmou k ap retounen san rete nan yon melodi ak frison nèg. Yon chante kann boule nan solèy, chante swe san ak sansasyon.

Tonton Alsiyis pran amak li, li mare l nan de poto galri a. Menm jan gran paran yo, Endyen Chemès te konn fè kat syèk edmi anvan. Medam yo bò dife a. Zetrenn ap pile pitimi nan yon gwo pilon pou fè manje.

Ilaryon al bò baryè a, l ap gade gwo pye flanbwayan an chaje flè k ap briye tankou zetwal gran lajounen. Tout lantouray yo gen touf flè sovaj, bèldenui k ap tann lannuit rive pou yo ouvè. Flè woz yo k ap voye pafen monte. Pye franchipany yo k ap lage flè pandan y ap tonbe vire anlè a tankou yon toupi. Li ale jis nan flè jòn ki kwoke nan kò pye bwa a, epi l pike dwèt li. Li lage tak san nan flè yo. Yo t ap bat tanbou tou pre lakay li a.

Sa bon anpil lè w kite lavil la. Van ap chante nan pye bwa yo. Chalè a fè yon bese. Aswè a, mesye ak men kwochi yo ap danse jouk li jou, fanm yo ap gouye jiskaske dènye grenn zetwal la disparèt nan syèl la. Apre sa, kou l jou y ap retounen nan jaden al debat ak tè a.



Nan lakou a fòk te gen swasant ti gason, sa fè anpil anpil bri. Yo voye yo al jwe dèyè kay la. Tout timoun nan katye a te reyini paske yo te envite tout moun. Sa koute anpil kòb pou fè yon sèvis lwa, men si n pa envite timoun nan zòn nan, vwazen yo t ap pran sa mal, yo t ap di se mal viv. Epi fòk ou pa regadan avèk lwa yo. Si yon timoun ap pase nan baryè a, ou pa envite l, sa ka ba w gwo pye, yon gwo pat elefan. Se yon istwa tankou sa k te rive Sò Adila ki te fè janm li gwo tankou yon yanm ginen.

Se yon sèl moun nan vwazinaj la ki pa t vini, sèl ti dènye kòmè Sesilya a. Pandan nuit la, li te gen on kolik vant ki pran l! Karidad te oblije kouri nan mitan nuit la ak rad dòmi l sou li pou ale wè sa l genyen. Li te wè pa t gen anyen grav. Se gonfle li te gonfle paske l te manje on manje li pa t byen dijere : mayi moulen, patat mal kuit oubyen pòm sovaj. Lè pòm sovaj pa bay lafyèv se kolik vant, vant mòde li bay. Sa vrèman pa bon pou timoun, pòm sovaj la. Yo te bal yon te fèy kachiman, sa te fè l dòmi. Gran maten avan solèy leve, Karidad te gen tan tounen al wè l. Se nan fòse yo te fè l kouche sou do. M pa janm wè yon move timoun konsa! Se yon vwazin ki kenbe pye, youn pran tèt li, yon lòt bouche nen l. Pou l ka respire, li te oblije ouvè bouch li. Lè sa a Karidad vide yon bòl ji fèy vèt nan bouch li. Li jigote kont li, men l te rive vale kèk gòje lòk kanmenm, ti makak la. Lè yo lage l, li tonbe rele tankou ti kochon yo koupe gòje. Men li bwè remèd ki te anmè tankou fyèl la. Li pa t rive krache anpil jete.

Kounya a timoun ap jwe dèyè kay la. Premye a kòmanse avèk yon vwa trennen:

- zonbi mann mannan…. Lòt yo reponn

- wi wa…

Yon dezyèm pran:

- zonbi mann mannan…,

Wi wa…

Alò timoun ki nan mitan tonbe kouri tankou moun fou ap fofile kò l anba bra ak janm lòt yo. Li t ap eseye kenbe yo avèk de men l mare.

Y ap kriye: - kenbe ti poulèt…,

Lòt yo reponn

- ba yo

Yon ti fi reponn: ti poulèt sove

- tout lòt yo di : ba yo…

- Zonbi mannmannan

- wi wa

Apre sa yo vire tankou toupi, yo fè wonn mayidò, jwèt frè ak sè, lamarye, tandiske lòt yo ap fè wonn lèzonyon bò mache. Te vin gen yon sèl bouvari pete lè yo di yon bèl ti fi, vyèy fi epi l al chita nan kwen poukont li avèk de ran dlo nan je. Gen lòt ki t ap fè jwèt tè epi yo tou pwofite manje ankachèt. Genyen ki t ap kouri. Lòt ki t ap reve. Lòt ankò ki t ap jwe ak poupe sal tou pèdi koulè.

Bagay sa yo fè Ilaryon sonje anpil bagay. Li sonje lè l te konn vale plat manje nan yon sèl bouche. Manman l konn di :

- ti gason sa a gen dan nan gòj. Epi l vide pa l la nan asyèt li a. Li manje l san l pa di mèsi, li te gen yon apeti dyab, apeti ti nèg ki pa manje vyann. A! li ta renmen jwe avèk yo menm jan ak lontan.

Li te gen santiman etranj ki t ap pase nan panse l. Timoun sa yo se bon grenn. Yo pa konn anyen ki mal, men… lavi a sovaj. Yo tout gen gwo vant, je boufi. Yo gen vè.

Isi, timoun viv poukont yo tout jounen, yo reyini ansanm epi se konsa. Menm lè ti fi yo gen sizan yo gen tan tankou yon fanm. Plis pase sizan, yo gen tan al nan dlo, mennen bèt bwè dlo, keyi fri ak legim, al nan mache… se timoun ki ret nan kay, se yo menm ki bay ti frè ak ti sè manje. Li pa gen dwa benyen sa ki piti yo pou yo pa bwè dlo bouch yo. Men li siveye yo pou yo pa al nan dife, tape yo sou do men lè y ap manje mouch. Li separe bannann bouyi ba yo ak mayi boukannen. Lè manman yo vin aswè sot nan jaden ak nan mache, li bay pitit li tete epi menm sa k gen sis ou setan si yo pa jwenn anpil manje.

Timoun se ti bèt. Yo jwe ak nenpòt ki bagay, yon ti wòch, yon ponyen tè. Yo pè, men yo gen konfyans nan tèt yo!

Lè yo tonbe si w ap gade yo, yo rele.  Men, menm si yo pran yon bon blese si ou p ap gade, yo p ap di anyen.

Lè y ap ri, je yo klere pi rèd pase solèy. Men yo pa ri souvan, timoun malere. Yo toujou ap jwe menm si se poukont yo avèk bouch yo tou tris.

Yo goumen pou anyen, youn grife, pencheng lòt. Lè yo resi rete trankil, panse yo sou yon bout papye, sou yon zwazo oubyen sou yon flè. Yo toujou gen yon bagay y ap fè. Men yo toujou gen yon bagay ladan l. Si se pa tè, se dlo, labou, dife. Men se tankou yon ti bèt yo mare tou vivan nan ponyèt yo.

Yo move paske yo pa konn anyen. Nenpòt ti bèt yo jwenn yo dechire yo, yo fè yo mal paske yo renmen lè y ap debat, bouje nan fant dwèt yo. Se konsa yo aprann lavi.

Yo renmen mete tèt yo sou lestomak yo oubyen fwote l sou jenou yo. Tout bagay nèf pou yo, yon kòs bwa, yon plim chen, yon fèy zèb. Se pandan y ap jwe, yo wè tout bagay gen yon pwa, yon fòm, gen ki swa oubyen rèd, Cho oubyen fret, mou oubyen di.

Yo renmen kouri paske yo pa ka kanpe ap gade yon espas. Pou yo, espas fèt pou kouri, monte desann, sote ponpe, pye atè sou pakèt wòch.

Premye fwa yon timoun tande yon zwazo k ap chante, se yon bagay etranj, mèveye. Sa dous nan zòrèy li. Se tankou yon okès ak tout kalite son, tout kalite rit.

Se poukont yo, yo fè zouti yo, yon bout bwa, yon wòch kase…

Pou yo, rèv ak reyalite se menm bagay. Gen de vi : lè y ap dòmi ak lè y ap jwe. Epi yo mele yo toutan.

Yo fè desen ak dwèt yo nan pousyè… yo pè anpil, lè yo touye yon bèt oubyen lè bagay kraze, lè yo pa ka fè yon bagay. Yo kriye apre sa yo pe….



Kounya a, nou gen lapè avèk yo paske y al jwe dèyè kay pou yo tann manje lezanj la pare. Li santi bon nan nen yo.

Se Karidad ki te vle pou l fè manje lezanj la. Pou pakèt pitit li fè yo, fòk li ta ranpli devwa l anvè ti zanj yo. Lè l te di Frè Jeneral, li pral fè yon sèvis pou Èzili Mapyang, li te mande pou l ba li limyè. Frè Jeneral te limen lanp devan oufò a, li priye, li kase yon ze nan yon vè dlo. Blan ze a te bay yon fòm bèso, konsa, li te klè, zanj yo pa t kontan ak Karidad, fòk li fè yon devwa.

Frè Jeneral te gen tan la, abiye toudeblan ak mouchwa wouj li mare nan tèt li, yon kòk wouj anba bra l. Tout cheve l te blanch, do l kobi; yo di li gen plis pase sanventan epi l tèlman gen kòb se nan asyèt lò li manje. Li gen anpil tè, sèt fanm epi w pa ka konte konbyen pitit li genyen. Dayè, gen nan yo se gad dayiti. Tout politisyen, tout medam gran jipon se li yo konsilte, se sa k fè l ka rich tout bon. Yo di menm prezidan Vensan konn deplase vin lakay li Leyogàn.

Frè te konn ede tout moun. Li ka ba w ven ponyen lanmen ak sakad. Yo te fè l fè konesans ak moun lavil yo. Li te wè Isil sanble ak pitit fi Egzime Chantò. Li te di Èzili Mapyang se yon lwa politik, li te vle tann fwa sa a, men lè ti bourik ranni nan savann, sen yo konn poukisa li fè sa. Li te bay Zilema yon ti bout twal jòn pou l mete nan kou li toutan. Ilaryon vin di l bonjou :

- Bonjou papa.

- Bonjou gason m, li reponn.

Frè Jeneral, se te yon ti granmoun sevè, laj tòde l, li pa t wè byen nan je l ankò. Po bouch li te wouj epi pandye. Yon ti bab blanch kout anba manton l. Li te gen yon gwo zanno lò nan zòrèy goch li. Li sanble t ap dòmi, toudenkou yo wè tout jansiv li deyò. Tout kòl te plise, men l yo te plise, se zo ase ki te parèt, gwo baton gomye l anba men l.

Tab la te chaje tas ranpli ak kafe, gen youn ki chavire li sal nap blanch la nèt. Yo tout kriye:

- ayibobooo.

Tonton Alsiyis di:

- sen yo swaf

Chak moun jete yon gout kafe atè. Se sèl Frè Jeneral ki te gen kiyè, lòt moun souke gode yo pou sik la fonn nan kafe a. Mouch te gen tan ap fè laviwonn. Tanzantan, bri timoun yo rive nan zòrèy yo.

- Sen yo swaf, repete Frè Jeneral.

Isil jete yon bokit nan mitan kay la. Devan oratwa ki te nan kwen an, lamp la t ap limen devan foto Sen yo. Èzili, gwo fanm blanch avèk gwo vwal ble ap souri nan imaj la, men l mare, ti zanj ap vole toutotou l. Sou kote a, se te Senjak majè ak sen Jòj. Apre sa, asyèt plen pistach ak mayi griye.

Sant lansan te monte nan nen tout moun. Tout te deja sou. Ou te gen enpresyon lwa yo te gen tan nan kay la. Kou tout moun te lou, je yo wouj, men pa gen moun ki pran lwa.

Frè Jeneral, benyen, pale, chanje figi, li kanpe dwat. Se pa t vye granmoun nan ki te la ankò. Se te yon lòt nonm ki t ap boule tankou yon flanm. Se pa t vye tonton do kase, men ougan, ougan mistè vodou ginen, ki kanpe tankou yon pye bwa ap pale ak lwa byen lwen. Se pa t vye ougan k ap vòlò lajan moun, se yon bon lwa lafanmi. Gen yon bagay ki chavire l, se kòmsi l te mouri, poutan l byen vivan ak yon fòs etranj k ap vibre nan li. Yo tout te kwè nan mistè afriken. Yo te pèdi nanm yo ladan l tankou de gout dlo.

Frè Jeneral t ap pale. Li te santi de po bouch li yo ap boule tankou yon maling ki pa janm geri k ap senyen nan mitan Lafrik. Li t ap pale nan langaj nèg doko. Nan son k ap soti nan vwa l yo, ou te ka tande son sovaj k ap pase nan lavi nèg k ap vann san yo pou anyen. Frè Jeneral te parèt yon moun san repwòch. Depi l devan lwa yo, li bliye tout manti l te konn bay, zouti travay li, fwa li nan fòs ginen yo brize nanm li ak tout kò l, li tounen yon pitit Lafrik zanzèt yo te bay tout sekrè depi sou tan lesklavaj; li tounen papa lwa :

- Ay, lwa Lafrik nou yo! Gade pitit ou yo. Yo kriye pa gen moun ki reponn yo. Yo mande lapli se solèy ki vini. Y ap kriye lajounen kou lannuit epi mizè kole nan kò yo pi rèd. Yo fè tout sa yo kapab pou tè a bay yon ti bagay pou yo manje, se van ak pousyè ki nan jaden

yo. Zo yo pa janm sispann fè yo mal. Alòs sen lwa Lafrik, mèt kafou, ogou balendyo, Petwo zandò ak tout frè, sè ginen yo, pitit nou yo vin nan pye nou.

O! oumenm Tijan Petwo, mwen menm Jeneral Timouche m ap nonmen non w.

Petwo Zandò, mwen menm Jeneral Timouche m ap nonmen non w.

E oumenm kongo savann,

Oumenm Kitachèch,

Nou tout,

Marinèt,

Tijan pye fen,

Jeneral brize,

Antwanèt zoban,

Brizelya brize,

Briz Jonki,

Briz makaya,

Ay Gede loraj!

Voye tout zanj ou yo nan kay pitit ou Karidad. Fè, O mò, fè pitit ou pa rele tankou chen san mèt nan nuit.

Ay, zwazo malfreze de papa Petwo k ap chante nan chemen devan ti zanj ki vin nan kay la jodi a.

Ay papa Petwo, oumenm avèk tout lwa yo se pwotektè nou yo isi. Demen n ap lonmen non w ak sè w Èzili Mapyang. Jodi a kite ti zanj yo pase. Ago ye!

Mèt kafou, chase satan nan zòrèy nwa ginen yo, kite ti zanj yo pase. Agoye!

Zanj yo ap vin lave malediksyon k ap peze nou sou latè avèk lawouze ki sot nan syèl. Agoye!

Nou grennen mayi, nou grennen pistach, nou simen sirèt. Nou plen kui nèf, nou koupe joumou kayiman, nou pote yanm sigim, nou depoze kouto manch blan, kòk wouj, asyèt blanch, de fè pou cheval...

Ay Sen ginen yo...

Se sa Frè Jeneral Timouche t ap di, vye papa lwa ki gen sekrè ginen. Popyè je l te lou, figi l fatige, bra l t ap tranble nan silans pyès kay la.

Sa gen lontan traka ak sousi lavi lavil te fè Ilaryon pèdi konfyans nan mistè vodou. Nan goumen pou l jwenn manje chak jou te fè l bliye eritaj Lafrik sa yo. Li te vin Leyogàn pou tèt fanmi l, men tout bagay sa yo te etranje nan kè l. Pisans kilti ki la depi lontan an te pèdi tout pouvwa pou li. Men sanzatann, chalè k ap degaje nan mitan pyès kay la te fè tout bagay yo remonte nan tèt li. Li te santi yon dife k ap boule l menm jan ak tout moun. Li te santi souf tout lwa yo anndan kay la, jalou, move, dye sovsouri, dye nan dlo, nan kafou, van, tout lwa yo te prezan sant kakadyab ki t ap boule a. Lafrik peze lou sou do nèg pòv yo. Lè yo panse yo detache, san yo pa panse, li parèt lè w pa t ap tann avèk pakèt mistè yo. Lè laperèz ak danje menase yo, lè ason an souke nanm ginen, lè emosyon plen kè yo, lwa yo desann nan tèt yo, antre nan konsyans yo pou l tòde, brase kò yo ak kè yo, pou fè yo vire lang yo, fè yo begle, pou limen chalè nan nanm yo.

Anfen, Frè Jeneral ouvè je li. Li tankou yon moun ki sot fè yon long wayaj nan peyi Ginen ki prezan nan chak moso nan nanm li, yon rèv ki prèske reyèl tout bon. Li te akable epi fennen. Talè a li pa t parèt granmoun, toudenkou li vin menm jan an : do kase, je plise, men ap tranble. Pa t gen moun ki te pran lwa. Mèt kafou te kite chemen an pou ti lèzanj yo. Frè Jeneral pran baton l, li ouvè pòt la epi l soti.

Yo pote met nan lakou a nèf ganmèl chaje tout kalite manje melanje ansanm : vyann kabrit, patat, yanm, bannann, pitimi, farin kouskous, labapen, krebete, pwason sèch, joumon, konkonm, zabriko, kowosòl. Lè ganmèl yo rive atè a, yo bat bravo. Timoun yo kouri vin sou manje a, youn ap pouse lòt, kontan ap rele…



Tout moun te sezi lè ti fi a antre nan lakou a. Li te parèt sot nan raje a tankou yon pis, janm li yo te mèg, yon men lonje devan, lòt la kenbe ranyon ki te sou li a. Li te tankou yon ti bèt, li t ap vire je l lanvè, cheve l sal, plen tè ak pousyè.

Timoun yo kouri lè l vin chita devan youn nan ganmèl yo. Li foure men l ak tout zong li men longè epi l tonbe pran met nan bouch li.

Timoun yo te pè devan vizaj sa ki pa t sanble ak vizaj moun, epi ki t ap vale manje pandan l ap montre on seri dan jòn men longè. Li te sanble ak yon moun nan figi, fontenn li te laj, nen pwenti. Je l te fè l sanble ak yon moun fou. Je chat klere, limen tankou dife devan manje a. Bouch li ak tout nen l te antre nan ganmèl la.

Moun te kòmanse ap pale tou dousman nan lakou a.

Sa fè twazan depi l nan zòn nan, ti mons sa a ki sanble gen douzan an. Yo te jwenn li on jou maten sou yon plaj nan mitan yon pakèt fatra yon bato ki te koule. Lè yo ale pou kenbe li, li mòde moun yo epi l sove al nan raje a. Depi lè sa a l ap viv nan bwa.

Li te konn dòmi anba gwo pye mapou anba koulin nan, nan yon twou, yo te konn wè l ap soti chak maten. Li mache nan tout jaden, pran fri epi akoupi pou devore yo. Gen lè yo wè l kouche sou vant nan pil fatra ap manje po patat, bannan, legim kraze zo…

Lòt lè, yo wè l lonje nan zèb yo, tete ak bouboun li, rabougri tou nwè, plen kras nan solèy la ak on pakèt rad chire ki pa kache anyen nan kò l. Depi l tande on ti bri, li kouri al nan raje pou l ka kache. Lè yo ba l yon bout pen oubyen yon fri, li kouri pran l epi l sove avè l nan bouch li.

Li pa janm pale ak moun. Po l te wouj chaje ak tè. Yo konn tande l ap chante, chante timoun konn chante lè y ap fè wonn. Vwa l graj, li defòme mo yo. Katastwòf la te fè l pèdi tout nanm li. Tout moun panse se mèt agwe, mèt lanmè a ki t ap fè vanjans ki fè bato a te koule. Sinon, se dyab malefik ki ta vin sou tè a vin fè krim kont syèl la. Li t ap viv lwen moun, nan raje, salte ak sipèstisyon.

Kou li fin manje, li pran rès yo epi l kouri al kache dèyè pye franchipany yo ki plen flè ki bare jaden an.

Lè sa a, moun yo respire epi yo tonbe pale. Fòk nou rele timoun yo vin kontinye manje. Men yo p ap janm al nan ganmèl aparisyon an te sal avèk bouch li a. Yo retire l anvan epi y al mete l byen lwen dèyè kay la. Timoun yo tounen nan ganmèl yo ankò, y ap kriye, fè bri....

Nan pita, yo kontinye ak yon dans petwo byen cho. Yo t ap chante byen fò. Vwa ougan an t ap tranble. Chantrèl chante tou dousman nan on vwa dezespere avèk son moun k ap kriye. Apre sa lamantasyon an rekòmanse tankou moun k ap pote chay lou anba solèy.

Yon chen t ap grate pis li yo nan lantouray lakou a. Li gade Ilaryon ak yon je wouj, tris nan fènwa a. Moun te reyini nan tout kwen kay la ap tire kont, chante nan mitan timoun yo. Leswa, tout granmoun nan kanpay tounen timoun. Bouki, Malis, y ap rakonte tout kalite kont, istwa tan lontan ak timoun yo anba tonèl la. Devan je yo, tòti monte cheval, tig pral fè demand maryaj, figye k ap danse ak lalin anba bra l, fanm kou gason tounen zèb anba dlo nan rivyè, zwazo k ap joure moun, nwaj, wa, parese, konpè lapen prèt pou yo renmen, pale, rayi, tout kalite lejann melanje nan mitan pye bwa k ap viv epi vibre.

Pi lòt bò, nan yon pye bwa, yon chat kache, anraje ap rele tankou ti bebe fèk fèt. Yo tande vwa yon fanm nan yon kay ki byen fon nan mitan pye bwa yo. L ap mache nannuit la, fatige, delala anba long jounen devwa vodou.

Nan danse fè viwonn poto mitan, antoure vèvè, li te fatige pou mouri. Fatig la te antre nan manm li yo tankou yon kouto file antre

nan vyann. Manbo a jete bouke franchipany, bougenviye ak woz sou otèl la, je l sanble ak je Èzili Mapyang, lwa amourez k ap fè diskou an fransè dyòl pwenti; fanm ki gen lwa Marinèt monte, ap vire tankou koulèv; y ap bay lanmen, wòb yo leve kite jipon bwode yo, zanno dore ak tout brikrankran fanm konn met sou yo; ousi kè blan ap chante, drapo ap flote, flè santi bon, tout bagay sa yo te bay Ilaryon tèt fè mal.

Epi apre sa, tout emosyon jounen an! Lè lyetnan an antre nan lakou a, sou cheval li k ap pyafe, menm tanbou a te kanpe. Frè Jeneral te rive ranje bagay yo. Li te oblije grese pat lyetnan pou tout bagay te ka pase byen. Apre sa, pa t rete on santim pou chante libera pou mò yo. Sa tou te ka fè tèt li ap fè l mal. Lè w fatige epi w kontrarye, nenpòt ti bagay ka fè w fou. Salòpri lyetnan an pa t kontante l ak lajan an, li manje, li bwè, apre sa l ap vin koze ak Zetrenn. Li pa di anyen, li rete tankou yon ti inosan pou sèvis la te ka kontinye. Ilaryon t ap fè kòlè poutèt sa. Moun yo potko ale pou y al nan lòt dans kay msye Drive a. Yo t ap tann li pou yo ka ale, men li pa t santi l twò byen. Prezans lyetnan te fè yon boul gonfle nan lestomak li. Jozafa sispèk sa, li di l ann al fè yon ti pwomennen.

Jozafa se te yon bon konpè. Li pa pale anpil men ou wè se yon moun ki senpatik. Yo te pati nan lalin klè a, yo dekoke frize k ap vole al nan syèl ak rat ki pèdi anba jaden yo.

Se te sezon pentad. Te gen yon pakèt ki t ap ravaje jaden yo. Yo te tann pèlen pou yo epi fòk yo te chanje yo, pou pi piti, yon fwa nan nuit la. Yo t ap fè bri nan jaden yo, vòlè yo.

Lè yo pran vole nan jaden, se yon kolonn zèl gri ak blan ou wè k ap defile. Pentad te sot tout kote. Lè a te santi bon ak pye sitwon ki t ap degaje lodè. Van alize t ap chante nan zèb yo.

Pentad ki pran nan pèlen yo t ap fè tchi tchi.... Tchi tchi!, yo t ap tounen an won nan panye a san yo pa wè ki kote yo pral soti. Yo kenbe on ventèn konsa.

Jozafa kontan, li di sa a ap bay yon bon vennsenk goud nan mache a. Lavi a se konsa isi a, ou ka fè mal tounen byen, menm byen tounen mal poukont li... lavi a se konsa.

Li gade Ilaryon antravè. Li pa t kontan wè ILaryon ak Felisyen. Li panse prezans Ilaryon ka ankouraje Felisyen pati. Se vre li potko fin deside. Li te nan lalin tankou lafimen k ap soti nan pip. Li kite l mouri nan bouch li ven fwa, epi chak fwa li mande w pou relimen l ankò.

Jozafa keyi yon grap pitimi epi l graze grenn yo anba dan l :

Pitimi sa a dous tankou sik… Lavi a se konsa isi. Depi w konn jan pou w pran l w ap debouye w kanmenn. Felisyen pa konprann sa.

Ilaryon di l:

- ou rele sa chan pitimi? Gade grap yo poko menm mi, fèy yo gen tan tou jòn. Plant yo pouse tankou dan nan bouch granmoun. M kwè Felisyen gen rezon, lavi a vin pi di chak jou isi a. Gen yon lè k ap rive, se sèl vye granmoun k ap reziye yo rete tann lanmò yo. Ou menm ou ka fè sa w vle, men ou pa ka mande Felisyen pou l panse epi fè menm jan avè w.

- Tande, ILaryon. Felisyen avè m se marasa, nou fèt isi yon jou maten anba solèy. Nou gen isit la, plat marasa nou, krich nou ak tout lòt bagay. Ou te wè tout nan manje lezanj la. Manman m te sot nan mache tou fatige jou nou fèt la. Li desann milèt li, ou sonje sa k te gen yon sèl je a, li akoupi bò wout la, bò kote ki gen gwo pye kajou a, li pouse ak tout fòs li, se sa li rakonte nou. Nou fèt youn apre lòt. Se li menm ki te koupe lonbrik nou ak yon wòch nan wout la. Apre sa, li monte milèt li ak de jimo l sou bra l, li rive lakay la tou mouri anba fatig. Nou grandi isit la. Nou pa t sanble, nou pa janm dakò youn ak lòt, men nou toulede se nèg isi avèk menm defo menm kalite. Pou byen di w, nou se menm bagay… Li panse l ka fè yon bagay deyò, jamè li p ap kapab; se nèg tè a. Li pa dwe pati. Nèg pa janm mouri anvan lè l, epi pa gen moun ki ka chape anba desten l…. Lè w rive nan mitan bòy fòk ou fèmen yon je w. Felisyen p ap janm konnen l se yon nèg isi. Ou menm ou tounen yon nèg lavil, ou pa konn anyen de tè ankò, ou pa konn anyen k ap pase nan lavi isi, alòs pe bouch ou!...

Vwa Jozafa t ap tranble anba kòlè. Je l limen devan lonbray sa yo ki toujou panse bagay yo p ap janm chanje. Nan je l ou te ka li: « depi

latè egziste toujou, sa m di a ap toujou verite ». Pou li, joumou pa donnen kalbas, moun ap toujou rete jan yo te fèt la. Li frape fèy yo ak yon badin li jwenn bò chemen an, byen deside. Yon frize tonbe rele nan zòn nan. Li te fè nwa nèt, yon pakèt nwaj t ap kouri nan syèl la.

Jozafa se te yon nèg tè a tout bon vre. Li kanpe byen dwat tankou yon pye bwa k ap goumen ak van san l pa konnen si y ap met rach nan dèyè l. Moun ka kouvri mond nan anba volonte yo tou kòm mond nan ka kouvri yo anba volonte l. Bagay sa parèt nòmal nan je Jozafa. Jan l ap mete pat pye l atè a, jan zepòl li ap balanse san l pa bouje ren l!

- Ilaryon, m pa di sa pou w fache, ou konn sa byen…

Li pase men nan kou kouzen li epi y ap mache. Van an te pouse nwaj la. Syèl la te klere ak zetwal menm jan lanmè a klere nan lalin nan, men lanmè a pa t gen limyè ki t ap sentiye. Yo te rete sonm, yo t ap kalkile, ret kole nan panse san bout. Yo t ap mache ak gran pa tankou moun ki gen fado lou sou tèt yo.

Kanpay la te tris nan lè sa a. Ou te pran sant tout kalite pafen. Pye bwa yo te fè on sèl, zèb yo te fè matla anba pye yo. Branch bwa yo te dous sou kò yo tankou men amourez. Fèy bwa yo ap balanse nan van an. Tè a t ap repoze apre gwo lajounen an. Gen lè, yon ti fri sot tonbe nan pye yo tou wòwòt.

Jozafa rete l gade byen lwen nan plenn nan, apre sa l pran men Ilaryon li kòmanse pale:

- lè w koupe pitimi a epi w mete yo anba tòl kay la, lè w sanble mayi epi w fè yo fè makòn, lè w boule pay yo se lè sa w ka konte grenn ou te simen an. Yon sèl grenn bay san, desan, san konte sa rat manje. Apre sa ou pataje: sa ki pou plant, sa ki pou al vann, sa ki pou manje. Lè pa gen gren ankò, gen patat, manyòk, avèk lòt fri, lòt grenn bwa! Si pa ret anyen ditou, ou va manje lèt kaye ak moso pen, wa va ale nan manche, vann yon kabrit, sinon anpe bwa oubyen anpe fèy santi bon. Isi a, ou pa ka parese. Menm si sezon sechrès rive, ou toujou gen bagay pou w fè. Epi, pa gen mèt k ap rele nan tèt nou. Moun lavil yo pa konprann sa. Nòmalman, lè w pa gen tè,

se yon pwopryetè ki manje tout swe w yo, se vre, men anfèt, ou lib… se pou sa m prefere rete avèk tout mizè nou. Jou m pati kite isi a, yo ka di kaka pa gen pikan, men lè w pile l ou tonbe bwete…

Yo separe. Jozafa pran pakèt grap pitimi li, li ale lakay li. Li te dwe al jwenn lòt yo pita kay msye Grivè. Ilaryon kontinye wout li nan fènwa nan mitan mòn yo…



Vrèmanvre, nèg se yon ras moun ki dwòl! Yo rebèl, tèt yo di. Yo gen sekrè pa yo. Soufrans fè yo vin pi di toujou. Se kòk kalite yo ye, yo pa janm pèdi batay; menm lè yo febli, y ap gen yon bagay k ap ba yo fòs pou yo kontinye, lè w kwè tout bagay fini pou yo. Nèg fò anpil. Soufrans fè yo dousman epi puisan. Lè lavi ba yo yon move kou, jete madichon sou yo, gen yon batay k ap kreye yon chòk an retou, k ap chavire tout mal epi rekòmanse ak ti moso ki rete yo. Se sa k fè tout bèlte egzistans yo.

Nan vire sot nan santye a, yon rafal kout tanbou pete nan nuit la. Rit rada ki t ap bay fè tout moun bliye tristès. Rada fè tout moun leve pye, lache ren yo. Kout tanbou melanje ak bri pye moun yo te bay yon mizik san parèy. Moun yo fwote pye, grate tè, menm timid te leve danse. Fanm, gason tout te la ap danse, fas pou fas ak lwa nan tèt yo, ap danse, chalè monte, swe ap koule. Apre sa, menm jan dife mouri nan pay kann sèch, se konsa tanbou a te kòmanse bese jiskaske l kanpe. Rada fè nèg tòde tankou toupi, kò yo klere epi pye yo ak ponyèt yo ap vire nannuit la.

Toudenkou, yon granmoun ki te ka gen swasantan konsa tonbe rele:

- lache ren nou!...

Li antre nan dans la ak tout kò l byen lou pou laj li. Chak fwa l vole, tete l vole anlè epi tonbe sou lestomak li plap. Jenn fanm ki t ap danse yo kanpe pou yo ka wè ansyen an k ap danse.

Tout kò matwòn nan t ap tranble, soti nan zòtèy pou rive nan rasin cheve l. Tanbou a te vin pi dousman, detanzantan yo pati, sèk epi

byen fò, chak fwa l frape pye l. Ti tanbou t ap suiv kata a, tou piti. Manman tanbou a reponn, frape byen fò fè tout moun vole. Lè sa a, mirak la fèt. Granmoun nan monte anlè tankou lafimen, nan yon bat je. Se te dans, dans lontan Lafrik lwen lwen. Pami yo, kò granmoun nan te konsève mesaj sekrè dans antik Dawome a te gen ladan l. Se te pye bwa nan van, bèt nan dife, zwazo nan syèl.

Granmoun nan chita sou talon l, kanpe sou pwent zòtèy, li danse pandan lontan ponyèt deplwaye, janm ouvè. Li te tankou moun damou sou tan wayal, lajenès k ap triyonfe, tankou nèg mawon k ap kouri al kache nan ravin anba mòn, tankou flanm dife k ap voye etensèl monte nan syèl.

Ilaryon te rete devan lakou a pandan lontan, lespri l te lwen, l pa t ka konprann anyen, li t ap swe.



Misye Grivè se te Fransè. Li te fèt sou tè Ayiti kote ki gen plas pou tout bon moun. Li te fè sèvis militè l an Frans, apre sa l tounen Ayiti pandan lagè 1914 la. Li te pèdi yon ponyèt li Chemendèdam epi l te gen yon gou patriyotis anraje. Kounya, li ta renmen lagè a fini pou lèzòm ka gen lapè. Li pa t renmen mond boujwa li a, li te twouve l pretansye epi pa bon; lè paran l deside retounen Bòdo, li te deside rete sou tè sa a li renmen anpil. Li pa t ka kite syèl sa a k ap chanje nannuit tankou gòj pijon, bon kleren pike, vwa wosiyòl k ap chante lajounen kou lannuit bò lakay li Sayira. Li te ekri yon bagay devan antre lakay li a ki di konsa :

*Yon ti lakay*

Li te la depi katòzan, li pa t gen lòt zanmi apre syèl, lanmè, pye bwa, tè ak moun k ap travay tè. Paske li te rete tankou yon Ayisyen lontan, yon nonm lontan avèk moustach retouse, koulè kanèl, mont ak chèn lò pandye nan pòch li, jile, vès militè, bòt ak badin, yon gwo kokomakak ak yon boul lò ladan l. Li te parèt byen jèn pou senkantan l la, ap pwomennen nan tout kanpay yo sou yon ti cheval. Li kouche fi ki fasil ak sa ki pa gen mari, li rann sa a sèvis, li rakonte lòt la istwa.

Li te travay yon gwo moso tè avèk yon gwo vòlè yo rele Akadye. Yo te antann yo byen. Li te gen yon ti bòn byen fre, tete doubout, pye atè, dan blanch. Li te toujou deyò, li lave rad li ak fèy sitwonèl. Anpil nan ti milat k ap kouri monte desann nan kanpay la te konn rele l msye Grivè, papa. Li tape yo pou yo ri, li ba yo kòb pou manman yo ak ti kado. Lè yo te gen uit ou nevan, li te voye yo Pòtoprens kay yon bon zanmi l; youn nan ansyen zanmi l yo pou fè edikasyon yo, mennen yo lekòl.

Grivè te viv tankou yon vrè nèg dayiti menm lè li te Fransè. Li te patisipe nan batay Lenbe a ak Pradèl paske l te patizan Fimen. Li te akonpaye Janjimo nan kanppay yo. Konsa li te konn istwa Kako yo byen, li te toujou ap rakonte kòman sa te pase. Men chak fwa l rakonte istwa yo, li ajoute lòt bagay li imajine. Li te regrèt pakèt moun ki te mouri nan lagè yo, veritab nèg dayiti sa a se yon pasifik.

Lè l jwenn on ti kòb, lajan twa, kat kay li te gen Pòtoprens, li depanse yo menm kote a. Li fè bal pou peyizan yo, dans ki dire tout nuit la jiskaske solèy leve pou peyizan yo al nan jaden.

Swa sa a, Totoye Grivè te ge. Li te gen kèk kout kleren nan tèt li, li te kontan wè tout moun li yo. Yo te konnen kleren pa t ap manke kay Totoye epi tout bèl fi nan zòn nan t ap la. Lè w se yon nèg ki kenbe sanfwa zansèt yo, ou p ap manke yon kontredans. Kontredans se yon veritab gwo monben, li vin pi ra chak jou, paske jèn moun yo pa konn sa epi nan anpil zòn sa fin pèdi, paske avèk tout pwoblèm sa yo, granmoun yo pa sou danse.

Te gen anpil moun, nenpòt moun te ka vini paske lakay Totoye tout moun byenveni, menn timoun konsidere l tankou yon zanmi menm si y ap rele l msye, se te sèlman pa respè pou laj li. Medam yo mete bèl wòb ak volan epi jipon bwode yo sou yo. Granmoun yo mare tèt yo ak pi bèl mouchwa madras yo oubyen tiyon blan bwode. Tout jèn fi yo te pase nan rivyè a, yo tounen ak pye yo jòn kou safran, yo te gen zanno lò ak kolye pakèt koulè nan kou yo. Karidad te la, l ap gade jèn moun yo k ap defile, li souke tèt li:

- Gade! Yo pèdi tout bon abitid yo, jèn moun jounen jodi a. Yo abiye menm jan ak demwazèl lavil! Pou yo vin nan yon bal! Yon wòb aflè, gade! Yo gen lè panse se nan lakou rèn Angletè y ap vini! Pale m de

kostim lontan, wòb ble fonse, dèyè ble pal, devan byen plise nan tay, volan saten pase sou tèt pli yo. Yo pa menm konn mare foula, tankou yon kalbas long, yon chapo ak flè. Fòk yo ta wè sa nan yon chase kwaze! Tout mesye te mete varèy yo sou yo! Kounya a lavil la pa kontante pran jèn moun yo, li gate ti sa ki rete yo pou nou!...

Tonton Ilofèn di :

- Ay! Karidad, tout sa w di la yo se vre, men fòk nou reziye nou. Tan vini, tan ale. Vyeyès prale, jenès ap vini. Poukisa pou n plenyen? Epi jèn moun yo toujou renmen bagay sa yo, men, lajan, ou pa ka fè menm jan ak lontan, fòk ou reziye w!

Frè Kapench te vini, li pase kay chak zanmi, li pran yon kout kleren. Li te vin sou milèt li a, yon bèl bèt Koulè gri, ki konn pyafe, li fè Frè Kapench sou. Frè Kapench se yon bon gason menm lè l renmen bwè anpil. Yo rele l konpè gwòg. Timoun kounya pa respekte moun ankò: yo pa padone. Lè l twò sou y ap kouri dèyè l epi rele:

- Ey, konpè gwòg! Ey, gwògmagwòg!

L ap galope chwal la tou dousman, tanbou l antravè sou milèt li, li reveye tout moun ak bri tanbou a. Se yon tanbourinè san parèy. Menm lè Frè Kapench sou tankou toupi gayak pa gen moun ki ka jwe pi byen pase l!

Lòt mizisyen yo potko rive. Yo t ap tann frè Alsendò, de ti gason kout ki toujou ak gita yo nan do yo epi ki, pou yon wi oubyen yon non, bay yon serenad. Yo te toujou ap anmède yo pou wotè yo, men sa pa t konn rive lwen paske Alsendò pa nan jwèt ak moun. Jiliyis Jilyen, yo rele wosiyòl, potko rive tou avèk mandolin li. Se sèlman Felisyen ak maniba l, Frè Kapench ak tanbou l yo, Gwo Jilbè avèk amonika l. Mizik te kòmanse ap jwe ansoudin. Tout jèn moun yo te rasanble bò kot mizisyen yo, gwo Efazi tou. Yon fanm majè, Efazi sa a, men li chante, bay blag epi ri, se yon veritab animatèz.

Li di:

- jèn moun jounen Jodi a pa konn ni danse ni bay blag.

Li te tonbe chante youn nan ansyen chante l yo, byen dous, san rit afriken ak kiben, li fè tout moun fremi. Li lage yon won toupiti ak frè Kapench :

*Bèl bagay!*

*Eksplikasyon darati,*

*Loun jenès ki mande marye!...*

Jèn fi yo t ap fè viwonn devan jèn kòk yo. Tèt bese, kè kontan, y ap tande pawòl sikre ti mesye yo. Paran yo t ap voye je detanzantan :

- ou konn byen, Alisya, m deja di w sa mil fwa. M pa vle w ap rete koze ak Frederik. Papa l se yon bon moun, men li menm, se yon vagabon. Se yon moun k ap mache gade anba jip. Lè w onèt ou pa rete plis pase ennan ap koze ak yon jèn fi san w pa fè lademann.

Pi lòt bò, yon ti gwoup fi te parèt byen move ap di non pou randevou, men je yo te di wi. Gen kèk nan yo ki t ap lonje machwè yo. Tout moun t ap chwichwi. Mesye yo t ap klake lang yo apre yon kout wonm, kòmè yo t ap komere, jèn yo pete ri nan mitan mizik yo ki akòde ak yo.

Lè Totoye avanse nan mitan glasi a, tout moun kanpe. Li swete la reverans. Mizisyen yo mete yo prè. Li di :

- Tout moun sou lòd mwen nan bal la! Sa k gen pou yo divize mèt soti sou glasi a.

Gita bay lè bal la. Medam yo mete yo an ran, anfas mesye yo, tiyon yo byen ranje, foula saten yo byen mare nan ren yo. Pitit tanbou a ak mandolin nan rekòmanse bay ti son toupiti. Tanbou tonbe bat, dousman ansanm tankou yon koral, apre sa yo kòmanse chante nan yon nuit kalm, fre.

Totoye di:

- sou lòd mwen tout moun! Chase kwaze! Medam yo gade kavalye yo, kavalye yo admire medam yo!

Tankou vag lanmè, nan yon sèl mouvman mesye yo abode medam yo, yo chase apre sa yo kwaze jèn fi ak pa balanse, ranch ondilan, je byen dwat. Tankou de gout dlo, de batayon te rankontre ap danse sou tèt zòtèy yo, o son de la mizik, yo ge, y ap chante tankou pipirit.

Lè lajenès an flè rankontre se bèl plezi. Nèg yo sèl wa nan danse sou latè alòske ren medam yo ap bouje anba rit mizik.

Mesye yo ap avanse, yo sou pwent pye. Byen fyè, souri sou lèv devan medam yo ap lonje men yo.

Kavalye yo salye medam yo!

Yo fè menm jès la ansanm, ren kanbre anba mizik. Medam yo ap tchatchatcha, y ap balanse sou plas, menm jan ak fi ki pè moun.

Medam, meprize kavalye yo!

Yo file lang yo, meprize yo, y ap fès. Kavalye yo vole byen wo anba mepri medam yo, yo vire tou won dèyè medam yo k ap fè enteresant. Yo souke mouchwa yo apre sa yo kanpe sou brenzeng yo epi yo rele:

*Hep! Tigidimpa! Tigidimpa!*

*Hep! Tigimpa! Tigimpa!*

- Medam yo, dekwaze kavalye, yon souri… fi yo vole, jip yo leve, janm yo ap tranble, zepòl yo ap souke tankou van nan fèy bwa. Pousyè lajwa, van souri te kouvri vizaj yo epi mele ak swe k ap kole sou yo tankou luil. Fi ak gason t ap monte desann ap danse tankou moun dizuityèm syèk. Kò yo kole ansanm.

Menè de je a di : - kavalye, lache kò nou!

Li touche medam yo, fè yo ri,

- Kavalye, chase, kwaze! Yon ti souri, yon ti bo!

San yo pa chanje rit, yo kwaze youn ak lòt. Sa k pi fò yo gen tan mouye lang yo nan yon segonn.

- Medam, atansyon! Chase kavalye!

Kavalye kouri anba menas kalòt, glise sou pizikati k ap dyaloge avèk maniba, kòd ak tanbou. Yon mizik ki sot nan syèl, k ap koule tankou dlo sous, klè, bèl, ap rele tankou pijon ki gen maladi damou. Se te tankou yon desen myèl, yon kolonn zwazo mizik t ap dewoule sou glasi a.

Premye kòk kòmanse chante. Ilaryon te pè pakse Jozafa ak zetrenn potko rive. Men li t al nan kanbiz la bò kote ki gen kleren an. Bann nan te kontan, yo bliye tout tristès, tankou amourez yon jennjan galan lage nan kwen.

Totoye Rele :

- chase kwaze mesyedam!

Mesyedam rekòmanse danse sou glasi a, mare youn ak lòt o son de lamonika.



Lè Jozafa rive nan boukèt pye franchipany yo, li tande yon bri siflè lontan. Li santi gen yon bagay ki pa nòmal. Li wè yon lonbray ap fofile anba zèb yo. Kiyès ki ka kache la a? Se pa t sezon rekòt, vòlè te ra nan moman sa a epi nan vwazinay la tout moun konnnen pa gen anyen kay tonton Alsiyis pou vòlè. Se sèlman de twa ti poul je drandran, kèk grenn ze, kèk mamit pitimi, kèk zepi mayi sèch. Jozafa te vin pi pè toujou. Li mete men sou manchèt li epi l avanse :

- Kiyès ki la a?

Li tande bri fèy yo anba pye moun nan k ap kouri. Yo tonbe soufle ankò. Fwa sa a, se te tout bon, se te yon sinyal.

Se lè sa a Jozafa rann li kont dam nan te ka gen yon konpè nan kay la; se la a danje a ye. Pa t gen lòt kay pre nan vwazinaj la. Fòk nèg la se moun peyi a, fòk li ta rekonèt li epi eseye avize lòt moun yo. Zetrenn te poukont li nan kay la!... li kite nonm nan epi l mache vit pou l al nan kay la.

Lè l antre nan gwo pyès la, li pa jwenn limyè. Siman Zetrenn te kite yon sèl lanp limen. Men sa l ap fè nan chanm nan? Li pa t ka ale kay Totoye poukont li. Apre sa li te deja abiye li te dwe fin ranje tout bagay deja. Anfen, li tande fòk li tann li.

Toudenkou, li tande souf ap monte nan chanm nan. Souf tankou moun k ap batay, kout, se tankou gen yon bagay k ap tonbe.

Lè l antre nan chanm nan, li rete bouch be. Nan limyè yon lanp k ap boule nan kwen an, li wè Zetrenn k ap goumen ak tout fòs li ak yon nèg. Li rete an plas, tèlman l sezi.

Nèg la t ap eseye bare Zetrenn sou kabann nan. Li te manke chavire l plizyè fwa, men chak fwa sa yo, li resevwa yon bèl  kalòt nan machwe l. Yo mare youn nan kou lòt. Zetrenn te bouke, men l te konsève tout fòs li, tout sanfwa l pou l goumen ak nonm nan. Li te dechennen, men l te febli, malgre sa li pa t ka bat li. Li glise plizyè fwa men l te gen tan kanpe menm kote a.

Jozafa pa t pran menm yon segonn pou l bondi sou nonm nan ki te pantan lè l wè yo bare l. Li vire je l, li pran on kout pwen nan figi bow! Li kilbite, l manke blayi plat atè, bouch li plen san, men li kouri reprann li epi l mete men nan pòch dèyè l. Limyè yon zam parèt nan fènwa a.

Jozafa apèn rale kò l epi bal la pati. Li rale manchèt li. Je nonm nan klere nan fènwa a. Li soufle tankou yon bèt yo pran nan pèlen. Zetrenn tèlman pè, li plake kò l nan mi a. Men nonm nan pa t gen tan tire yon dezyèm fwa. Nan yon kout zeklè, Jozafa gen tan atake sou kote ak yon kout manchèt nan kou.

Nonm nan pouse yon rèl epi l tonbe. Jozafa souye figi ki te plen swe pandan l ap gade nonm nan k ap bat atè a. Li te santi l tankou se nan gè li te ye. Yon sèl bagay k ap pase nan tèt li. Nonm nan mouri oubyen l vivan?

Jozafa mande : kiyès moun sa a?

Zetrenn kontinye kriye. Pandan l ap kriye l ap di :

Li pa t gen tan fè m anyen, li pa t gen tan fè m anyen!

Jozafa vire l pou l ka gade figi l. Lè yo pot lanp vini, li wè se lyetnan Klera ak inifòm li benyen san. Li t ap rale souf li tou piti lè Jozafa leve tèt li a. Li rele :

- yon pè! al chache yon pè!

Transpò lanmò a fè l defigire, l ap fè grimas! Li respire de ou twa fwa, apre sa l mouri nan bab Jozafa de je kale.

Kounya, Jozafa pran panike. Li lage kò l sou kabann nan, men nan machwè, li antre nan tristès lanmò koze lakay moun ki pa mechan. Li te toumente, egare, li pa ka fè anyen.

Se zetrenn ki reveye l:

- Jozafa, fòk ou sove. Yo p ap janm bay pòv tankou nou rezon. Fòk ou sove ale lwen, lwen…

Li leve tankou yon moun ki gen lwa epi l pran direksyon pòt la.

Deyò a te fre! Yon nonm avanse sou li. Se te sèjan Liben.

- Jozafa, se ou menm? Kote lyetnan an?

Kòm repons, sèjan an resevwa yon kout pwen nan lestomak li. Pandan li pral ranje l pou l goumen, Jozafa pete kouri tankou moun fou.

Lè sa a, kanpay la te bèl tankou yon jenn ti demwazèl! Tout pafen nannuit yo, bon ti van, tout mèvèy nan jaden yo te deplwaye pou akonpaye Jozafa Alsiyis k ap kouri al kache, san l pa konn kote l prale. Nèg ki te renmen tè lakay li a.

# Chap. I

## Plasaj Klèerez ak Ilaryon jou Lasenjan

24 jen tonbe on jou samdi, papiyon yo pa t rate randevou, yo te la bonè. Timoun ki te nan vakans, leve pi bonè ke dabitid. Pou byen di, depi lavèy, imajinasyon yo t ap travay ; yo te cho depi yo wè premye eskwad papiyon tout koulè, limen tankou lò ak ajan ap bat zèl yo vin anonse nouvèl sezon an.

Premye kolòn nan te sot nòdwès, se van karayib nan frechè granmmaten ki voye yo pasi pala nan dans li.

Solèy te fèt fin kouche. Lanmè a ranje zòrye kaki blanch bwode li ak pakèt madrepò an flè li. Sanzatann, premye vag papiyon yo vin jòn pi mal pase sab ki bò lanmè, pi dore pase zoranj si mi. Pye bwa yo menm tèlman gen flè yo paka pote. Lè a pike ak yon pousyè lejè tout koulè. Timoun yo ap fè ale vini dèyè flè yo k ap vole sot nan syèl la. Yo t ap kriye:

M gen yon ble!

M gen yon koulè pèl!...

Ale! Pa m nan pi bèl pase pa w la!

Granmoun yo soti pou yo pran plezi yo kè kontan ak timoun yo epi ede yo keyi papiyon ki te plen syèl la. Yo fè bèl boukè pou yo epi yo mare yo byen bèl ak fil nan do ensèk yo. Kou gwo solèy la fin pase, desen yo te gen tan divize epi papiyon yo gaye anndan kay yo, nan lakou ak sou plas piblik. Malgre tout sousi travayè yo, y al travay ak chansonèt nan pwent bouch yo, y ap sifle, y ap ri. Timoun yo kontan anpil lasenjan tonbe yon jou konje, paran yo menm te plen espwa avèk tout bagay ki anonse pou lete a.

Paske gen moun ki toujou gen espwa nouvèl sezon an ap pote kichòy. Lespwa se janm difòs moun ki mal ne. Kouman nou t ap fè pou n viv si dezi nou yo, rèv nou yo pa t vin pi fò nan kè nou chak fwa lanati ap chanje figi l. Malgre se desepsyon chak jou, se menm bagay la chak fwa. Lè pye bwa ak latè ak tan chanje koulè, lèzòm panse tout bagay ap vin byen. Menm si bagay yo vire mal, li wose zepòl li epi l di :

- Sa k pase ? Lè malfini pa jwenn poul li pran pay !

- lòt la menm di : lè w paka chanje tèt, ou chanje chapo.

Epi lavi kontinye chimen l.

Jou maten sa a, menm jan ak timoun yo, Klèerez ki pa t ka dòmi te leve avèk solèy pou l al gade papiyon lasenjan. Jis anwo sou tèt pye palmis maren ak tout fèy vèt li yo k ap briye, yon bèl papiyon woz e blan mare yon gwo femèl papiyon blanch, li pote l toudwat al nan solèy la, yo pran vòl tankou de lamarye. Se te jou Lasenjan an, san klòch ofisye deta sivil, san majistra, Ilaryon te pran Klèerez nan men l, mennen li nan yon chanm san anyen kote yo te pral viv lanmou yo.

Sa yo te pral chache nan men Ministè ki te inyore bezwen yo, chagren yo, pou l ta vin marye yo. Travayè Ayiti met tèt yo ansanm epi yo plase, men yo pa marye. Paske leta pa leta pèp, paske relijyon ofisyèl se pa relijyon klas yo, paske yo pi sen pase la woze dimaten. Epitou se bòn konsyans moun yo genyen ki sèvi yo kòd sivil ak akmaryaj.

Epi papa Bondye, ladan l yo kwè ak tout yo kontan. Li pa chante laten, li pa jwe amonika, men tout paran, tout zanmi kouri vin vide vè sou tèt yo epi tande yo k ap di:

Aa! Pitit gason m Ilaryon mete men l nan men pitit fi m Klèerez, m kontan. Zanmi yo ri, paran ri, dlo kouri nan je yo.

Poukisa menm nou kriye san nou pa konnen poukisa gen moun ki selebre maryaj yo? Se papiyon lasenjan ki te sèvi kòtèj maryaj

Ilaryon ak Klèerez. Yon bèl trèn zèl anlè, takte ak rizyè klere, yon vrè dra annò.



Yo te kwè Badè te fou. Kanta pou Epaminondas, li te toujou sou. Yo te enseparab. Depi w wè Badè avèk yon nen pye mamit sou yon figi ou pa ka rakonte ak vye rad li yo tankou on gwo zotobre, ou mèt kwè Epaminondas pa lwen.

Pou yo, chak jou se te fèt. Pou yo te jwenn ti kòb pou yo viv, yo te konn rache vye zèb nan jaden. Yo te konn tout sa k ap pase tout kote. Yo te jwenn kliyan pou tout ti bagay y ap vann. Yo chache domestik pou boujwa, y al achte pou moun. Depi yon ti monnen tonbe nan pòch yo, woy! y al bwè l; apre sa yo dòmi sou twotwa, nan mitan solèy la. Konsa, Badè avèk Epaminondas se anfan pwodig tout Lavni repiblikèn ak alantou yo. Kou timoun yo wè yo, yo tonbe rele:

- Ey! senwòk, kote chen w? Epi yo ri.

Yon jou swa, apre kèk mwa yo te fin plase a, Klèerez te vin malad, se Epaminodas Ilaryon te voye al chache doktè Janmichèl. Lè l rive, apre yo te fin poze kesyon, bat vant, li pete ri:

- tonnè dyab! Poukisa n vin deranje m nan plen nuit konsa? Se sou nèf mwa pou n te vin chache m!

Nouvèl sa a koule fre! Ilaryon ak tout perèz debouche ti boutèy wonm li. Li te gen on pakèt ti mouch ki t ap briye devan je l. Li te gen tan prèske fin sou anvan menm li nan mwatye boutèy la.



Depi Ilaryon ak Klèerez te abite anba ri Sentonore, sa pa t ale twò mal pou yo. Ou te ka di sa w vle, men se te yon bon katye pou ti komès la. Yon katye anime, chaje moun, tout moun Avni Repiblikèn. Yo te renmen wè konvwa finèb k ap

fè ale vini soti nan legliz Sentàn, maryaj ak batèm tou, sa a fòk nou di l.

Tou pre waf Ozèb te chaje machann pwason, chaje tout kalite lodè, sa te bay yon sant dezagreyab nan nen moun ; chaje gason benyen ak swe. Pou yo te ka sipòte pakèt pwa chay yo t ap pote yo, yo te vin pran on kout kleren, apre sa yo niche po bouch yo ki te plen kras. Kamyon ki te pral Benè, Jakmèl, Senlwi, oubyen Kavayon pa t sispann pase avèk yon bri motè k ap wonfle tankou nen ki plen larim. Malgre sa, ou te gen yon avantaj paske Avni Repiblikèn se te yon veritab teyat kote w wè tout kalite sèn nan lavi, odè ak kras.

Chak fwa, depi w tande on ti bri, ou mèt soti sou galri w, ou mèt kwè w ap asiste yon bagay ki enteresan. Fanm k ap fè jalouzi, k ap goumen pou gason, advantis k ap radote, k ap anonse lafen dimond, ki koumanse on sèmon nan mitan lari. Oubyen timoun ak tout boulin soti nan yon boutik ak pakèt bri ki chape anba baton, paske l sot vòlè yon ti viv pou grangou pa touye l.

Nan katye sa a, tout moun se nan lari yo fonksyone. Moun yo senp, vilgè epi yo gen kè nan men. Men depi w touche venn sansib yo, yo anraje touswit. Mizè a te fè tèt yo rèd sou pwen sa a. Yo te viv nan limit ensten ak entelijans yo, yo se modèl yon sosyete kote moun ap viv tankou bèt. Yon vi mwatye animal, sèl sousi yo se manje. Zafè manje a transfòme, defòme tout bagay, lanmou, ògèy, volonte tankou tandrès. Gwo solèy midi, nan mitan lari, avèk bri sa yo, kri sa yo, lari a se te sèl teyat yo, sinema yo, mizik yo, sèl espektak yo.

Se yon katye kote gras, jenès ak jwa ap goumen chak jou ak lamizè. Fanm yo pèdi dan yo vit paske yo pa gen kòb ki pou pèmèt yo al kay dantis.

Lajounen kou lannuit kè kontan ak lespwa ap seche anba jenès yo: 20an, tete doubout, koulè sapoti, gwo pòtray di tankou fè. Tout sa ki fè bote moun sa yo ap fin deperi, pase

anba tè Lavni Repiblikèn, yo tonbe tankou petal nan fen bèl sezon.

Èske granmoun yo ri? Enben! Ou santi kè yo brize, yo fatige, gete pa nan kè yo ankò. Se sèlman lanmou ak pèseverans nan lavi ki rete. Vrèmanvre, kisa yo genyen pou kè yo kontan, sinon griyen dan pou nenpòt bagay, bagay k ap pase nan lari, moun ki sou anba kleren pou bliye demen nan fèt popilè? Yo pa gen anyen, ni pou yo sere ni pou yo espere.

Nan katye sa a, fanm yo pa t bay diskou moral pè Gereten, kire Sentàn, regle anyen pou yo, yo t al lamès yon lè konsa sof kelke grenn granmoun ki fou pou zafè legliz. Men gen de lè, lè pye yo mele tout bon, yo al legliz la, yo touche pye Sentàn epi limen yon bouji. Lapriyè ak nevèn pou moun sa yo se te yon asirans kont move kou desten ap pote. Depi bagay yo ap mal mache, yo fè ve, abiye an ble ak twal lèn. Apre konfyans sa a ki antre fon nan nanm yo, Bondye ak tout lòt abitan nan syèl se yon bann moun grangou lapriyè k ap bay donan donan.

Ilaryon ak Klèerez reflechi anpil anvan yo resi achte kèk grenn chèz pay met nan kay la, pentire l an vè ak blan, achte kèk asyèt fayans, vè a flè epi yon kabann. Ilaryon te rive fè lajan kabann sa a nan travay anplis; manman l te bay kèk ti bagay epi marenn Klèerez fè rès la. Li te menm bay fiyèl la desan goud pou l kòmanse on ti komès:

- avèk yon ti komès, ou petèt pa rich, men nan boukante anpe fatra ak pousyè, ou p ap janm mouri grangou. Se sa marenn nan di.

Kanbyenmèm, si yo tire dyab la nan ke, y ap rive soti kanmenm. Nan premye pyès la, Ilaryon te kloure kèk etajè, yo mete kelke ba savon, kèk pake sik, de twa boutèy kola, kèk bwat lèt ak lòt machandiz ankò. Apre sa, Klèerez fè ti dous, li mete sou plato an bwa. Fòk nou di konkirans la te rèd nan ri sentonore. Boutik pouse pil sou pil tankou djondjon, genyen ki kraze, lòt pouse menm kote a.

Men Klèerez li menm te di :

- avèk chans, si Bondye vle, si nou pa rankontre gwo difikilte, nan ennan n ap gen yon bon ti boutik.

Vremanvre, Bondye sanble te dakò epi lachans te bò kote yo, piske depi nan kòmansman, avèk ti sa k te nan boutik la, yo peye kay, manje chak jou epi mete on senkann goud sou kote pou yo achte lòt machandiz ankò. Fòk nou di tou, sa Ilaryon touche a antre ladann tou. Men depi sou katriyèm mwa, bagay yo chanje, sanble Bondye chanje baton an bout.

Ilaryon pèdi djòb li kay Bòkmann. Pandan madan Bòkmann akize yon ouvriyèz pou kèk liv pit ki te disparèt. Ilaryon menm al fè madanm nan sonje se li menm menm ki te fè deplase pit la; bagay sa a fè yon lobo! Madan Bòkmann di se enpètinans. Ilaryon reziste. Li di se yon Krim lè w vòlè swe yon pòv ouvriyèz. Yo revoke Ilaryon, men ti ouvriyèz la, pou l pa pèdi djòb li, oblije peye pit la. Apre yon jounen pale anpil, tout bagay vin kalme nan manifakti lakay Bòkmann nan. Ilaryon ale avèk raj nan kè l.

Apre yon mwa nevèn, Klèerez te deside fè pou enplore nan tout pye sen, Ilaryon vin jwenn yon travay. Men, san n pa ofanse Bondye, nou ka di se gras ak Janmichèl ki te debouye l tankou satan. Ti kòmès la te pran anpil kou, tout chay nan kay la se te sou do l. Ilaryon te polisè akajou nan atelye Travyezo ; li t ap touche pi piti pase lakay Bokmann, men li te pi trankil, epi l te gen espwa jwenn on ti bagay anplis avèk letan. Klèerez, avèk mirak te fè ti ekonmi byen vit, ti kòmès la rekòmans klopi klopan, kayin kayak.

Janmichèl tèlman ensiste, Ilaryon rive deside l pou l al nan yon ti lekòl diswa, militan pati l la te mete sou pye nan katye a benevòlman. Janmichèl te rive montre l se pa yon lekòl menm jan ak lòt yo. Vremanvre, depi premye swa a, li wè se pa sa l te panse a, yon ti biwo politik oubyen yon kote y ap fè byenfezans entèlektyèl. Li te reprann touswit tout bagay li te bliye lontan, epi menm si li te toujou gen difikilte pou l ekri, men li te konn li pafètman kounya a.

Li te aprann yon ti istwa dayiti tou. Anpil bagay pasyonan! Batay Desalin yo, kesyon pataj tè kolon yo, lit peyizan yo sou zòd Janjak Akawo ak kominis agrè yo ki te reziste plis pase 10an ak espedisyon militè gouvèneman yo; lit komèsan konsinyatè pati liberal yo kont pwopriyetè fonsye pati nasyonal. Li te sezi anpil pou l wè dèyè tout nèg k ap goumen ak tout politik batay pou enterè ak klas te toujou genyen bagay sal, bagay boulvèsan, bagay ki pou limen dife gè sivil, ki pou pwovoke trayizon, bagay ki esplike mizè ak male pèp. Se pa koulè moun yo, men se kategori sosyal yo, klas yo. Bagay sa yo te etone l anpil anpil. Konsa, li koumanse rann li kont te ka gen bagay ki vre dèyè pakèt pawòl ideyologik zanmi l la.

Anvi pou l dekouvri lòt vrè kle te pouse l san rete al chache konnen listwa tan pase. Konsa, li pa janm kite dèyè ti liv istwa dayiti Janmichèl te ba li a. Pou li menm, liv sa a se te yon pòt ki louvri sou konesans, yon sous mirak kote w ka bwè san rete pou w ka vin fò. Esplikasyon tout sa l pa rive konprann, tout sa l pa konnen, sa l inyore se nan istwa sa chita. Li te timoun toujou, li potko konprann anyen nan lavi, tout sa k te enterese l se te manje chak jou, lapè nannuit, tout ti annwi oubyen rèv yon ale mye sanzespwa. *Bondye o ! bagay yo anpil ! anpil vant vid pou ranpli san anyen pa nan men n.*

Depi lè yo fin byen aprann li san detou ti moso listwa sa a, ou ta di se yon vwal k ap dechire, yon bri karapas ki toujou sou tèt li.

Yo te esplike l nan yon anchènman lojik san detou listwa dotrefwa.

Ke Rigo, pwopriyetè esklav ak tè nan tèt tout lòt kolon afranchi yo, te konbat Tousen ansyen esklav ki te vin jeneral, esplikasyon yo te parèt klè nan tèt li. Tousen te vin, apre sa, pwopriyetè teryen feyodal, tout zak li te fè, tout bagay te montre klè defèt li, bagay sa yo te transfòme listwa, yo te rann li senp, reyèl, atiran. Chak fèy li pase, li mande sa kochon yo rele Rigo a pral fè, sa bonnonm yo rele Desalin

nan ta dwe panse, kisa ti Petyon t ap mijonnen nan moman sa a. Men nan anonim yo, san non yo pa vle di anyen, li pa t ba yo regle anyen pou li. Menm jan ak tout moun, li panse avèk bagay ki reyèl. Vye liv la te deja plen graffiti vanjè oubyen admiratif. Kèk nan pòtrè ki te nan liv la sanble t ap souri avèk bonte, lòt yo te prezante yon vizaj sinik. Pou moun sa yo li mete yon seri gwo moustach ak bad mechan, kòn, zòrèy bourik avèk lòt vye bagay. Li renmen, li rayi avèk pasyon an patizan vyolan.

Fòk nou di depi on bon tan, santé li pa t twò mal. Li pa t gen gwo kriz ki t ap enmède l pandan anpil jou epi ki te konn kraze l, ki te konn deranje panse l. Sèlman, gen kèk fwa, kanpe ouyen kouche, li konn pase kèk minit silans kòmsi dòmi pran l apre sa li pantan ak zouti travay li nan men l. Nan lè sa a, pandan on 5 minit konsa, li konn santi dèyè kou l rèd. Men, sa pa rive souvan ankò. Li konn menm mande si se pa geri l ap geri. Mwatye viktwa sa a, syans Janmichèl adore a sanble vle di anpil bagay. Paske maladi sa a, tout moun te prezante tankou yon move sò oubyen yon bagay malefik, sinatirèl, mal sa a ki pa t janm flechi malgre tout sèvis sen lafrik yo ak sakrifis ougan yo, enben, sanble l ap koube l anba remèd famasi. Se vre li ka tounen ak fòs men nan fon kè l, li santi li pare pou goumen plis pase tout lè nan lavi l.

Nan nuit, li rete ta ap li devan lanp. Bagay sa a konn fè Klèerez plenyen pou gaz k ap boule. Jou samdi l al fè on pati kat ak zanmi l yo, dimanch li pran swen kòk li t achte nan men dominiken, epi apremidi, detanzantan, li mennen l al batay nan gagè sinon l al benyen ak Klèerez mawotyè, maryani, oubyen lanmè frape. Epi aswè, l al pwomennen channmas. Lavi a t ap koule dous pou li pase jan w pa konnen ; paske si l travay di, li pa t janm atann ak lòt bagay menm si l t ap viv mal, abitid pa manje chak jou te fè l wè manje pou satifè grangou l tankou yon bonè infini ; jwa l santi lè l mete men l sou vant madanm li, yon ti boul cho k ap bouje, sa te neye kè l ak kontantman. Li te viv ti vi mizerab li tankou rèv. Li konsyan bagay yo fragil, li te pè

pou yon bon jou tout bagay pa retounen menm jan an : chomaj, mizè, grangou. Li viv avèk pridans, tou dousman san l pa fè bri.



Jou swa sa a, lè Klèerez ak Ilaryon te antre lakay yo, Toya, vwazin nan, di yo yon mesye fèk soti la, li vin mande pou Ilaryon. Mesye a te gen yon lèt ak yon pakèt nan men l, li manke de dwèt epi l t ap pale yon lang ki pa twò konpreyansib. Li te gen tou dan lò nan bouch li avèk linèt ak kal nan je l... Ilaryon kite Toya ap rakonte pil pawòl li yo epi l kouri nan kwen lari a, li gen tan jwenn mesye a. Se te yon nonm ge, li nan senkantèn konsa, yon gwo kostim ble sou li, sandal kui nan pye l, yon gwo chapo nan tèt li, yon bon vyewo. Ilaryon te rekonèt li touswit. Yap pale, y ap retounen.

Li t ap rakonte bagay yo nan jagon espanyòl melanje ak kreyòl, li di l soti Makoris, Repiblik dominikèn, epi gen yon travayè ki rele Jozafa ki ba l pote yon lèt ak kominisyon.

Klèerez te deja prepare yon plato vè, li soti yon boutèy wonm epi l siye tab la. Mesye a chita, li siye figi l avèk yon mouchwa wouj, li mete lèt la ak pakèt la sou tab la. Je l te wouj tankou moun k ap travay anba solèy cho, fon l plise, men l laj tankou batwèl. Li di sinyola a bonjou, kage wonm li dèyè tèt li epi li koumanse rakonte istwa l. Vremanvre, wonm Ayiti a san parèy !

Li te rele Franswa krispen, men lòt bò a yo rele Fraskwelo. Li se moun okay. Sa fè dizan pou piti li pa mete pye Ayiti. Li te pati sou yon vwalye ki t ap transpòte travayè pou plantasyon kann Kiba : lè sa a, frè Bònfil yo t ap jete kagezon nèg ayisyen nan lanmè tankou bwa debèn bò lanmè Kiba pou yo fè lò. Li te pase plizyè ane Kiba, apre sa li vwayaje nan tout Lamerik santral. Li te gen senkan lè l te pati pou l al travay Repiblik dominikèn.

Li te konn yon pakèt vil laba a. Li te travay Sanntyago de lòs kabayeyos, apre nan rejyon Igwey. Li te jwenn yon dyòb nan elvaj bèf yon sèten Logwono, yon salo ki wete pip nan bouch li sèlman pou l di moun betiz. Nan Pwelto plata, kote ki chaje bèl fanm, li te debadè, apre sa li te travay Samana, Neyba. Nan goumen pou travay, li te pase tout kote nan peyi a, koupe kann Dayabonn ak Montekristi, swe nan plantasyon tabak *San-Juan,* Banika, Azwa, okowa, anfen li rankontre Jozafa nan yon izin sik Makoris.

Yon nonm byen onèt, Jozafa, yon nonm total! Yo te vin zanmi touswit. Lè w poukont ou nan peyi etranje, zanmitay la pran tout sans li. Sa kòmans tou senpleman, san pale anpil. Tout bagay ale vit paske kè w vid epi ouvè ; yon moun, yon bagay ou te konte sou li, trayi w, ou bouke pale de nwa, ou pa wè anyen devan w e ou pa gen senk kòb nan *pòch ou, paske w ap chache kot solèy leve, ou bezwen yon* moun parèy ou pou souri avè w, yon ti tap sou zepòl ou, yon lonbray, tankou nou, k ap chache nan loubli. Paske lè w nan egzil, jou yo se lanfè, nuit yo long, anmè, menm van an pote nan zèl bri lanmè, rèl moun, souf bèt, van an k ap soufle pakèt ri, k ap soufle mo, vin entolerab. Lè sa a, ou chache yon nonm tout bon, menm si l lwen, ou gen tan rekonèt li, pawòl li se deja yon konsolasyon, nan yon vwa ou ka santi byen vit si moun sa konn soufrans, demach li se yon jwa, premye jès li se tankou yon bagay ou te konn depi lontan.

On samdi swa, nan yon kafe plen ak moun, sòlda dominiken vin chache Ayisyen k ap touye kalkil nan jwèt ak tafya kont. Yo antre epi yo tonbe joure Ayisyen yo san yo pa fè yo anyen ni di yo anyen.

- *Encontramos a cado paso estos Haitianos malditos!...*

Yon lòt krache epi l di:

- *hijos de puta!*

Epi sa kontinye konsa. Toudenkou, youn ladan yo rive menm mete men nan kòlèt li, li menm Franswa Krispen!

Jozafa leve kanpe menm kote a. Sa te fè on batay terib. Lòt Dominiken ki te la panse sòlda yo te pral bat Ayisyen yo byen bat, men, travayè sik sa yo, menm si yo manje mal, yo gen gason sou yo! Nan yon bat je, Jozafa gen tan mete twa sòlda dominiken atè. Sa pa t pran tan pou lòt yo te reyaji. Kèk Dominiken te mete ak Ayisyen yo, sa pa t pran tan pou n te netwaye, fè bann sanzave *trujilliste* sa yo bay tèren an blanch. Depi jou sa a li te vin zanmi Jozafa.

Si ou travay byen? Natirèlman lè w nan chomaj, w ap mouri grangou, li pi bon pou w ale lòt bò a. Men tout ti sa w fè a se apèn pou manje, bwè on kou pasi-pala. Se pa blag, travay nan plantasyon ak izin. Lè jounen an fini, fatig prèt pou touye w. Se konsa l te pèdi de dwèt li. Yon jou swa, nan Dayabonn, anvan menm sirèn nan anonse lafen jounen an, moulen an pase l pran men l. Paske vye machin sa a se tankou tòti, lè l mode w menm on kout loray p ap fè l lage w! Si se pa t yon kanmarad ki te gen entelijans pou l koupe dwèt yo, se tout men an li t ap pèdi, petèt menm bra a tou. Lòt bò sa a, depi se yon sèl men ou genyen ou fini; ou pa bezwen tann lòt bagay ke grangou ki pral pete fyèl ou. Sendomeng, depi w jwenn yon bon wonm, ou di fòk li gen san Ayisyen ladan l.

Anpil nan plantasyon kann ak izin yo se pou Ameriken. *Watch-men* yo se pou Pòtoriken, Kiben oubyen Jamayiken, jamè dominiken oubyen Ayisyen. Yon pakèt bèf, fòk nou toujou fè atansyon avèk yo. Jozafa toujou ap di lè w twouve w nan peyi bòy fòk ou fèmen yon je w. Ameriken pa fè moun ki sot menm kote yo konfyans, yo pè pou yo pa leve kont yo. Yo te konn pi byen trete yo anvan, men avèk evenman *Trujillo* a, yo trete emigre tankou chen. Poutan, travayè yo te fè fèt pou *Trujillo* paske yo te di manman l se Ayisyen. Madanm nan! Prefere manman l te Alman oubyen Tik! Yo fè moun wè tout koulè! Poutan peyi a te bèl, abitan yo te bèl tou tankou tout kote! Kòk batay Sendomeng pa gen parèy, epi kanaval yo a bèl tou, li dire pi lontan pase Ayiti.

Ki jan l te fè deside l ap rantre? Li te gen nan lotri nasyonal. Poutan li pa t vle wè salopri papye sa a. Li t achte vye biyè a pou l fè yon vyèy fanm plezi. Se konsa douzsan dola sot tonbe nan syèl vin jwenn li ! Li pa t fè ni de ni twa, li ranmase tout brikrankran l epi l pran kamyon pou Laksavon. Lè l rive Wanament, li fou ! Li santi l ta bo tè a tèlman li santi bon. Se yè li rive Pòtoprens nan kamyon Notredam Altagras. Li te aprann kondi nan plede vwayaje yo. Konsa, li te deside achte youn pou fè wout Pòtoprens Okay. Se moun Okay ki pral sezi lè yo wè misye !

Toya, vwazin nan, pou l te ka konnen sa k t ap pase, vin parèt padan tan sa a. Li di li te vin chache on ti sèl. Fraskwelo ak Ilaryon menm ap trenke vè yo epi yo t ap pale de lapli ki te gen lòt bò a, move tan ki te detwi Sendomeng, solèy li fè bò isit, pri kamyon dezyèm men, pri gaz ak yon pakèt lòt istwa.

Pandan Ilaryon ap voye lafimen siga domiken monte, li t ap li lèt Jozafa a. apre yon pakèt peripesi, li te rive lòt bò a. Li te jwenn travay. Sou kesyon lanmò lyetnan an, li te aprann frè l la, Felisyen, te lage paske l te rive montre li pa t la lè bagay yo te pase a. Li voye swasant goud pou yo ranplase milèt li te pran pou l sove a epi ak lòt ti bagay li jwenn lòt bò a. Li te koumanse pale espanyòl. Lè yo bliye tout bagay l ap antre. Fraskwelo se yon bon Ayisyen, li te rann li anpil sèvis. Li di Ilaryon li ka fè zanmi avè l. Li te voye bonjou pou si pou sa, patati patata…

Li te koumanse pral fè nwa lè Fraskwelo ale. Ilaryon te koumanse siye vè lanp li. Nuit la te vale tout refleksyon l yo. Fòk li te travay di si l pa vle anreta nan kou l yo. Nan yon ti limyè lanp ki pa fin bon, Ilaryon tonbe vire paj vye liv istwa dayiti li a.

## Chap. II

## Lanmou Ilaryon ak Klèerez ap grandi nan defi lavi ak lamizè

Lanmou Ilaryon ak Klèerez fin pran chè. Dife limen nan kè moun menm jan ak tout bagay, ti bout bwa, ti wòch.

Nan kòmansman, nan premye ti mo yo, pasyon an te fèk ap boujonnen. Te gen yon bagay ki t ap boulvèse yo, yon bagay dwòl ki t ap gonfle nan venn yo ki anvi voye yo nan paradi. Ke Klèerez foure men l nan lanmè, ke l pran anpe dlo nan men l, dlo sa a, menm si l ta pèdi koulè syèl la, l ap toujou rete yon bagay mèveyez paske l pran koulè men sa a. Lanmou se te sèl kontanplasyon ponyen dlo klè sa a. Lanmou an, se lè w lage w, kè nan kè, nan mitan yon pye bannann byen fre, mòde yon zorany a de, jwe tankou timoun, kouri, pichkannen, fache, epi sanzatann ou leve tèt ou pou tande move landyèz k ap pale. Menm kote a yo pete ri epi yo tonbe fè lanmou anba solèy.

Apre yon bout tan, yo vin aprann, konprann epi manyen flanbo lanmou. Lanmou t ap ranpli kè yo ankatimini. Yo te vin kapab devine vibrasyon yo youn pou lòt nan chak pa yo fè, bon ou movè. Paske si lanmou yo t ap toujou menm jan an, li t ap ka anpeche yo mouri. Nan peyi sa a, kote ki pa gen yon kay, yon seksyon riral, yon katye kote pèp la pa janm sispann koupi anba mizè, lanmou desann vit sot nan syèl pou vin tonbe sou latè mizè.

Piti piti, lanmou, pou Ilaryon ak Klèerez, se te manje san vyann, avèk souri sou lèv pandan y ap pale byen alèz de yon jounen travay di. Lanmou te vin tounen yon fouk pantalon byen pyese. Lanmou t aprann li al kouche san soupe, epi ap pale tout bagay ak yon bouch ki gen gou kriye, epitou, lè moman dòmi an rive, pou w di byen vit :

- N ap vann pè dra bwode a ?

Klèerez, ti fi avèk souri wouj la te vin yon ouvriyèz. Anpil bagay te disparèt lakay li, menm lè sitwonèl t ap chante nan ti lakou a, li pa t ka reve menm jan ak lontan. Pwezi lavi pi fò pase tout bagay. Chak jou ki pase, chak zanmi ki frape zepòl ou, se lajwa ki blayi sou lamizè.

Li te toujou rete afektyez menm lè Ilaryon pa t yon moun de rèv, men se yon moun ki gen san ak chè, yon rapò kalite ak defo. Li te menm gen ti defo. Li te toujou ap grate anvan l al kouche. Lè l p ap grate, se plim poul l ap plede pase nan zòrèy li. Li pa anmègdan, men li renmen kenbe moun nan kè. Malgre sa, li te gen bon kote pa l. Li pa t tankou mouche Touya a ki pou mande anraje lè lajan an fini twò vit. Li te toujou vle pou l pote bagay ki pou fè kè kontan. Men tou, tèt li te rèd tankou mal bourik epi l te renmen soti nan nuit.

Pou Ilaryon, lannuit se te yon zanmi, yon vye zanmi depi lontan, ki te toujou konsole l ak frechè, fratènite nan tristès ki pa janm kite l jis jounen jodi a. Li te renmen nannuit anpil. Se te yon bagay enkonparab lè w ap reve nan yon nuit nwa byen nwa. Klèerez, li menm, te pè fènwa ; depi l nan fènwa, li te toujou wè tout zonbi nan istwa yo te konn rakonte l lè l te piti parèt devan l. Pou li, fènwa se te yon bann vye bagay lèd, plen wanga ak lougawou.

Lougawou k ap manje moun, k ap rele, k ap fè vye bri. Zafè nannuit sa a se te objè premye diskisyon yo.

Epi lè yon fanm jalou, li pa vle tande anyen. Li bouche zòrèy li, li kriye oubyen l rele. Kòm yon gason se pa yon sen, yon bon jou, li enève, li rete twò lontan ap tande tout jeremyad sa yo. Li fache. Plizyè fwa, Ilaryon pa okipe moun k ap fè je fè dlo, l al wè ansyen zanmi l yo nannuit.

Wi, se vre, lannuit chaje ak fanm ; gen fanm ki gen je kreve, gen fanm figi plise ak souri sou lèv. Men, pou li, fanm sa yo se te bon vye kamarad bon vye sè nan lamizè. Depi jou sa a, jenn ti gason, fèk fòme, ki t ap chache amourez, li te tonbe sou Elèn, ansyen zanmi jwèt sè Krisyan an, li pa t gen je ankò pou fanm sa yo, bèt nan nuit

sa yo. Li te kontante l mache flannen, fè ale tounen sou alfat la, je l ap gade zetwal.

Jou swa a, li te antre byen ta. Gabriyèl, yon bon kamarad li ki te nan boksè t ap fete premye gwo viktwa l sou ring la. Li pa t ka pa la, li menm ak tout zanmi l yo pou ede Gabriyèl fete gwo viktwa sa a. Epi lè l bwè, fòk li te aksepte swa maladyè oubyen pa janklodis la. Sa te dire inè konsa. Lè yo te separe, on tijan sou tansyon, li pa t ka anpechel pwofite lannuit fre sa a, nan sezon livè a.



Lè klèerez bouke tann sou kabann nan, li fè on apiye sou yon chèz. Sèl ti lanp la ap limen etenn sou tab la. Fòk Ilaryon reveye Klèerez. Li retire rad sou li epi li rele l. Klèerez leve ak tout dòmi nan je l.

- Ou konnen, Gabriyèl te genyen, se sa k fè m pa t… men dlo nan je l fè l koupe pawòl la. Li leve, li met soupe a sou tab la, li pa di anyen. Ilaryon santi l deranje. Chak fwa l ap kriye konsa, Ilaryon santi de ponyèt li yo ap kase. Li pa ka fè anyen, ni di anyen. Non sèlman l pa jwenn anyen pou l di, non sèlman l te rayi vye sèn sa yo, men tou, li te konnen dlo sa yo deside pou yo koule fòk yo koule.

Li te fache fwa sa a, li t ap di nan kè l on pakèt vye pawòl anmè, bosal.

- Anvan nou te ansanm, zanmi m yo te la. Se yo menm, lè sa pa t bon, ki te konn fè m rive bliye anpe nan sousi m yo. Yo pa janm refize rann mwen sèvis. Se ekspre w fè ou pa vle konprann. Ou pa t vle ale nan match la men kounya ou tonbe kriye! Demen w ap fè djòl ou long tout jounen an.

Dlo pa t sispann koule nan je l. Tristès la anvayi Ilaryon. Ti lezanj k ap bouje nan vant Klèerez la, tout tribilasyon lavi ak tout lòt bagay nou pa ka di yo, se yo sèl ki responsab. Klèerez al met tèt li sou zepòl Ilaryon, yon ti souri anvi soti nan kwen je l. Li reparèt nan manton l, bò kwen nen l epi l anvayi tout vizaj li.

Ilaryon retire foula ble a nan pòch li ki te fè kè l kontan anpil lè yo t al pwomennen an. Ble, se koulè prefere Klèerez. Koulè se bagay ki enpòtan anpil pou yo, yon bagay k ap koule nan nanm yo, ki mare ak lavi yo, ak bonè yo tankou ak malè yo. Koulè ble a se te yon maji pou li. Tout rèv li lè l te timoun te ble. Lè l ap pwomennen, depi l wè yon flè ble fòk li kanpe. Anfan cheri yon vyèy fi, li pa t ka renmen gwo koulè. Wouj, jòn epi vèt fonse ; koulè sa yo fè tout san l tresayi.

Kado sa a se te siy lapè nan anpil konfli yo te genyen, siy sansib konkòda lanmou yo ki te rive pote viktwa sou lòt koulè kontrè yo.

Tout nanm yo t al mouri yon sèl kou nan yon bon beze. Apre sa, li rale chemiz de nwi ble li, byen repase, fèk sot lave, epi li mete l sou li. Apre kriye sa a, dòmi an te sanble vin pi dous, pi karesan, pi lib, yon somèy san parèy chaje ak cham.

## Chap. III

## Flèv Latibonit debòde, li lage tout moun nan dezolasyon ak dizèt

Latibonit, jenn gason vanyan se pitit montay. Tankou moun nan mòn, li pote tèt li wo, mache l brital, vwa l gwo, ògeye. Gwo malfini kondò ki gen je lisifè k ap danse bò kot loray, nan gwo kòfrefò sou tèt mòn, yo menm sèl ki konn kot rasin yo antere.

Paske bouch mirakile sou flè vèt mizerab sa yo, pa gen plis fòs ak tandrès pase latè ki anjandre flèv, gonfle, lanse epi fè sous pete.

Feblès ak inyorans lèzom te pè dlo sa yo k ap soti anba tè, k ap koule nan plenn. Peyizan jete flè pou li, myèl, gato, diven ak likè ki pou fè l sou epi ki pou fè l vin bon.

Tou dousman, ak bonte, parès, l ap woule moso lò boul limyè ak wòch nan dlo.

Li ra pou jwenn yon nèg ki ka chante ak vwa tòl tankou latibonit, paske li fèmen nan frison l yo lò k ap briye, k ap domi toujou sou tèt mòn nan, lò wouj ki te sanble ak plent tout yon ras pòv, ras tayino ! Bri flèv la sonje chante soufrans tout yon pèp ki te peri anba baton pou yo rache minrè solèy yo nan men Sibawo.

Men poukisa granmoun k ap viv latibinit, rakonte tout istwa sa yo sou flèv la? Metrès dlo, Endyèn mòdore ki lè nannuit nan lalin pa janm sipann penyen tèt li, avèk peny annò, l ap chante chanson ajantin, yon veritab boul savon.

Kote pou janbe flèv la te laj anpil. Li te plat tankou zepòl ti chwal ki sot nan bon ras. Flan l yo fon tankou vant kochon

plenn. Lè l soti, li fè pousyè ! Lè l desann, li fè bri tankou elefan. Lè pitit fi latè, avèk tout sant lèt sou yo vin benyen, dlo a parèt klè, l ap bouyi tankou desen myèl ki nan flè. L ap gwonde anba mòn yo, li anpche w tande tou lòt bri.

Sa fè de syèk depi flèv la ap lonje desann nan mitan montay yo ki ble nan mitan wòch, plato li fè bay kafe santi bon, l ap kouri nan mitan plenn yo ; li fè gras avèk dlo li. Anba alize Karayib yo, se li sèl ki kanpe, sèl temwen bon tan nan zile avan tan modi konkistadò yo.

Latibonit bèl, klere tankou lò. Lè l ap desann pase kote Magwana te ye lontan, dlo a vin jòn tankou bagay ki sot nan izin lontan, nan tan seyè de la mezondò, kasik dè montay ble, gwo chèf Kawonabo k ap pase twoup li lòd pou al nan lagè avèk bann piyajè ki sot an Espay. La a, kote gwayamou a fache, li peye l pou dlo k ap bouyi a, batay la, rad li blanch, epi, bò rivaj la, se yon chantye kote kasik yo te konn mache avèk zam nan men yo, chabrak lò, bityòs ki pèdi pouvwa ak pwoteksyon, gèrye kò touni, fanm ki pot pantalon, bèl fi toutouni, k ap konjire malè san Tayino yo.

Lè flèv la te konn pase nan Zaragwa kote ki gen tè wouj, arebò a te konn gen yon bann samba twoubadou ki t ap kouri pote mesaj rèn pretrès la, pote bay pèp la chante finèb ak balad lanmou, Areytòs ki te pot viktwa avèk premye gwo poèm patriyotik ki fèt sou tè dayiti.

Latibonit konn istwa tè nou an. Li te la nan tèt yon ras metal, ki pa t mouri nan prizon yo. Lè nèg Padrejan, nan tèt yon premye kòwòt revolte, yo te travèse Latibonit zam alamen. Nan anba Mibalè, rivaj la kenbe mak pye gad doko Tousen Louvèti. Nan anwo Senmak, san ewo yo te koule tankou dlo sot nan mòn nan epi se flèv la ki te mennen san sa a jis nan lanmè.

Latibonit te la lè nasyon an t ap pran nesans, apre anpil batay, kote nèg Lafrik te melanje nan gwo dife batay nan Sendomeng.

Pandan tout diznevyèm syèk la se avèk raj li te mennen swe peyizan eksplwate ak bri revolte. Ak zam, pèp la te franchi wout li, san fwa.

Lè gwo envazyon nouvo vandal yo te rive, Ameriken yo, krisifyè moun yo, li te pote peyizan patriyòt yo sekou, patisipe nan anbiskad. Latibonit se manman pèp nou an. Li se papa kafe. Se li ki bay diri. Se li ki angrese bèt yo. Li fè fri yo diferan. Si kann nan dous, si kleren an bon, si wonm nan pa gen parèy se gras ak flèv Latibonit.

Latibonit anbrase tè a ak lanmou.

Li renmen tankou tig renmen. Paske gen de lè, li reprann ensten masak li. Lè sa a se dezas.

Moun Latibonit viv gras ak bonte flèv la ki p ap janm fini, ki dire nenpòt dizan, epi anba tèrè fou li ki dire yon ti bout tan.

Vye nèg yo di chak fwa yon bagay grav pral rive nan lavi pèp nou an, Latibonit pale. Li kriye avèk yon vwa loray: on gwo rèl ki reveye tout moun nan dòmi, pandan on bon tan, flèv la tire detanzantan yon gwo kou tankou yon kout kanon.



Ane sa a, lapli pa t tonbe ditou pou sezon ete nan plenn nan. Mango pa grandi, yo rete yo sèch nan pye a, yo pa janm mi. Se Selman ti van flèv la ki adousi sezon ki bay fèy yo on ti frechè. Peyizan yo t al wè grandèt yo, yo te di Labonit gen kè nan men l ap sove rekòt yo. Rekòt te sove vre.

Nan lannuit 3 ak 4 oktòb, jou veye la Senfranswa, lapli tonbe ak raj. Tout mwa a nèt se te lapli, tan mare. Peyizan te kontan anpil.

Kana sezon yo, vèt ble epi dore te sote nan oseyan an vin fè lakilbit nan ma yo. Nan tout plenn nan se te gwo ramye gra ki t ap bat zèl yo. Menm pentad blanch te ladann tou; yo t ap

poze kesyon nan langaj pa yo : « tchit, tchit, ki moun ki la? Tchit, tchit »

Jou mò yo pa t gen lapli. Nou panse se sezon sèch la ki te lakòz. Men loraj t ap gwonde epi tout mwa novanm nan se te lapli. Nan lanbouchi flèv la, dlo dous melanje ak dlo lanmè te kouvri pakèt piskèt yo, ti pwason sa yo se gwo kout loray ki kale yo. Sèl lanmè a woz tankou larenn sezon. Fanm ki te konn ap rekolte sèl yo, podjab, te nan chomaj, fanm yo rete bò lanmè a y ap gade lòt yo pechèz zuit k ap manje fritay ak piskèt.

Lè sezon livè a rive, ou te ka panse syèl la pa gen dlo ankò. Solèy la t ap tounen tou piti ak on koulè pal, epi vin gen yon van ki soti nan septantriyon, van nòde ki toujou ap bay pwoblèm.

Bato kabotaj yo mare youn ak lòt nan pò a. Twa gadyen te mouri. Chante maren te anvayi tout zòn ki antoure mache Bebout. Kaptenn yo t ap kontanple rivaj la alòske verifikatè t ap verifye kagezon yo.

Lapli a te tounen ankò. Anpil lapli. Granmoun yo te koukouman kò yo tankou ti kochon ki fèk fèt bò vant manman yo. Yo te pè. Men anpil sous te fòme anba tè san yo pa t pete.

Tout mwa janvye ma dlo yo te fè moustik ki t ap boudonnen nan zorèy moun. Soti okay pase rivyè masak, pase Leyogan, lafyèv pran tout moun. Travayè t al travay ap tranble, tèt fèmal, doulè nan tout zo yo ak gou anmè lafyèv malarya kite nan bouch yo. Famasyen pa t jwenn kinin ankò pou yo vann, yo te pwofite fè kob tou. Nan mòn yo, timoun t ap mouri, paran yo di se vwazen ak move zè k ap manje yo. Minis ak depite te tombe fè diskou nan chanm nan. Nan sena a se te menm bagay la.

Sèk Pòtoprens te gen yon gwo bal an falza ak jibis. Chèf misyon sante ameriken an te fè konferans ematozoyèlaveran an, men moun te toujou ap mouri. Pri manje t ap monte nan tout mache.

Mwa fevriye pa t menm jan an. Li te chase van yo ak laflèv la. Solèy la te gaye kòl nan tout peyi a. Jounal Nouvelis ak Lematen t ap chante lwanj pou prezidan Vensan ak dinamis distenge minis yo, panamerikanis ak èd bon kè misyon ameriken. Poutan, moun ki sot nan vwayaj bò lès la t ap rakonte ki ravaj lapli a te fè nan zòn *Bahoruco*. Men trankilite te tounen nan chan yo.

Pandan siwo te fin fèmante nan gildiv yo, kleren t ap chofe nan alanbik yo. Gwo plantè yo t ap rejwi. Mòn yo te parèt pi vèt, pi founi pase tout lè.

Nan anbouchi flèv la, tou pre, flanman woz wouj yo t ap mache dèyè santinèl yo ki la pou avize danje sizanka ak rèl yo.

Te gen chasè abiye avèk branch pay ki t ap ranpe tou dousman san fè bri pou touye zwazo ki te fin fou ap pike je moun. Yo te kenbe ti zwazo ki t ap rele. Kanta pou kochon mawon yo, sangliye lagin sa yo, yo te pran yo, lage yo atè ak tout fòs.

Plèn nan t ap travèse yon lavi di, sonm. Li t ap bat tankou vant k ap respire. Semay yo te fin fèt, tout diri te repike. Abitan yo t ap prepare rekòt ak amou epi kouraj.



On bon lannuit, flèv la pete kolè l sou tout vale a. Plèn nan te bèl ak bèl chan jaden tout kalite, ou ta di se yon moniman yo pral met katedral lè gen evènman. Yon abadjo twonpèt dous t ap balanse ap fè bri tankou desen myèl ak chan zwazo epi sant tè a ak souf moun k ap domi.

Somèy yo te twouble toudenkou nan tout kay. Moun te rete frèt mare anba dra avèk je yo mwatye fèmen. Timoun yo te vin mare nan pye yo epi foure kò yo anba vant manman yo.

Apre sa, byen lwen, yon gwo gwo bri pete, retanti, melanje ak bri timoun yo t ap fè. Tout malè abitan sou latè, detrès malere yo melanje ak bri flèv la epi rak bwa forè tout ap gonfle anba van. Yon gwo bri senp melanje ak laperèz t ap mande pote sekou.

- Gen pitye pou nou! Kite vye kay nou! Kite vye jaden nou! Kite nou domi!

Flèv la te on tijan bese, li bese kolè l men l te toujou ap gwonde ak pakèt rivyè ki t ap koule ladan l.

Dlo t ap bat nan kwen tout kay ki bo rivaj la. Dlo a pote ale bèf, kabrit, vye rad medam yo te kite arebo l. Menm zwazo pa t ka vole fasil, tèlman te gen nwaj. Syèl la te tou nwa, kouvri nèt, pa t gen yon grenn zetwal. Moun tankou bèt t ap goumen ak kouran dlo.

Yo t ap repete rèl lòt sinistre ki t ap modi flèv la.

- Gen pitye pou nou, flèv dlo nan je, flè mask, dje mizèrikòd! Sipann fè bri sa a nan zorèy nou k ap sonnen tankou l ap vin devaste nou ak tout sa nou posede. Kite nou viv ak sa nou redi fè ak swe fon nou. Kite ti bèt nou yo. Gen pitye pou nou!

Men dlo a te kontinye ap ravaje lespwa tout moun, kraze tout kay, lave chan yo, pote tout rekòt ale.

Gen lè w tande menm timoun k ap rele, gason k ap voye apèl tris, dekouraje anba detrès flèv sa a k ap desann.



Pandan twa jou, twa nuit, flèv la touye moun, lage dezolasyon nan tout plèn nan.

Apre sa, byen bonè nan maten, dlo a yo te kòmanse bese. Apre demen ou kòmanse ap wè do bèt, bourik ap parèt anba labou yo.

Lòt amourez latè yo rele solèy la kòmanse ap parèt toudenkou. Li pouse ale tout nwaj yo, li gaye kò l toupatou, nèg dife sa a ki toujou ap vwayaje nan syèl la kòmanse ap bwè dlo epi voye chalè lanmou l la sou tout plèn nan.

Chalè melanje ak mechanste lèzom sou pouvwa, rayisman pèp, chalè a, zanmi nèg pòv yo, desann tout bon, klere sou dlo yo.

Jeneral solèy, sèl sevis ijyèn moun nan kanpay ayisyen yo, atake mikwòb yo nan ma labou tankou nan ma dlo.

Yon manman chwal tonbe ranni li met fen nan silans la.

Gason kòmanse ap desann pye bwa epi kouri nan kolin tou pre yo, sal, chire avèk bab yo san penyen, men nan machwè, kat min nan fon ap reflechi :

- gras lamizèrikod!

Fanm yo t ap plenyen devan kadav kochon ak kabrit ki mouri de je kale :

- adye Bondye! Ay!! Manman! Ay!...,

Jenn fanm t ap rele devan kay yo ki kraze, nen yo ap kouri dlo, yo souye l nan ke wòb yo tou plen labou.

Ay! Jozèf! Nèg mwen! Se rèl yon vyèy fanm ki tòde ponyèt li devan kadav yon granmoun gason ak sèvèl tèt li tou ouvè.

Flèv la te wont, li te gri tankou sann. Li t ap bese tou piti devan peyizan yo ki t ap avanse de bra pandye.

Kòbo yo menm, ki renmen chawony gen tan ap vini pa pil ak pakèt, Malfini ap fè laviwonn nan syèl la.

Alòske nèg fè, moun yo rele nèg fèy yo, ap mache chache gade pou wè sa k rete nan kay yo ak byen yo. Sèpantye sou pye palmis fin anraje ap bay kout bèk nan kò pye bwa yo epi y ap pouse kri etranj, kolore yo abitye fè a.



Kou marenn aprann nouvèl la nan jounal, li pran foula nwa li, kanotye velou li ak parapli tèt pèwokè li, pou l vin wè fiyèl li. Kamyonèt la te depoze l potay Leyogàn.

Se la a, li te jwenn youn nan vye bis ki tèlman pa jwenn kliyan, travayè a se dòmi l ap dòmi sou chèz yo. Gen youn ladan yo ki

tèlman mèg, li tankou yon vye cheval ki fin granmoun k ap desose. Podyab, yo bliye mizè yo, yo bliye si yo pa itil anko, y ap bwè san rete pou yo ka bliye sa k te pase.

Gramoun nan te gen on ti bab sal, yon vès militè ble, boutonnen jis nan kou, li t ap pale san rete, poukont li. Kou l pran wout la li kòmanse pale ak youn nan medam yo, men l pa t okipe l. Li di li sot jakmèl depi sou prezidan Tonton Nò. Li di, avan sa li te on moun, li te koche chaloska, souple. Dam nan sonje li te konn wè pakèt cheval anglè, gri pòm chaloska yo! Ak inifòm yo men longè, ki t ap kònen twonpèt pou ti krik ti krak. Men, on jou, lòbèy te pete nan pòtoprens. Twoup Wozalvo Bobo t ap mache sot nan Nò. Te gen yon gwo masak. Pèp la pran lari, dechennen, yo touye Chaloska epi dechire l pak an pak… tout bagay te fini…

Marenn te reponn nonm ki te sanble melanje nan mizè l ak eksplwa l te fè depi dikdantan. Yon bagay vin rive sanzatann epi l koupe pawòl nan bouch li. Vye cheval ki te rete sèlman zo ak po a tonbe nan mitan lari a, li mouri. Podyab lòt la, li tèman sezi, li lage kò l atè. Ak dlo nan je, li pran tèt bèt la mete sou bra l pou l leve l.

Nan on bat je, tout timoun Avni Repiblikèn debake. Klaksòn machin yo dechennen kont pakèt moun sa yo ki bare wout la. San pitye, yon pakèt jenn timoun pye atè tonbe pase vye Ayisyen an nan jwèt.

- Youn di: tire ke l, koche!
- Yon lòt di: poukisa w pa limen yon balèn pase w ap mare anba l la?
- Mete w nan branka a nan plas li!

Li te ka byen chita nan plas ou a, nou mèg menm jan!

Li modi sa timoun yo t ap di a, laj yo pa laj li. Men kisa l ka fè kont vye machin mekanik sa a, ki kondane l anba rizib ak lanmò. Yo retire kabwèt yo mete bò wout la, men cheval la pa t fouti leve. Vye granmoun nan oblije chita bò wout la ak li tèt foure anndan janm li pou l pa t tande plezi ak fawouch yo t ap fè sou li.

Marenn te bouke ak sèn nan; li pa t ka sipòte l pi lontan. Nèspa lajenès k ap bat kò l bò Avni a?

Li glise yon pyas nan men pòv mesye a, tou sezi devan on tèl byen, li desann kòtèj la tou tris. Pandan ven pas, bri ak ri yo te toujou ap suiv li.

Lè l rive kay Klèerez, li jwenn li t ap lave. Li siye pakèt kim savon ki te nan men l yo epi l bay marenn li yon gwo bo bò machwè.

Marenn nan te chita sou yon dodin l ap balanse pandan fiyèl li ap koule kafe. Marenn nan te tonbe pale bagay ki t ap fè l pè.

- Ou konn nouvèl la? Latibonit debòde. Sèl Bondye ki konnen konbyen kretyen vivan ki mouri, konbyen bèf, kochon, kabrit! Ane sa a nou pral santi mizè a tout bon. Se pou sa m vini. Si w pa pran prekosyon, ou pral wè, w ap pèdi tout komès ou yo. Se pou w achte anpil diri, mayi moulen, pwa, ak tout sa w jwenn pou moun manje. Se pa kola ak lèt ou pral vann. Sa fè twa fwa m wè Latibonit debòde e lè sa a, se te bon tan. Men jounen jodi… manman m te konn di apre dlo, se oubyen abondans oubyen lamizè…

Klèerez tou pè, tonbe poze marenn nan kesyon. Li fin bwè kafe a epi l rekòmanse pale. Li konvenk Klèerez pou l ta ale byen bonè sou pon Bedè demen maten epi pou l pote mezi l kapab. Marenn te pote senkant goud pou li. Sa zandolit genyen se li l bay madanm li, nèspa? Epi l te byen sere on ti kòb pou machandiz li pa bese nèt. Regleman va fèt lè sa bon… pye bwa ki monte wo wè lwen men grenn ki woule wè pi lwen toujou. Va gen on tan k ap rive, kretyen vivan va rache bab yo epi chen va monte pye kokoye pou y al chache manje!

Yon ti fi antre nan boutik la.

- Li mande : Dis kòb sèl

Klèerez al vann li. Nan tou pòt la, ou te ka wè yon pakèt ti vagabon ki t ap rele bò kot yon kap vè ak jòn, ki t ap monte wo nan syèl la. Nan tanp advantis moun yo t ap chante nan nen.

- Li setè, Ilaryon pa lontan vini.



Anba dezolasyon, mediokrite ak lamizè, se sèlman travay san pran souf ak vye solèy mwa mas ki ka pote chanjman, luil swe fon ak somèy ka fè n bliye.

Devan ma dlo ki lonje nan tout plèn nan, tankou yon pakèt moso glas kraze, devan ma dlo klere sa yo, chwal kire yo ki vizite kanpay la on lè konsa te kanpe sou de pye dèyè, yo te pè lè yo lombraj yo tankou yon pitit Bondye. Paske kou yo fin pase danje, kire yo, gra, panzou nan bouk vwazen yo, solanèl tankou Sancho Pansa, avèk twa dwèt beni yo, te kòmanse ap chante libera, fè mès lèmò avèk *dies irae, requiem.*

Men peyizan yo kriye epi antere mò yo poukont yo, san kire, san sakristen, san pè savann? Bous kire yo rete vid, kire yo te fache.

Ti chapèl ki fin fatige bò chantye efase yo, bò touf fèy, kote mangous ak rat konn al kache, plen pousyè ak chagren, te ouvè pòt yo byen laj epi sone klòch yo, men se sèlman kèk grenn zonbi ki te vin siyen.

Peyizan yo te rete nan mitan jaden yo pou yo salye kire ki t ap pase.

- Yo di : bonjou pè…

Men si kire yo kòmanse ap poze yo kesyon, yo te fè kòmsi yo pa tande, an peyizan matwa, avèk vizaj kreten syantifik, je yo byen lwen, nen yo an pwen dentèwogasyon :

- Plètil monpè?...A! vye kò a pa kapab ankò epi nou di nan fèy. Antèman? Alò ou vle konnen ki kote ki gen antèman?... Pozitivman gen antèman… m kwè se pi lwen… Fè on ti mache sou men goch, epi sou men dwat, jiskaske ou jwenn yon sabliye…

Kòm gen anpil gwo sabliye nan zòn nan, kire sa yo ap bouke mache, yo p ap janm jwenn anyen. Peyizan yo byen konnen òmdedye sa

yo pa chante sòm, ni priyè pou granmesi. Yo t ap gade anba manjèd ze poul k ap vann lakonfesyon epi fè komès ak dlo benit.

Papa lwa yo, yo menm tou yo t ap mache pale, pwofetize, bay moun sou latè presyon sou pakèt malè ki ka rive yo si yo pa bay lwa yo manje. Men, moun yo te tèlman pè, yo pa gen lòt repons :

- Wi papa…

Epi yo bese tèt yo. Paske inosans te tèlman antere nan nanm yo avèk dezas yo, yo te rete lontan ensansib ak envitasyon ipokrit kire yo, presyon papalwa yo epi tout manèv entelijan sa yo k ap viv de ladrès imemoryal yo.

Apre tout bagay sa yo, ki pi gwo malè ki ka rive ankò apre tout jaden fin detwi, tout kay kraze epi tout espwa fini? Inosans yo, yon ti moman silans, retounen se vre, men piti piti, lòt boujon va pouse, lòt flè va parèt, lòt fri va donnen, lòt grenn va leve nenpòt kilè.

Pastè potestan yo te on tijan pi pridan epi pi klè. Yo pa t ka rive nan pwent pye lòt yo nan komès bagay sen, pawòl sakre, te jalou, kè grenn, yo te dwe pi malen pou yo kache sa yo fè. Yo te rive anreta sou mache komèsyal relijyon an, nan eksplwatasyon san vègòy sou feblès ak inyorans moun yo. Yo dwe karese kliyantèl sa yo bezwen pran nan men kire, papalwa ak bòkò yo. Moun ki fèt vini yo dwe konnen yo antre nan yon gwo konba kont tradisyon ki la depi plis pase 100an. Yo ka genyen si gen anpil fo imilite, fo charite ak fo pitye. Yo te kontante al chita sou chèz ba yo, karese timoun epi ba yo bonbon. Lè granmoun yo vini, yo leve kanpe pou yo fè prechi precha, pou voye malè sou relijyon yo, sou maji ak move panse vodou yo, ki pa fè Jezikri kontan. Yo pale kire yo mal, papalwa, ak bòkò yo, yo t ap anonse lafen dimond, yo te mande pechè yo pou yo soufri pou Bondye, pou aksepte san pale malè yo, san yo pa revolte, pou yo fè penitans epi reziye yo nan tout traka pou yo ka jwenn bonè ki p ap janm fini k ap tann yo nan syèl la.

Wi te gen kèk peyizan ki pa gen pwoblèm pou pran nan pawol kire, ougan ak pastè. Men sèl fòs vre ki te mèt plèn nan, ki pa janm fatige, ki toujou ap goumen avèk fòs se te fratènite travayè ak malere yo ki rekonstwi ak zong menm si anyen pa rete.

Soti nan solèy woz rive nan nuit blanch, pèp laplèn toujou ap goumen avèk mil kout wou, mil kout manchèt, mil kout rach.

Sa yo ki manm sosyete ginen, koperativ travay antik ki sot Lafrik yo te ka konte youn sou lòt pou chak jounen yo jwenn.

Sa k te pi egoyis yo menm te oblije mande konkou. Yo kònen lanbi epi rele moun. Tout peyizan ki te nan vwazinay kouri vin bay kout men nan konbit fratènèl la. Gwo pwopriyetè yo menm pwofite moman an pou fè gwo kòve.

Menm jan ak tan endepandans tankou nan tan fratènèl ki va rive pou pèp nou an, zepòl nan zepòl, swe nan swe, solidarite fè yo fè yon sèl.

Chante tou patou, yo pa ka pa chante, moun sa yo, rekonstriktè sa yo. Tout vale a reveye ak pawòl travay, bri chante ak kout tanbou. Swe gason tonkou fanm, timoun melanje ak swe granmoun.

Yo tout ansanm, nan konbit ak fratènite oganize anba banyè vye chante ki fè yo sonje pa janm bliye:

Larivyè debòde

N a pase manman nou

N a pase papa nou

Si nou gen frè nou

N a pase zanmi nou yo

Ougan ougan ougan

Ougan badagri…

Epi lespwa retounen, konfyans la leve, limen tankou flanm solèy k ap parèt pou pouse dlo. Moun sou latè bay ladvèsite defi, y ap travay pou pote bon fri, branch vèt yo nan men yo, y ap chante san rete laviktwa lavi sou lanmò.

# Chap. IV

## Grangou pèp pa fè politisyen ak boujwa pantan

Apre kout baton masi sa flèv la sot bay la, tout peyi te an mouvman. Tankou jan marenn te di a, tan kote chen grangou ap monte sou pye kokoye pou jwenn manje a te vini. Tout bagay te souke, lajan, lanmou, travay, kalkil moun yo. Li te vin difisil pou timoun ki mal manje vin obeyisan. Distans ki te egziste nan mitan moun yo te vin pi laj toudenkou. Fanm t ap twonpe mari, mari t ap kite madanm yo. Fanmi te krake. Gen anpil zanmitay lontan ki te transfòme an rayisman. Menm bèt domestik te vin pa bon.

Ilaryon ak Klèerez t ap goumen pou yo kenbe komès la ak lanmou yo. Klèerez te pran ti kòb marenn nan ak ti sa l te gen nan kès boutik la, l ale nan mache pon Bedè. Apèn li tounen, tout kliyan yo te gen tan aliyen. Nan on bat je, bri kouri gen yon boutik nan ri Sentonore ki gen viv ak lòt pwovizyon… Nouvèl la te gaye ak on rapidite moun pa ka kwè, youn di lòt, teledjòl gaye nouvèl la, « nou konn nouvèl la? » Epi sa w tande a, nouvèl la kouri nan tout direksyon tankou van. Pi vit pase rada.

Menm jou swa a, yon komèsan siryen debake ak yon kamyonèt. Li te pote diri, pwa, mayi moulen ak pitimi, yo te byen chè. Se te apèn si Klèerez rete on ti bagay pou li ak marenn. Malgre vant li te men wotè, tout zo do l t ap fè l mal, li te pran kamyon menm kote a pou l al pon Bedè. Li pa t jwenn prèske anyen epi bagay yo te monte tèt nèg. Nan demen, apre l fin retounen, gwo komèsan yo te ranmase tout machandiz al sere.

Sou twazyèm vwayaj li, mache a te vid, se te fatra sèlman ki te rete. Li te sal, plen vantrès bannann, fri rabougri yo fòse mi, poul chaje ak lapipi, pwa pike. Se sèlman on ti diri tou pa bon li te jwenn, diri tizya. Lè w ap pase sou wout bò kot azil moun fou yo, ou tande yo k ap rele byen fò. Peyizan yo di depi kèk jou yo te fin anraje. Siman

yo te grangou. Yo di grannèg yo te mete moun mache nan tout mòn ap achte poul, viv ak sereyal.

Akayè menm, bagay la te pi tris, pi rèd pase tout lè. Vil la te deja nan mal depi lontan, kounya a pa ret anyen ditou. Menm komèsan siryen yo sanble pèdi konpa yo.

Klèerez wè li pa t bezwen tounen ankò paske tout gwo negosyan yo lage nan koze a.

Nan pòtoprens, manje chak jou tounen yon gwo pwoblèm, si w pa gen gwo mwayen, ou pa t gen lòt bagay ou te ka fè se achte pakèt ti rès yo te kite.

Lopital jeneral pa t ka pran moun ankò. Gason tankou fanm tonbe ap anvayi Pòtoprens. Se te peyizan grangou t ap touye ki kite lakay yo paske dlo inondasyon an pa t kite anyen pou yo.

Te gen tou travayè *J.G. White* yo ki te kite chantye yo paske yo pa t jwenn anyen pou yo te manje. Yon pakèt moun tout kalte, sal, chire te kòmanse ap defile nan kapital la. Nan mache Valyè, Salomon, Fò Senklè, jenn gason te fin fou ap fòse moun pou ba yo pote.

Devan pòt legliz menm, te chaje mandjan, yo kenbe kui yo anlè, fanm ak timoun mèg sou bra ap lonje men, granmoun do ba k ap tranble, machann balèn te fè bon lavant. Te gen anpil moun ak fo kòl, fo mandjan ki te anvayi legliz yo. Moun yo t ap priye byen fò :

Sen Pyè papa, nou pa kapab ankò…

Kriswa papa, fè on bagay pou nou…

Bondye papa, ou menm ki konn fè lamàn sot nan syèl…

Men lasentvyèj, lesentespri, Sen jakmajè, tout te soud. Ankenn lamàn pa t tonbe sot nan syèl. Se pito on solèy cho ki te vin sot nan syèl la.

Nan nuit, vòlò fin anraje nan tout kapital la. Plis yo t ap arete yo se plis t ap genyen. Menm savon lave vin ra. Marenn, nan fòse, te

jwenn yon ti kès kay Renòl, men Klèerez te mande sa l pral ka fè avè l paske l pa t jwenn anyen ankò pou l te vann.

Nan lari a, ou te gen tan wè moun ki t ap vann lyann savon. Anpil moun te kòmanse ap itilize sann dife pou lave rad.

Luil, grès kochon, sigarèt, sik, sèl pa t janm sispann monte. Komès yo te kontinye ap ralanti toupatou. Anpil boutik te kòmanse fèmen…

Tèlman gen moun k ap mande travay, salè a te vin bese. Paske grannèg yo sere machandiz yo, pri yo ogmante, ogmantasyon pri yo ogmante chomaj. Pi piti yo te pèdan tout kote : « nou tout pral mouri » se sa yo t ap repete.

Peyizan yo te vann danre yo chè se vre, men lè yo te fin achte sa yo te bezwen tankou : twal pou fè rad, wou, manchèt pou travay, sa yo te rete a pa t anyen.

Medam yo wose zepòl yo, mesye yo fonse sousi yo…

Nan nuit, channmas te chaje ak gwoup ki t ap defile.

Yon pakèt fonksyonè ak kandida fonksyonè, premye yo t ap plenyen pou pwoblèm yo, men yo te byen renmen plas yo, yo t ap di malgre sa, fòk t a gen chanjman.

- Vensan ap fè on bagay kanmenm…

Lòt yo anraje:

- Se Vensan menm ki responsab! Kochon sa a pa okipe lòt bagay, se kouche fanm sèlman.

Yon gwo van t ap soufle nan vil la. Grangou ak lawonte t ap brase bil pèp la. Nan kanpay yo, pèp la t ap soufri nannuit, men yo te kòmanse ap fè kòlè.

Anwo, nan vila santi bon yo, gwo negosyan san vègòy ki t ap fè mache nwa yo t ap bwè diven, bwason frèch nan vè kristal oubyen yo t ap wonfle, oubyen yo t ap konte gwo lajan. Nan sèk Belvi, sèk

Pòtoprensyen, ekspòtatè, endistriyèl, minis, senatè t ap tann yo nan jwèt kat Kabàn Choukoun. Medam yo, lestomak deyò jis bò tete, avèk je bich, bouch woze, t ap tranble dèyè yo nan yon dans anraje anba on syèl ble wayal, plen zetwal ak pyè presyez.



Ou te konn Petyonvil, kote flè byen fre, kote pye franchipany avèk flè oniks ap balanse, bougounen? Kote zwazomouch, koulè bannann mi ap souse sik? Ou te konn ti flè yo te rele tete demwazèl la? Ou te konn womans ki pale de seriz, dlo fre y ap bwè nan mitan dwèt, lanmou tou limen, wòb vèt, kriye ak syèl ble?

Youn nan yo te gen on machwè won, je klere, yon wòb tou chifonnen. L ap kouri tou bouke, machwè l tou wouj nan zèb yo, epi tout parèy li yo dèyè l, nan ti kwen sa a yo rele Petyonvil.

Yo tout te gen trèzan, katòzan oubyen kenzan, laj kote w ap griyen dan san sousi, laj pou w fin jwe ak poupe.

Lè yo fin poze, yo lage kò yo vant ba nan zèb yo. Yo t ap rache ti zèb ki fèt pouse yo epi souse ti boujon ki nan mitan yo. Yo t ap jwe oslè.

Youn nan yo te leve al keyi ti flè zenzolin ki t ap tire tankou parachit lè l ap sot tonbe. Apre sa yo pran mouchwa yo, yo tonbe bwode flè ak pwen nwa sou kànva yo. Yo t ap chante.

Tèt mòn Petyonvil pa fasil pou monte, wout la long. Sa k te gen machwe klere a di :

- ooo li pa t gen katòzan – li te keyi on flè magerit mouye.

- Li renmen m… anpil… anpil…pasyoneman…

- Kite m trankil, Sizèt, ou pa gen kòb pou w al sinema, ou p ap wè l dimanch…

- Pe la, jalouz, ou menm tou ou p ap wè l. W ap soufri tou. Kite m trankil…

Li te kontinye ap rache tout ti fèy magerit ki te devan l yo.

Konsa, menm kote ki te pi klere, menm bò kote boujwazi mwayen yo, grangou te parèt tèt li.

Pakèt fatra ak labou flèv la te pote yo te fè yon montay byen wo. Pi wo pase montay sosyete a ak montay lavi a.

Ilaryon siye fon l ki te plen swe epi l kontinye wout li nan mitan jaden an ki te santi vèvenn.

Tè dayiti te pi bèl pase tout lè.



Mèt *Gérome Paturault* te youn nan politisyen renmen fè wè ki te sèvi tout gouvènman. Li te reyisi nan pibliye sonè tèt anba ak pwoz li kopye sou Valéry, san vèb ni konpleman. Ekriven malatchyong sa a te wè tout pòt salon Tijo ouvè pou li, alòs li te marye ak yon bèl milatrès sòt pase panyen pèsi, epi eskandal ki fèt sou do l, fè tout gason te ba l vag. Jounal *Le Nouveliste* te konn pibliye tèks powèt sa a paske maryaj la te mete l nan pozisyon. Gras ak istwa, pawòl san pye ni tèt, chaje fot tout kalte, kèk denonsyasyon flatri nan lonè Ameriken, relasyon madanm li ak mesye yo te pèmèt mèt *Gérome Paturault* rive nan pòs chèf divizyon relasyon eksteryè a vennsetan sèlman.

Konsa, pandan pèp la t ap jemi anba pye bòt okipan an, pandan patriyòt ap kwoupi nan kacho, pandan peyizan, ouvriye, entèlektyèl t ap mouri tankou mouch nan twou jezi, Ènri ak Mamelad, se lè sa a powèt la, li menm te kòmanse triyonfe.

Pandan madanm li ap kouche ak nèg yo, li menm, li t ap òganize san mank reyisit politik li.

Lè manèv li pa t pèmèt li fè kèk bagay, madan *Paturault* chat pafime, aristokrat afime, je, bouch ak kò venisyen te konplete l.

On bon diven te fè rès la, epi asosyasyon rimayè ak aktivite pye lejè madanm li vin de jou an jou yon modèl pou politisyen dan long.

Karyè fonksyonè te louvri byen laj devan mesye ak madan *Paturault*. *Gérome* te kòmanse premye vwayaj li Pari kòm sekretè delegasyon. Li bwè kòb li nèt nan lòj dansèz, nan bra medam yo ap danse kò pèdi tanngo, bwè soup zonyon nan falza a senkè di maten. Madan *Paturault* menm, se achte pafen chè : *five 0'clock tea, Deauville* epi ale lòt kote ki gen bagay chè avèk yon ti diplomat kakatoyès sidameriken ki te asosye l. Men *Gérome* te sonje fonksyon piblik pa chwal papa, li konprann fòk li pran bonè paske bagay yo p ap toujou konsa. Li di madanm li, li pral mande yon pòs pou l pi pre pòtoprens menm lè bagay yo bay enkyetid. Madan *Paturault* pete rèl, frape pye l, men l oblije konsole l paske misye konn ranmase karaktè l tou lè sitiyasyon an mande sa; li te konprann lè a rive pou l aranje l epi prepare batay politik ki pral vini a. Sa pa t pran tan, Gérome te nome konsil nan Nouyòk; la a li te ka fè mago li, li te ka aranje, maniganse. Sa ki pi enpòtan pou yon politisyen tankou misye, se te fè depatman deta konnen l paske se yo ki mèt koze a, k ap siveye kontwole tout pòs, siveye tout sa k pase an Ayiti. *Germaine* pa t pran tan pou l konsole paske l te wè nan metwopòl dola a, li pa t manke anyen.

Lè yo te santi prezidan Datignav te sou wout pou pèdi valè devan okipan yanki epi devan je tout moun, krapo yo t al mande Jipitè yon lòt wa, mesyedam *Paturault* yo te prese vit tounen nan peyi a.

Èske l te pèdi nan finès li nan peyi kokakola a, men sa rive ke misye sezi anpil lè l wè jan bagay yo grav. Li te kwè je fèmen nan sa zanmi, on seri gwo politisyen ofisyèl okipasyon ameriken, epi li te apiye kandidati Estefèn Achè. Men, te sanble nan dènye minit, le gran *Previt Russel* te resevwa lòt lòd epi se Lwi Bòno prezidan an te nome nan konsèy deta a.

Lè mesyedam *Paturault* yo wè kalite retrèt flanbo, fe datifis, resepsyon ak bouyon popilè yo, yo rann yo kont li te on tijan ta, fwa sa a, yo te pase yo nan jwèt vre. *Germaine Paturault* te pike on kriz de nè.

*Gérome* monte pati pa l epi l kòmanse ap fè opozisyon. Li pa t wont pete eskandal santi fò, goumen avèk zam, avèk lang. *Germaine* pa t ka konsole l, li te mande pou yo peye trètman apenndisit li nan

lopital a Pari. Malerezman li pa t jwenn on ti soubreka sidameriken. Li te pran pòz seryez li, li degaje l kou mèt janjak pou l te konn bonè siblim manman pitit. Lè l retounen, *Germaine* di mari l, ak kè kontan, li ansent; poutan l te kwè li boukle menm jan ak pye figye modi. Li te vin double enèji l. Li te bay asosye politik li yo ban, ogmante kanpay jounalistik li kont Bòno. Li te rive atake menm vi prive l ak manman l, apre sa l te mande zanmi yanki l yo sekou. Fatige, Bòno koule. De tout fason, senkyèm kolòn sa a, li pa nan avantaj li pou l te kenbe l nan janm li ankò. Pandan pèp la ap vire tounen, ou te bezwen bon gwoup moun dèyè pou kenbe djanm mouvman nasyonal la, ki pare pou chavire okipan an ak tout souflantchou l yo. *Gérome Paturault* te nome konseye deta.

Li te lè l te tan, aprè 1922 a te gen tan fèt epi mèt *Paturault* ki pa t gen tan jwenn pa l nan gato a, pa t jennen ditou pou l piye swe pèp la pou l achte bèl kay, machin nèf, plen pòch li pou tout lè l pa t travay yo.

Apre anpil refiz, pwoblèm, *Gérome Paturault* te vin minis. Li dirije peyi a tankou pè dirije legliz, prensip fondamantal Vensan yo te tounen leson katechèz:

- Nan politik, fòk ou ka dakò ak tout bagay, ou ka menm niche mouda kochon!

Dayè, li te rive mare bourik li avèk koripsyon, pou li se sèl fason li te ka reyisi nan vi li, li te dwe fè l ti jezi nan po krab. Li te vin minis, lechanson lechanselye plezi epi egzekite gwo zèv prezidan, ou te ka tou di, nanm li kondane.

Lè l te wè move tan ap soufle sou peyi a, li te gen lide fè yon gwo fèt, dans balè, yon bal salon pou l te ka pran tansyon sitiyasyon an. Li te gen tan jwenn on pretèks : fiyansay bèl sè l ak yon ti medsen veterinè pretansye, k ap chache okipe gwo fonksyon. Dayè, li te al kay yon ougan ki te di l zafè l ap mache kanmèm ak yon pawòl an daki : « labou glise, men solèy seche l».

Sitiyasyon an te difisil, men li t ap chache met lwa yo bò kote l ak gwo seremoni nan lonè lwa afriken yo.

Menm jan ak tout politisyen fèk parèt ki pa konn anyen nan politik ayisyen, li te rete bèkèkè devan lwa afriken yo. Li te toujou pè pou youn nan advèsè l yo pa voye on dyab sou li pou fè l pèdi kredi l devan le syèl. Li te tranble devan lwa yo paske l pa konn anyen. Se yon ti politisyen arivis, ki konn li, ki chaje ak konesans nan liv, men li pa konn anyen nan kilti moun, li pran bagay yo jan yo ye epi l pote yo nan bagay mistik nan pouvwa politik. Pou li, se Bondye ki chita sou twòn li ak pakèt zanj, pwisans, akanj epi dominasyon k ap goumen ak tout fòs yo. Fòk li ta kalme yo ak lansan, priyè, ofrand, potven, tout on seri litiji ak fèt. Tout sa l te konnen li pa t fin konprann, tout vye kilti li t ap voye monte tankou machann fo bijou, anyen pa t ka retire l nan inyorans li sou vodou. Li te gwo vodouyizan, plis pase Ti jozèf oubyen Malikoko analfabèt, ki yo menm pa t gen chans ak mwayen pou soti anba lespri zansèt yo.

*Gérome Paturault* te vle fè de bagay an menm tan. Pandan l ap fè fèt ak gwo resepsyon nan salon, dèyè nèt nan lakou, ougan ap trase vèvè, sonnen ason, selebre lwa afriken yo.

*Germaine Paturault* menm, depi maten li te enstale l sou yon divan nan salon an, ti kanich blan l ap sote bò kote l, sou yon tapi nwa, yon veritab tapi pèsan byen lis. Byen bonè, masè te vin mase vant li, tanpone tout dèyè l sitou kote ki gen mak pitit yo. Apre sa, li antre nan douch li al benyen nan lavand. Pou swanye men l sèlman, li pran inèd tan. Apre li lonje kò l sou kabann pou mete kouch krèm sou zepòl li ak tout tete l pou fè lestomak li parèt bèl, klere kou limyè solèy ki fèt ap parèt. Pou fini, li fè yon masdebote avèk fri koupe. Sanble se te resèt *Mata-Hari-* : bannann, tomat, *pwar*, konkonm ak zoranj. Yon resèt mirak. *Mignonne Paturault, Mignonne* se te ti non jwèt li, t ap tann po l fin pi blan pou l bay yon aspè pòslèn pou l ka sedwi pi byen admiratè l yo, menm lè karantan an kòmanse ap plise po l. Li renmen anpil lè je mesye yo fikse sou li.

Lè Ilaryon antre avèk lòt domestik ak sèvè yo, li te sezi wè madanm sa a avèk tèt mabre, wouj, vèt, jòn, blan atire sou krèm, je vewon. Youn nan sèvè yo bite sou tapi a epi l mache sou pye chen an ki tonbe rele. Madanm nan leve tou swit, li vire lang li, vwa l tèlman pike li fè mesye yo rete bouch be. Li di :

- *Ursule*! Se ou menm ki mennen pakèt nèg sal sa yo isit la? Y ap vin sal tout kay la epi vòlè tout sa yo kapab. Gade sa yo fè ti chen an. Gade eta tapi a… ou ta di se on paket kochon!

- Madam Patiwo (Paturault), se ou ki te di m… Isil(Ursule) t ap tranble pandan l ap di sa a.

- Li koupe pawòl la nan bouch li :

- M pa t di pou yo te vin fwote pye yo tou plen kaka sou tapi m yo non?

Li kanpe dwat pou mas li yo pa soti :

- Èske bamann pòtoprens lan vini deja?...

Se te yon espektak etranj pou wè imaj madigra apokaliptik sa a, tèt pakèt koulè sa a, ki sot nan yon melanj sireyalis k ap jape avèk raj sou pòv malere yo ki t ap gade l.

Ki hèn ki nan kè vèmin sa a ki fè l aji konsa? Lè l ap pale de chen m, tapi m; jan l fè a montre l ap pale de yon bagay presye, bagay li renmen. Men lè l ap pale de moun yo, li di sa ak on degoutans ou t a di se fatra. Li meprize yo, li krache sou yo. Wi se te pèp men di, fimye yo itilize, men yo pa ka touche. Ilaryon pa t blese men l te kriye. Poukisa hèn sa, poukisa fyèl sa ? Asireman, li soti nan ras senyè! E alò ? Fanm sa a se menm moun k ap kriye pou chat ak chen men ki endiferan devan yon moun ki blese k ap mouri bò chemen. Hèn sa a, li te aprann li depi piti, li te kouve, konsonmen, li t ap dòmi anndan yo chak epi l parèt nan tout jès yo. Hèn sa a se yon eritaj, l ap rete toutotan yo gen pouvwa. Men èske pouvwa sa a ap fini? Paske yo aji kòmsi yo etènèl! Moun p ap janm ka gen espwa anyen toutotan hèn sa a toujou nan vizaj moun sa yo, soti nan papa pou rive nan pitit.

*Germaine Paturault* pa t pale anpil :

- … yo pa fè nou vini paske nou pral sèvi nan nenpòt ki mezon ni nenpòt ki moun. Sa k pa gen rad blan yo mèt ale… Nou mèt tou rete nan kizin nan jiskaske resepsyon an fini.

Nou dwe fè sèlman sa yo ban nou lòd fè. Si yon moun kraze yon bagay, l ap remèt li. De tout fason, pa gen ankenn moun ki gen dwa soti nan lakou a si l pa vle m revoke l kounya a… M fini!

Apre l fin ale, tout mesye yo te soti tèt bese, kè sere, blese jis nan fon kè yo.



Vè senkè diswa, nan tout jaden, salon pafime ak woz, envite yo te kòmanse rive. Gason an kostim nwa e blan, fanm ak wòb fwoufwou pafimen sou yo.

Koktèl t ap sikile nan vè fen. Medam yo t ap defile avèk dekòlte ekstravagan yo. Yo t ap ri gòj deplwaye. Youn t ap pale nan zòrèy lòt. Yon òkès t ap jwe *Lambeth walks* epi y ap manje gato. Tout bagay te klere, briye kou zèklè.

Nan mitan gwoup la, Jérome Paturault t ap sikile, lestomak bonbe, bra kwaze, tèt panche pasi pala pou resite kelke vè *Vincent Muselli* oubyen *haikais* japonè; pi lwen, pi lwen, ou te jwenn savan ki t ap pale de olitik etranjè, ki t ap kòmante konkèt japonè *mandchourie*, kote pwotektè ap pwomèt nominasyon ak dekorasyon. Minis depi nan zòtèy rive nan tèt.

Espyon te fè kenken, y ap voye pawòl pou sedwi moun, yo t ap fè yon gwoup pale, yo t ap pran yon lòt nan pyèj. Gen moun ki te ka pè jenn gason byen abiye, moun gran fanmi sa yo?

Medam yo t ap pale de ti lanmou yo, de twal oksilya, menm bagay ki pase nan kay yo tou.

- Ekselans, kòman w fè? Li tèlman difisil pou jwenn on ti danre alimantè. Alòske ou menm, ou fè gwo festen sa a… se pa sèlman chamè w ye, ou se yon majisyen toutbon!

*Gérome Paturault* netwaye gòj li, li kontan :

- Kisa n pa ta fè medam pou n wè bèl je nou…epi, defile nou. Kòman w ka yon bon minis si w pa ka gouvène pwòp kay ou? Sekrè a senp, se prevwa… Dayè, nou pa bezwen pè, nan dènye konsèy minis la, nou te deja pran gwo mezi pou n konbat sitiyasyon malouk sa a. M te fè yon ekspoze sou kesyon an. Anbasadè ameriken an te sezi pou lodas pwojè m nan. Men, m pral revele nou yon sekrè deta…m kite sa… medam.

Dèyè touf bougenviye yo, mesyedam yo al kache kò yo. Bo ap pati, gwo ekla ri, bèl pawol dous. Jenn fi yo klere, jòn tankou fri mi, andenmon anban tonèl la ki fleri ak tout kalite flè ap chache avanti.

Sepandan, malgre tout granpanpan sa yo, ou santi enkyetid nan vizaj anpe moun. Dayè, anpil nan yo te vini tou senpleman pou yo enfòme yo. Sekous la te sanble di pou gouvènman an. Grangou t ap toumante pèp la, boulvèse tout nasyon an, yon van enkyetid t ap soufle nan mitan pakèt rasis sa yo. Yo di gen on bann mouvman k ap kouve! Yo menm di gen kolonèl k ap mijote kèk bagay. Te gen pradelis ak tout on seri ajitasyon k ap fèt nan Nò.

Vè setè di swa, fèt la te pran nèt. Sou pis yo te prepare nan mitan jaden an, bal la te kòmanse. Janm nan janm, bouch nan bouch, koup yo te kòmanse danse. Lannuit potko fin tonbe nèt, li te on jan fè klè toujou. Sèvè yo t ap distribiye bwason san rete, wonm babankou senk etwal t ap klere nan fènwa a, kola woz, ponch.

Sepandan, vilgè yo t ap rasanble dèyè gri pou gade fèt nannuit sa a. Lè yo wè tout tab sa yo chaje manje ak bwason, tout bèl wòb sa yo, tout rad sware sa yo, pèp ki te rasanble a enève.

- Fanm yo di : Sa fè pitye pou wè tout etalaj moun sa yo ap fè alòske nou menm nou pa jwenn anyen pou n manje.

Pandan jenn ti boujwa yo t ap soti tou sou ap chache yon kwen pou yo vomi, apre sa pou y al kontinye bwè kòb yo, yon gwoup bare yo. Foul la te kòmanse ap gwosi, y ap joure ti panten yo.

- Bann vòlè! Se lajan pèp la n ap manje la a!

- Sa se yon eskandal! Pou n ap fè sa pandan moun ap mouri grangou!

Gen nan yo ki te eksite, yo te kòmanse ap manifeste.

- Ki kote Minis la kache la a? Se pou l vini pou n di l de mo!...

- Nou grangou!

- Gade non gwo milat!

Jandam ki t ap veye pòtay la te deside pouse foul la. Se te tan pèdi. Yon pakèt moun gen tan reyini ap gade sou twotwa an fas la, gen lòt ki vin jwenn yo. Se te on gwo dezòd.

Lè *Gérome Paturault* aprann sa ki t ap pase a, li rale zòrèy jandam yo. Menm moman, li wè bagay yo make danje. « Pèp se menm jan ak timoun piti, se pa konsa pou w pran bagay yo ». Li te konnen tou Vincent pa renmen moun ki pa popilè bò kote l. Nan ka sa yo, li p ap menm reflechi pou l mete w deyò. Li te mande anpe monnen tankou l konn wè prezidan an fè. Li te di tèt li, li ka fè menm jan an, antre nan foul la, fè tankou ti pèp la, reponn kesyon yo, amadwe gason yo, karese, kajole fanm yo, fè kalen pou timoun yo.

Li soti pou l mande moun yo apwoche. Li te sezi wè kantite pèp ki te la. Li kenbe tèt li epi l voye yon pakèt ponyen kòb atè. Timoun kouri pou ranmase. Granmoun yo pwoche, fache, yo ta renmen wè figi minis la de prè.

*Paturault* t ap vini dan griyen. Li di li pa t konnen si yo te pouse yo. Yo te ka gade, yo te ka menm ba yo sandwich… yon nonm brave danje, avanse sou minis la, li mande :

- Se ou ki minis la?

- Paturault reponn wi,  byen vag.

- Ou dwe pran nou pou chen lè w voye lajan atè ban nou!

Kounya a, tout foul la te antoure minis la. Gason an ble, fanm pye atè k ap avanse anba bouch li. *Paturault* te kòmanse pè. Jouman, kesyon t ap soti nan tout direksyon.

- Gade babin li! Lajan pèp la fè l gra.

- You fanm kriye: se yon wont pou w ap betize ak mizè pèp la konsa.

- Epi li fè yo ba nou baton, kochon sa a !

Minis la kouri soti anba bouch moun yo. Pèp la te kontinye ap rasanble, yo t ap voye toya, jandam yo te lage deyè yo sitou fanm ak timoun yo. Plas la te netwaye nan de tan twa mouvman, tout bagay te vin poze. Òkès la te rekòmanse frape. Envite te reprann aktivite yo trankilman. Yo te fin fou ap chante :

*Any time your Lambeth way`*

*Any evening, any day,*

*You'll find thus all*

*Doing the Lambeth walk!*

*Hoy!...*

Nan mitan lakou a, yon gwo kout tanbou anonse kòmansman seremoni nan lonè lespri malen yo. Minis la te disparèt san pèsonn pa wè. Lwa pran ougan, li tonbe simen mayi ak pistach griye atè, l ap pale nan langaj sakre. Yo te mennen yon bouk abiye tou wouj. Se *Gérome Paturault*, ki t ap danse laviwonn poto mitan an, trase vèvè atè, ki te touye bèt la. Kout tanbou t ap pati pou lapriyè. Yo te bwè san an tou cho youn apre lòt pandan ougan an t ap souke ason sou tèt tout moun ki te la.

Òkès nan jaden an t ap danse konga, mereng ak bolewo. *Germaine* t ap mennen bal la, kè l kontan, chat li fè yon sèl ak kavalye l yo. Tout bagay t ap briye, klere san rete.

Vè onzè di swa, yon lapli wòch te tonbe soti anba tout pyebwa ki te nan zòn nan.

Men fèt la pa t kanpe pou lontan. Moun yo te andyable, yo te rekòmanse pou laplibèl, yo te deraye. Nan on bat je, yo te wè moun ki t ap voye wòch yo, yo kouri dèyè yo.

Se te jis nan douvanjou, nan lè machann pwomennen nan lari te kòmanse ap rele, fèt la te fini. Motè gwo machin ameriken yo t pa demare gwonde pou pote al depoze envite *Gérome Paturault* lakay yo.

# Chap. V

## Lamizè melanje ak sipestisyon : grangou ap ouvè pòt pou foli

Pa t gen dout, yo t ap frape nan pòt la. Yo reveye briskeman epi yo tande:

- Klè, Klè, ouvè pou mwen! ...

- Kiyès k ap frape nannuit sa a?

Ilaryon, al ouvè pòt la pandan Klèerez ap chache yon rad pou l met sou li. Se te Toya, vwazin nan ki t ap vini prèske toutouni.

Klè vini vit! Kòman w fè pa tande! Bòs Manyèl, mari m fèk antre sot travay denwi. Pandan l ap manje on ti bagay, nou tande yon rèl kay sò Chouboulout, vye granmoun nan. Yo jwenn li chita sou kabann nan ak swe k ap sot sou li pwès tankou luil kokoye… epi l tonbe rakonte on pakèt bagay! L ap depale, l egare. Mwen pa t ka fè anyen poukont mwen. Se poutèt sa m vin frape pòt nou. Pa gen fason pou n kalme l…

Toya te kontinye ap depale san rete tankou vag lanmè k ap ale vini.

Sò Chouboulout, se te yon vye granmoun do ba, tòde tankou branch gomye, li te rete nan menm lakou ak Toya. Vizaj li te tris, nwa, kò li se te zo ak po, je nan tou, tèt grizon. Li te toujou ap bougonnen on seri pawòl san fen, l ap manje jansiv li paske l pat ret dan ankò. Timoun yo te pè li pou sa. Yo te toujou ap voye wòch sou li. Timoun yo t ap fè sa pou yo te kache krent yo. Lè konsa, li leve tèt li pou l modi yo ak vwa l tou anwe paske l pa pale fasil. Timoun yo menm pete kouri epi yo di :

- Ey! Chouboulout, ee! Grann Boulout, ee!...!

Yo di, lontan, sò Boulout se te yon moun. Dayè, dapre sa yo di, se pwopriyetè, yon gran komèsan nan ri Bònfwa ki te kite kay kote li ye a pou li, oubyen se sa yo panse. Pou jan l ap mache tonbe leve sa a, li pa t ap kab peye lwaye. Menm granmoun nan katye a te pè l tou. Yo di l se lougawou, l ap jete move sò sou moun, men vwazinay li yo ki rete bò kote l yo pa t fè l repwòch sa a. Yo te toujou ap achte ti epis pou li. O! Li te byen pwòp, avèk yon soulye gason, mal rapyese nan pye l, gwo kako l sou li ak yon chapo won nan tèt li. Lòt granmoun nan zòn nan te gen respè pou li. Kè yo te fè yo mal pou li, yo wè yo ka nan plas li tou demen.

- Yo di : lè w wè on vye zo ap blanchi nan pousyè bò chemen, fòk ou sonje li te gen chè sou li.

- Nan mond tèt anba sa a, vyeyès se pi move fado. Sa k kòmanse vyeyi, si yo pa pè depafini poukont yo, yo swete mouri anvan lè, anvan yo tounen vye bagay abandone, ki pote tout vye malè, ki kondane pou pase mizè, kote pèp la bouke avè l.

Lè Toya, Klèerez ak Ilaryon antre nan chanm sò Chouboulout la, te genyen yon pakèt moun, gason tankou fanm ki t ap pale, ou te ka li enkyetid nan je yo. Granmoun nan te kouche, souf li ap monte desann, li te mèg, prèske toutouni avèk on vye dra kouvri l.

- Youn nan medam yo di : domi fèk pran l. Talè a li te tankou moun anraje. Dan l yo t ap klake, li te pouse yon kri etranj :

- Oba kouloumba! Houm! Houm! Apre sa li di :

- vanjans, ay, vanjans!

- Maladi sa pa natirel, m di nou sa, mwen Almanò.

Li te souke tèt li, krache atè pandan y ap limen chaplè pou yo chase demon an, yo te tire chak fèy zòrèy li yo. Granmoun nan leve chita kòmsi li te pral rekòmanse ajite ankò. Li t ap bat kò l sou kabann nan. On lè l mete tèt li sou zòrye a, ap voye pye l nan tout direksyon, l ap kriye epi ri.

- Toya di : fòk nou ta ba l yon beny fèy kowosòl.

- Yon lòt di : non se yon beny pye moutad pou n ta ba li.

- Klèerez di : se petèt on bon beny fèy dayiti pou w fè pou li.

Li klè pou tout moun, pa gen moun ki te ka pwoche bò granmoun sa a k ap bat kò l epi k ap rele byen fò :

- Ay! Vanjans! Vanjans! Etwal mwen ap file, m ap gen sèt!

Vwazen yo rale kò yo tou pè.

Je granmoun nan soti, epi l tonbe kriye: zetwal mwen ap rebriye, m ap gen sèt…kretyen vivan. Chay sa a twò lou pou mwen! Peche ap boule kèm… tande, kretyen vivan konfesyon jeneral. Kay la plen zonbi jenn fi. Tanpri, debouche tout boutèy nan kay la… se mwen, Chalòt Sichelyen Siche ki te touye Idamant Dyedone, Kamennsita Mentò, Pòlsina Deksè… zetwal mwen rebriye m ap gen sèt… cheval zobop mwen te fò, men li rankontre sa k pi fò pase l… Oba kouloumba! Houm! Houm!

Tout moun panike epi y ale bay nouvèl la. Nan on bat je, tout katye a reveye pou aprann sò Chouboulout se yon lougawou vre. Li di li te nan zobop, li anraje, li di tout moun li manje. Se pa manti, te gen de timoun ki te mouri, yo te di se tifoyid ki te touye yo? Toya di li te wè ak pwòp je l, de ti poupe ki t ap danse sou kabann granmoun nan. Li te katrè di maten, tout katye a te leve. Machann pwomennen t ap prepare yo pou y al pran lari, gason ki te pral travay, tout te rasanble. Tout moun t ap pale. Yo t ap rakonte yo te wè bagay mistik lakay li. Gen youn nan yo ki te menm di l t ap eseye vole anlè sou kabann nan tankou lougawou.

Yo te mete yo dakò. Pa gen manti nan sa, fanm sa a se yon danje pou timoun sou katye a. Fòk yo fè yon bagay. Pa egzanp, fò n mennen l lopital. Ilaryon vin sonje Janmichèl t ap travay denui nan Lopital Jeneral jodi a, li deside al chache l.

Tout pawòl sa yo ak tout sa k fèt yo te boulvèse l. Li te pè bagay mistik ak tout moun ki ladan l, bagay sa yo te toujou ba l pwoblèm

depi l piti. Alòs, li tande on ti vwa, tou fèb! Ki di l se petèt grangou ak lafyèv k ap fè l depale, prèske fou, mete sou sa, tout moun rayi l paske yo di l se lougawou. Men se yon granmoun pòv k ap tranble. Pè a te pi fò, yon pè k ap brase zantray pèp la. Men an reyalite, kisa ki ka gen dekstraòdinè, paske pòv vye granmoun nan ta gen rapò ak movèzespri, alòske yè, nan gwo katye, lakay yon minis silvouplè, yo te tande bri, yo te wè limyè ki te make prezans lwa yo ki te bezwen bwè san?

Li retounen avèk Janmichèl nan anbilans la. Menm lè l te pè, li pa t ka anpeche l antre anndan kay granmoun nan. Kèk odasye te suiv li. Kò granmoun nan t ap limen dife, li t ap manje dan l. Sant lafyèv la te anvayi kay la. Yo rakonte l pa t soti depi de jou. Menm si l pa t manje, sa pa ta ka fè l transfòme konsa. Li di ak bouch li, l se lougawou. Janmichèl wose zepòl li, li fè kòmsi l pa tande.

Li te soulve l, li wè l lage kò l nèt. Li manyen je l. Tout kò l t ap tranble. Li ba l yon piki epi l di :

- Fòk l al lopital touswit. M pa konn si l ap gen tan rive, men fò l ale. M kwè se yon anemi, gade pipi li. De tout fason, li endispoze. Avèk mizè fizyolojik sa a li pa etonan pou l depale, pou l ta menm atake foli. Lougawou!... nou on tijan fou, non?

Nan lakou a, tout moun t ap grate gòj yo. Kòman sa! Li nòmal pou l pa vle kwè l se lougawou, se doktè l ye. Li di se lafyèv melanje ak yon anemi. Tout sa l t ap rakonte yo, se konsekans lafyèv la! Manbo yo rele Dorika t ap pale devan pòt la :

- Doktè sa yo, yo se nèg, men yo pa vle kwè nan Lafrik. Erezman chak chen niche maling li jan l konnen. Si nou te koute mesye sa yo, move zè t ap manje tout timoun nou yo san nou pa fè anyen, sou pretèks lougawou pa egziste, men se moun ki gen lafyèv ki monte nan tèt yo!...

- Ilaryon, o?... w ap koute m? Jis ki kote w kwè bagay sa a prale? Sa fè pitye pou n wè tout moun dekouraje?... kounya a, nan boutik la, sa sèlman m vann pi fasil, malgre jan bagay yo chè, se kleren. Ou konn bòs Filibè, kòdonye a, li menm ki

te yon nèg serye, ebyen! Li tonbe nan bwè, li menm tou. Li vin dis fwa pa jou bwè on kout absent. Li fè yon sèl ak pa itil ki rele Gobè a, ou konnen l, li toujou sou. W ap koute m, Ilaryon? Jis ki kote w kwè bagay sa a prale?

Ilaryon fè: mmm.

Li pa t vle reponn. Jis ki kote sa te ka ale? Poukisa n bezwen kontinye ap kase tèt nou? Li te toujou ap kase tèt li pandan tout vi l. O! Li pa t janm tonbe nan bwè, li pa t fèt pou sa, men li menm tou, li te dekouraje, blaze.

Tout bèl pawòl Janmichèl te mete nan tèt li te fè l wè batay la pa t piti. Li pa t manke anyen pou l te kwè moun ki te nan batay sa a. Yon batay kote tout pitit mete tèt yo ansanm tankou yon men pou yo fè yon sèl fòs, yon fòs san parèy ki t a va frape pou fè yon plas pou tout moun ki gen kouraj, anba syèl ble dayiti. Janmichèl t ap pale de pwoletarya a, lit klas kont klas, men li menm, nan batay la, li te wè Filibè, yon kòdonye, ki te gen senk anplwaye; mèt Mesmen, avoka mawon; Krispen Franswa, chofè kamyon; Janmichèl, etidyan nan medsin; Gabriyèl, boksè epi mesye Travyezo, patwon l, ki, malgre jan l parèt la, se te yon nonm brav. Malgre enjistis patwon yo, yo te viktim de konkirans delwayal gwo endistriyèl yo, ki gen bwa ameriken, tankou Bòkmann. Se te sa ki, tankou nan tan Desalin, te ka chanje kèk bagay.

Yon lòt pa, li te santi Janmichèl te gen rezon. Wi, fòk travayè te goumen klas kont klas, pou yo rive rache on ti moso pen anba bouch patwon ak apeti voras sa yo. Men li te wè ouvriye yo pa t anpil, pasif, epi avèk tout chomè yo, tout moun k ap mouri grangou ki genyen nan peyi a, li te wè l ap pèdi nan chak batay. Bagay Janmichèl t ap di yo te sanble bagay moun te ka wè nan rèv, bagay ou li nan liv, ou pa rankontre nan lavi. Sepandan, li te santi nan yo, yon bagay ki sonnen byen, paske l te gen ladan yon lespri ki te refize reziyasyon. Yon lespri ki t ap chache lite. Epi Krispen Franswa ak Fraskwelo, ki te sot Repiblik Domikèn, te rakonte l kèk bagay ki te bay Janmichèl rezon. Anpil fwa, nan Kiba, Santyago, *Pilar del Rio*, *Matanzas* ouvriye te konn refize travay, yo rele sa *huelga*. Yo te soti nan lari a pa gwoup pou yo rele kont konpayi yo, se te moun ki te soti *Oriente, de Habana, Camaguey* ki te òganize

bagay sa yo, yo te rele l, « *des rouges* ». Sa te dire anpil jou epi apre gwo manifestasyon, si yo te byen batay kont lapolis, si yo pa t kite yo degonfle yo, ebyen! Patwon te oblije ogmante salè yo. Pafwa, raman sa te rive nan Sendomeng. Ilaryon di si gen moun an Ayiti ki di yo se kominis epi ki vle siprime patwon yo, pa gen « *rouges* » tankou Kiba. Yon lè, li te mande Janmichèl poukisa? Li te reponn li « *rouges* » laba ak kominis bò isit se men bagay, li di l, isit la nou fèb, nou pa gen jounal. Li pa t konprann anyen nan zafè jounal la. Poukisa kominis isit pa ale nan atelye ak nan izin pou goumen kont patwon yo? Yon jounal! Se pou w di travayè yo pa enterese! Kòman yo t ap fè pou yo li l? Tout bagay sa yo petèt byen bèl nan yon liv, men isit, nou an Ayiti, tonnè! Yon jounal, si nou te vle, sa te ka fè lòt konprann, sa yo ki pa t poletè, ak tout lòt ki pa t konn li. Se pou kominis yo repete san rete, yo pa fè pati de klas ouvriye a, yo p ap goumen, li pa t konprann. Li menm ki te byen vle mache, men avèk moun ki konn sa pou yo fè, pou fè patwon bay fyèl yo, chak jou. Moun ki te bay egzanp! Moun ki prèt pou yo lite, kèlkeswa kondisyon an, menm pou kesyon jounal la. Li pa t konprann anyen. Li te wè yon sèl bagay : plis w ap vanse nan batay la, se plis w ap gen pou aprann mennen l. Konsa kè l te avèk Janmichèl, men lespri l te on lè avè l, on lè kont li.

Move jou yo te vin rive, move jou pou tout moun, apre kalte inondasyon sa a. Nan kòmansman pa t gen ensètitid nèt, men l te santi nan li on kouraj. O! Klèerez te byen degaje l, tou fatige, tou ansent. Li te goumen tankou yon vrè nègès dayiti, ak tout fòs li. Nan batay chak jou sa a, ti bouch vyolèt li a te pete, je l yo te plise, li kòmanse pa souri ankò, po l t ap seche, men bote te pi fò, pi imen, mwen selès.

Se vre, Ilaryon panse l poko prè pou l pataje tout lide k ap boulvèse lespri l yo, men l te toujou fyè de li, li te toujou renmen l. Lè l gade Klèerez byen, li te wè l jwenn sa Janmichèl ak tout ti boujwa kominis yo, sa zanmi l yo te fè l konnen. Pa t gen youn nan yo ki te gen konbativite nan tout eprèv sa a. Klèerez, yon senp fi dipèp, pa kanmarad nenpòt ki lòt sou pwen sa.

Li twonpe l de Janmichèl. Li te bouke ak pakèt bèl fraz sa yo. Li te bezwen aksyon. Poutan se bèl fraz yo ki mete motè sa nan kò l. Èske

se lide abstrè yo oubyen bagay reyèl ki enterese moun yo? Si sa ret konsa, l ap bay tout paladò sa yo vag! Men l konnen si l kite yo li pral tonbe nan yon twou san fen, nan twou reziyasyon ak dezespwa. Li pral rete poukont li ak inyorans elan li, avèk Klèerez li, kanmarad mizè l ak patwon dan long yo, nan kisa pou l kwè? Se te yon nuit anmè tankou yon pakèt panse ki t ap pase nan tèt li, yon twou plen mil kòn, plen rèv ak imaj. Pou kounya a, li te bezwen Janmichèl ak kanmarad li yo toujou, se te limyè a, li te pote lespwa… kiyès ki te konnen? Petèt on jou, nan maryaj lide ak lepèp, gran fòs pou bati lavni a va pete. Jis kibò detrès inondasyon sa ap mennen? Li pa t konnen; pou kounya a, li te dwe souke kòl, viv. Se lavni ki gen repons tout kesyon.



- Ilaryon o! M ap pale avè w. Chak fwa m ap pale bagay serye avè w ou pa reponn…

Ilaryon te rete tou dousman. Li santi yon gwo fatig, yon kolè t ap bouyi anndan l. Si l te reponn, kolè a t ap tou eklate, se sou Klèerez li t ap blayi tout rankin mond tèt anba sa te mete nan kè l.

Pale a potko fini, Viktorin, madan Lenwa, chofè taksi a, antre nan boutik la avèk figi l pal, sonm. Klèerez ranje kò l. Li te byen janti ak Viktorin, yon moun nòmal, tout moun te dakò li se koutiyè onèt, ki fè bon travay. Li pa janm bay manti, men kanmèm! Sa fè twa semèn depi l dwe douz goud nan boutik la. Sa te fè lapenn lè yon moun konsa vin plenyen bò kote w… Men Klèerez deside pou l pa okipel jodi a.

- Bonjou madam Klè, bonjou msye Ilaryon, kòman nou ye?

- Klèerez reponn ak bouch li tou mare, bonjou madam Viktorin, nou pa pi mal.

- Aa! Nou toujou gen pwoblèm!

Li met je l jis lòt bò :

- Lenwa te kase bwat vitès li. Se avèk anpil sakrifis nou rive ranplase l. Se sa k fè m pa ka peye w jodi a. M pa gen yon tak lèt pou m bay Fransin, fòk mwen ta jwenn yon bwat, yon ti bwat tou piti, on ti mayi moulen, on ti grès ak on ti gaz. M kwè m gen kouti pou m koud aswè a m ap ka kòmanse peye w.

- Klèerez di l : se pa vle m pa vle non, madam Viktorin, men sa fè twa semèn depi m ap tann, jodi a m p ap kapab…

Li te tèlman wont, li pa t ka leve pye l pou l ale. Men l goumen ak tout fòs li epi li ranmase kouraj nan mezi l te kapab. Antouka, sa te pi rèd pou l retounen de men vid, al jwenn ti Fransin ki pral gade l avèk je l tankou ti chen grangou.

- Tanpri madam Klè, m ap peye w demen. Lenwa soti ak machin nan jodi a…

- Nou tout se menm! Men nou pa wè mwen menm m pa ka tann nou peye m pou m peye machandiz yo… si nou kwè m ka al mande mesye Bolte…

- Li di mèsi Klè ak kè l sere epi li vire pou l ale.

Ilaryon leve tèt li Li di avèk otorite :

- ba li sa l mande a.

- Selman, Ilaryon…

- Ou di m ba li l… Fòk m al kay Bolte jodi a, m deja pa ka pran lòt machandiz…

On sèl raj pran Ilaryon, l al nan boutik la, li pran machandiz yo epi l mete yo sou bra Viktorin ki te tou wont, apre sa l al nan salamanje a.

Klèerez suiv li :

- Ou pa janm fè anyen nan boutik la… mwen menm tou m gen bon kè… si w ap voye machandiz yo jete konsa, talè p ap ret anyen.

Men misye te vle montre l se wa…Yon kalòt pati, li pran Klèerez nan figi l epi l manke tonbe. Li gade Ilaryon tou sezi. Li te gade l avèk je l yo on jan l pa t janm konnen, je l yo wouj, klere, bagay sa te fè l pè. Li avanse, li mare avè l epi l di :

- Ilaryon…

Li retire kò l voup, li pran pake sigarèt li epi l pati. Klòch lameri a t ap sonnen midi byen fò.

Li pa t kriye. Li te rete chita sou pwent kabann nan san bouje. Epi toudenkou, yon bann panse vin nan lespri l.

Wi, sa fè lontan, Ilaryon pa t menm jan an. Li te pale mwens. Sanble gen yon pakèt bagay k ap boulvèse l. Anmenm tan an, li deside al lekòl diswa. Lè l tounen sot lekòl la, malgre l te fin fatige nan yon jounen travay, li foure tèt li nan liv yo pandan lontan. Klèerez pa t ka koprann anyen. Lè l rete twò ta nan nuit. Li te konn ap plenyen non sèlman li te pral travay demen, men tou, se gaz k ap fini nan lanp la. Fòk li te pran kalòt sa a pou l te konprann gen yon bagay ant limenm ak konpayon l nan ki pa fasil pou konprann, yon pakèt lide ki pa enterese l.

Kounya a li kòmanse pè, pè sa a fè l mal. Li te kòmanse pèdi lanmou nèg li a, nèg sa a ki tout lavi l.

Li menm, tou pòv ti machann bò lari, li te lage l nan lanmou san reflechi, san konplikasyon, avèk tout kè l.

Li te konsidere lanmou tankou sirèt li te konn vann yo. Moun yo te toujou vle achte menm sirèt yo tou tan. Gou l pa t janm soti nan bouch li. Lanmou se yon bagay konplèks, yon bagay vivan, yon bagay ki pa fasil. Kisa l ap ka bay pou l konn sekrè lanmou! Se te yon vyèy fi ki te adopte l, li pa t ka aprann li anyen nan kesyon sa a. Li pa t janm wè lavi nòmal, men lavi san danje, san jwa moun, lavi ki pèdi larezon. Li te toujou lave rad nonm li, fè manje pou li,

rakonte l ti istwa jounen an, bo li, an gwo, tout sa l te kwè ki t ap fè l byen. Men pwoblèm lavi te fè byennèt la tounen yon lonbray. Tout moun ap chache byennèt, pa vre? Ooo! Li te genyen l rekonesans paske l te toujou ap eseye wè si bagay yo te ka vin pi byen menm lè lavi mete yon montay mizè devan yo. Li pa t ka bay tèt li manti sou sa, men… te gen on men!

Konsa li te santi l byen lè l t ap prepare pate gwayav, li te konn di l pate sa se ap yon tantinèt paske l pa gen sik, men li pase men nan kou l epi l di li bon paske se ekonomi sik k ap fèt. Li te manje l ak apeti pou l te fè l plezi.

Anvan, yo te konn al nan sinema gratis sou channmas ansanm. Li te konn ri ak tout kè lè yo wè Chalo k ap devore soulye l ak dan l. Li te sezi lè l te mande l si l pa anvi ri.

Pa t gen anyen ki te ka fè l pè. Li te tèlman wè lè l te machann pwomennen, pa gen anyen ki te ka etone l. Li te abitwe ri nan bagay dwòl moun ta dwe kriye. Bagay yo te paret anmè. Devan je l, li te konn wè timoun k ap gade lari avèk rega trajik grangou a; granmoun travay fini avè yo, k ap dòmi sou ban plas piblik; klocha k ap chache bagay nan fatra. Li t abitwe ap gade tankou timoun ki toujou cho pou konn tout bagay…

Tout bagay ki pase lontan t ap monte nan tèt li, li pa t konn poukisa. Ki kote yo te ye? Bagay sa yo! Li pa t panse avè yo, se kalòt la ki fè yo vin nan tèt li?...

Te gen tou dyalòg trajik nan katye je pete bò lekòl medsin. Se te nan bouk gwo NiNi. Li te rekonèt tout vwa ki t ap vin jwenn li yo youn pa youn. Vwa jenn ti fi kenzan, ki t ap ekspoze kò li nan makrèl, tou fre, tou vyèj, bay kliyan bòdèl. Fanm k ap di non an soudin, avèk yon ti ri ki fè l panse se yon bon afè, moun ki pè jandam, timoun ki t ap kriye : manman mouri, de ti frè ak yon ti sè. Epi rèl…

Apre, vin remonte nan tèt li, jenn gason sa a, tou jèn, ki t ap mache, ap pale poukont li epi ki voup li voye tèt li anba yon machin ki t ap kouri ak tout vitès. Tèt kraze sa a nan yon ma san tou wouj. Li t ap joure moun ki te vle pote l sekou ak pawòl anmè tankou fyèl, yon konsantre tout detrès moun yo.

Li te bare figi l ak men l, men lòt imaj toujou ap parèt devan je l. Li te wè *marine* ameriken tou sou, ki te pral boule yon pakèt dola vèt sou beton an. Fanm zo ak po ak ti bebe mèg ki t ap mande yo charite. Yo te fè l danse, mache sou kat pat, rele tankou chat, jape, ranni pou yo ka ba l yon biyè dola nan sa yo te pral boule yo. Li te wè l ranmase l ak bouch li ak tout wonte povrete a nan je l. Klèerez te retande prèske tout bri : òkèt, ri mokri ak flanm dife wouj ki t ap boule biyè vèt yo!

Wi, lari a se te lekòl li, inivèsite li, liv li.

Li te rive travèse tout bagay sa yo avèk yon frechè nan nanm li, yon lanmou lavi ki fè l bliye menm tèt li. Men li te gen tan peye pou sa san l pa t konnen. Alòske lòt yo t ap mouri nan mizè, klèerez t ap lite ak lavi tankou yon bèt sovaj, men li te gen tou yon gwo fakilte pou reziye l, yon kapasite san limit. Depi je l te vin ouvè sou lavi, soufrans tout pèp la, li te konnen li pa ta ka dekouraje ni etone pou sa k ap pase, men li te difisil pou l revolte.

Wi, kalòt sa a ak tout bagay anòmal li te wè nan konpòtman Ilaryon depi kèk tan, se lavi di a ki responsab. Pafwa, li te santi move souvni maladi Ilaryon an ap monte nan tèt li. Si l ta fin fou? Se sa yo di ki rive moun ki fè maladi malkadi. Li te chase move lide sa a nan tèt li tou swit. Se vre Ilaryon geri, konprime yo te ba li yo te fè bon efè.

Li pa t konprann. Lè l byen gade, yo pa t pi pòv pase anpil lòt. Kòman yon nèg, lavi Ayiti fin wonje, t a kapab gen fyèl, alòske se pa limenm ki pi menase?

Se kesyon sa a li te poze l maten an avan l pran kalòt la :

- Jis kibò ou kwè bagay sa a prale?

Li te di sa pou l te ka di l kisa l te wè ki pral rive. Konsa, li te ka konnen epi prepare l pi byen, avèk fòs, kouraj. Li renmen konnen, li renmen konnen davans.

Li te lwen pou l te wè Ilaryon te angwase ak pwoblèm pou fini ak mizè a. Ilaryon, pa t si de li, li te vle rive jwenn verite a. Pwoblèm nan, li te mal konprann li, li te menm fache avè l : panse sa yo te

reprezante yon menas pou lavi difisil, menm trankil yo te rive konstwi a. Nouvote a te antrene yon pè lakay moun ki pa konnen yo!

Li te santi yon danje nan sa l te genyen ki te pi enpòtan pou li. Janmichèl avèk vye liv li yo, se li menm ki responsab! Ti rayisman sa a, ki t ap dòmi nan kè l kont liv yo ki te anpeche l jwenn ti monan entimite l te konn genyen ak nonm li. Li te vin gonfle tankou bonm nan yon moman, li te santi yon sèl kòlè k ap pouse, ou ta di se yon lanmè, yon van fò, yon bèt dechennen.

Li te al manyen l. Anvi kraze tout bagay la te anvayi l nèt. Li chase move lide a nan tèt li, bagay sa t ap grav anpil. Lide tout kalite t ap pase nan tèt li. Li te toujou pè, pè ensètitid li, pè inyorans li. Anfen, dlo kouri nan je l.

Li te kouri seche yo, paske fòk li te fè tout sa l gen pou l fè, deja gen moun k ap rele mande achte nan boutik la. Kliyan pa bezwen konn anyen : se ba yo sa yo bezwen oubyen y al lòt kote.



Ilaryon te fè on bon tan ap mache nan vil la, lespri l lwen, kòmsi se nan nwaj li t ap mache, li pa t tande ankenn bri. Se apèn si l wè sa k ap pase, koulè, odè katye kote l te twouve l la. Si kay yo blan epi flè yo santi bon, se nan katye anwo. Koulè sonm, odè melanje epi fad di w nan mitan lavi l, zòn nèt. Anpil fòm jeometrik, pakèt koulè dèyè vit, sant moun, pafen tout kalte, sant foul, katye komèsyal. Lè fòm yo vin fè yon sèl, won, rektang, kare, alonje, koulè kaka jako, sant k ap enpeche w respire, sant fatra pouri, dlo sal, kaka, se wayòm pèp la, bidonvil la. Pa gen prèske anyen ki separe youn ak lòt; se sot nan youn al nan lòt.

Angwas ak ensètitid t ap monte desann nan kè l. Imaj ak jès te monte youn sou lòt ap fè mouvman mayonèt. Li te fou paske l pa t pran bagay yo ak prekosyon. Li t ap pase nan mitan moun bò lari a san l pa menm okipe yo lè y ap joure. Li te vin tonbe bab pou bab avèk yon nèg ki pa t kite l pase, ki met men sou li.

- Ilaryon di byen fò : kite m pase!

Men nonm nan pete ri, li ri ak tout lajè machwè l epi l kenbe l pi fò. Se te Gabriyèl, boksè a. Ilaryon te vin dou kou mouton. Sanble se jan l te fè figi l la ki te fè nonm nan t ap ri konsa. Pou l pa twò lèd, li tonbe ri tou.

Sa te fè l byen anpil. Yo te bò kot mozole Petyon Desalin nan. Yo te antre nan ba yo rele kay Franswa.

- M ap pran yon akasan e ou menm?

- Yon akasan!

Yo te bwè bwason glase a avèk apeti. Li te fè cho. Patwon an t ap gade avèk satisfaksyon jès yo t ap fè, lè l wè yo niche lang yo youn apre lòt, li te kontan, li pwoche bò kote yo :

- M t ap tann nou niche lang nou. Se premye fwa nou vini? Tout kliyan niche lang yo konsa premye fwa. Li bon, en? Se grann mwen ki te montre m fè l konsa…

Patwon an te vle pale; kliyan yo pa vin fasil, fòk ou pran swen yo. Men lè l wè yo pa reponn. Li kenbe rès pawòl li nan kè l. Tou wont, li tounen dèyè kontwa l. Ilaryon te toujou tris.

- Gabriyèl mande l : Alòs, pa gen djòb?

- Ilaryon reponn : O! Djòb la kousi kousa!

- Men ou dwe rete rèd?

- Non.

- Ou menm, ou te nan joure ak madanm ou! M te di w fou lè w te met kòd sa nan kou w!

- Ilaryon di: Kite m trankil.

- Mon chè, ou pa sou pale Jodi a, ou pa mande m sa m regle?

Ilaryon gade Gabriyèl. Vrèman, li te chanje. Linèt ekay, kostim kazimi bwa woz, soulye fantezi mawon e blan, kàn akajou.

- Kòman w wè m, en?

Ilaryon fè on ti lage figi l. Li sanble jwenn yon don. Yo ri. Gabriyèl te sot nan yon toune triyonfal, Kiba, *San Juan de Porto-Rico* epi toutikwanti.

- Konsa m genyen yo: li fè ping, paf, krach! Epi l ap imite advèsè ki vide atè.

Yo t ap pale sou peyi a. Se maten an menm, Gabriyèl antre, li pa t konn anyen. Gabriyèl te wose zepòl li. O! Li te konpran, li menm! Li te gen pou l jwenn yon kontra avèk *National Boxing*. Kou sa rive fèt, foup! Pa gen Gabriyèl nan vye peyi modi sa ankò!

Ilaryon fache pou tout bon li di :

- Toujou menm bagay la! E pòv nèg yo ki pa gen kote pou yo ale!

- Gabriyèl replike: sa pa gade m! M ap degaje m janm kapab, se tèt mwen m konnen. Si pou m ta panse ak tout mizerab ki nan peyi sa a, m pa t ap janm ka dòmi nan nuit ankò. Fòk ou defann tèt ou, vye frè m! Bon, nòmalman, si m ka fè kèk bon zanmi tankou w vin Nouyòk m p ap janm bliye sa. Antouka, m pa ka ret mouri isi a!

Ilaryon pa di anyen. Depi anpil tan, se pawòl sa yo sèlman li t ap tande. Èske se sa k solisyon an? Pawòl sa a te ba l tèt fèmal. Mo sa a te kanpe king devan l, tout jounen an, li te tande moun ap repete l :

- Peyi sa a pa bon, fò n kite l!

Patwon an avanse : Alòs, jenonm nan pral pati? *New-york*? Se yon vil! Kote dola, te gen sa tankou zetwal nan syèl. Epi limyè, sa fè kenken, se yon mevèy. Yo leve, Gabriyèl peye.

- Ilaryon di patwon an : poukisa w te tounen ou menm? Si se jan w di a, ou te dwe kanmenm milyonè!

Gabriyèl rale l :

- Men kisa w genyen jodi a?

Yo te rive devan pale nasyonal. Yo t ap gade fonksyonè ki t ap danse dans *Saint-Guy* devan gerit yo. Yon gwoup touris yanki vin parèt, kodak yo nan men yo. Yo mande yo pou yo pran foto yo epi yo fè foto.

Te gen yon ti gason blan ki t ap gade yo avèk je l klere. Gabriyèl lonje men l pou l manyen cheve l. Ti bonnonm nan krache sou men nwa sa a ki t ap vin manyen l nan. Li di :

- retire kò w la, nèg! Je l te soti.

Paran l yo tonbe ri epi yo pran l y ale avè l, byen kontan pou sa l fè a.

Fwa sa a, se te Ilaryon ki te kenbe Gabriyèl. Yo t al chita sou yon ban tou pre kyòs mizik la.

- Ilaryon mande l : Alòs, se kilè w ap pati a ?



Lè l tounen, Klèerez pa t aji menm jan an. Li te fè kòm si l pa t wè l. Li manje an silans. Li te sezi wè Klèerez abiye ak rad sòti l sou li. Li pa t poze kesyon. Li pa t konnen ki kote l te ye, li te santi l fatige… Li rete devan l tankou yon timoun piti, kò l te kraze. Demen lavi ap kontinye!

Demen nan tout izin yo : savonri, pafimri, brasri, luilri, labatwa, tànri, nan brikri bòdmè, nan fabrik sigarèt ak soulye, nan enprimri, nan manifakti bwa kajou, ak pit, sou kamyon Dòk chaje ak machandiz, moun t ap monte desann tankou foumi, y ap travay san rete. Chak jou, san pran souf, y ap travay pou lòt yo. Y ap vann jenès yo, fòs yo ak vyeyès yo pou yon ti bout pen pou yo pa mouri. Epi nan aswè, anndan kay yo pakèt ti pwoblèm ap fèt, defèt menm jan ak aswè pa l la.

Plis li te travay, plis travay la te di, plis kò l t ap defòme, plis bagay yo t ap parèt klè nan lespri l. Kisa kò l ka sipòte pou limyè ta blayi? Pawòl Janmichèl yo vin nan tèt li.

- Kòb ou touche a se mezi pou rete anvi. Janm ou yo, zo w yo, nè w yo, sèvo w ka fabrike lòt travayè pou patwon an. Le jou ou va wè vremanvre verite a, pa gen moun k ap ka kenbe w.

Sa fè lontan pawòl sa yo t ap antre nan zòrèy li san sa pa t di l anyen. Yo te toujou ap ri lè Janmichèl t ap plede di bagay sa yo. Li di :

- Tonnè kraze m, ou pi fò nan preche pase pè Guèretin!

Kounya a pawòl sa yo ap boule kè l. San l pa konnen li t ap gade bagay ki t ap pase bò kote l ak yon lòt je, tande ak lòt zòrèy, manyen ak yon lòt men. Li te manje, dòmi, reve, dezire, renmen, soufri, avèk lide sa yo nan tèt li.

Li te kòmanse ap egzamine tout pè l yo, men sa k t ap travay nan atelye a, ki t ap pran ki t ap mezire, ki t ap apresye gwosè, rezistans, materyo poli, ki t ap karese bagay yo te fè, janti, ouvè, fache, pasyone, li t ap gade yo ki t ap kouri, glise byen, jwaye, byen deside, vin pi sòt, pi fatige, mekanik, fatige, abandone, mouri sou tabli a, apre lavi kontinye misyon tris, trajik li.

Men l yo pa t gen vyann, se zo ase ki te rete. Men travayè sa yo, ak pakèt venn se zouti ki pa ka janm sispann defòme, lou, gwosi. Lè yo pa t gen men sa yo, oubyen yo gen pwoblèm nan men yo, yo pa t ka viv. Men pla men yo te mou tankou men jenn ti gason. Kounya vin gen yon kal ki di nan mitan endèks yo ak gwo pous yo, kout ak zanpoud te pran men an nèt. Dwèt yo, kare, tòde, koube pa t gen ni fòm ni koulè ankò. Gen travayè ki pa gen endèks, anilè yo redi, yo pa ka lonje, pous yo pa gen zong.

Tale konsa, yo p ap gen pye, se blòk zo a k ap kanpe tankou fè, yon bwa alfat midi, wòch, labou, dife manje.

Janm yo tèlman pase mizè, yo te tounen yon ne baton tòde epi mòlèt la ap bouje tankou koulèv.

Li te gade bouch, dan, je Klèerez; po l te rèd, plen mak boule, mak bouton. Sa te ba l pwoblèm. Li te renmen frechè ak bèlte, li te fòse l suiv li nan vi san fen l nan, li te aksepte l ak kè kontan epi jodi a li franke l yon kalòt!

Li te anvi kouri, li te touse pou l ka netwaye gòj li :

- Li pral uitè edmi fòk m t al lekòl!

Klèerez gade l nan je, li te eseye kouri : tann mwen fèmen boutik la. Aswè a, m santi m nui, m prale avè w.

Lè yo rive deyò a, te gen ti van, li te fè fre. Klèerez manke tonbe nan kanivo a. Li te pare so a sou ponyèt li. Li kenbe l. Li mare avè l ak tout fòs li epi l di :

- Ou konnen Klè, kalòt sa a…

Li pa t menm tann li fin pale, li mete dwèt sou bouch li :

- Chiiiiiiit…!

# Chap. VI

## Pyè Woumèl sot nan prizon al an egzil, batay la pa kanpe

Jedi swa sa a, Pòtoprens te flebli anba yon jounen solèy. Teras Savwa te plen moun. Kabare wonm soda t ap sikile anba tonèl ap gaye lodè fad epi sikre. Moun t ap toufe anba chalè. Klaksòn machin te prèske fè moun soud. Yon ti fransèz nan yon vwati blan ak vwa l tou dekouraje mande :

- Yon koktèl ak yon chalimo!

Tout moun vire gade l, men yo pa t rete sou sa. Se kèk moun ki t ap pale tou pipti. Menm lè li te byen makiye, avèk koulè vèt sou do je l, koulè ble anba je l tankou se te moso syèl la ki te desann, bouch li won, tout ponyèt li deyò ak venn li tankou koulèv k ap defile. Ankenn moun pa t okipe l. Li t ap respire bwason an pandan l ap defile ak gwo kanich li ki t ap dòmi nan yon nich byen pafime, nan chanèl nimewo 5 la. Li t ap mache tipa tipa, tris, prèt pou tonbe tankou yon flè ki pa wè solèy, ou t a di yon echantiyon, yon klas k ap pèdi valè l, l ap souke dèyè l pou l al chache lòt bwason ak lòt chalimo.

Jodi a li pa t parèt sipèsta. *Delahaye*, gwo mak machin li a te demare, wonfle epi ale tankou yon flèch nan direksyon anba channmas, zòn *Berliner-hop*. Se te sèlman kèk ti milat avèk kèk nwa ki t ap fimen ki te vire gade l. Yon gwo nonm te fè yon sèl bouche ak yon vè wonm epi l tonbe voye pawòl monte.

Yon machann jounal vin rive. Li t ap vann *Haiti journal*. Yo tonbe kouri dèyè l :

- Jounal sa a p ap di anyen sou afè Pyè Woumèl la.

- Se *le Pays* pou n achte pou n ka konnen kèk bagay.

- Jounal moun fou yo rele *Callard* a?

- E pouki pa?

- W ap pale, yo peye l tankou tout moun…

- Peye? *Callard?* Ou fou?...

Yo kontinye ap pale san rete. Tout moun chalè t ap toufe, tout sa ki pa t gen anyen pou yo fè, tout jenn ti gason ki t ap chache mennaj, yo tout te reyini sou channmas.

Machann krèm glase t ap sone klòch san rete, kamyonèt gad Ayiti t ap pase ak tout vitès. Konsil ameriken an vin rive sou teras *Rex-café* avèk timoun li yo ak madanm blanch li. Se pa fasil pou wè diplomat ameriken kote ki gen foul moun. Moun yo tonbe pale :

- Yo byen pè la. Yo vin wè kòman pèp la pran afè Woumèl la…sa sanble ba yo pwoblèm.

Youn apre lòt, ti *Yankee* yo te tonbe mande:

- Koka kola…

Paran yo pa t vle. Timoun yo tonbe rele:

- *A nother drink, mamam!*

- *Let my cake, Jackie!*

- *Take it easy, Sam*!

Konsil la di:

- *Keep quite, boys!*

Ti machann pistach, mennaj ap mache men nan men, pakèt bak sirèt ak bonbon, tout t ap chante nan yon lannuit chalè kote yon blan ap briye tankou lalin k ap monte nan yon syèl san nwaj.

Bann chomè yo te chita sou yon ban ap pale. Epi sa bay tout nouvèl, tout tripotay ki t ap bouyi nan ministè!

Semèn nan te mangonmen. Avèk pwosè sa ki kòmanse a, tout moun te sou mouvman. Epi pèp Lasalin ak Mònatif pa t kontan. Yo di bagay sa a parèt dwòl. Yè te gen panik nan mache Valyè. Moun yo te rete konsa yo tonbe kouri san pa t gen anyen. De bato lagè te rive nan bòdmè Pòtoprens maten an. Jolibwa te met moun Belè sou brenzeng yo, yo te di li te fè yon rankont ankachèt nan nuit la. Epi Pradelis yo te vle fè manifestasyon!

Vil la te tèt anba, tankou lè gran jou ap pwoche. Tout bagay te mare. Tout moun t ap poze tèt yo kesyon. Yo t ap chache kote van ap soti. Paske si Vensan tonbe, pral gen eleksyon, epi nan kanpay elektoral, chak moun gen depite yo, senatè yo, prezidan yo. Chak moun ap chache pou yo bon kote a pou yo ka jwenn ti moso gato pa yo. Si Vensan ta tonbe, fòk yo ta di yo te fè yon bagay.

Li te vin jou, yon nuit sansasyonèl ajite, enteresan tankou nèg kè kontan nan yon tristès tout koulè. Van alize aswè yo potko ale. Solèy la gen tan parèt tou wouj tankou yon grenad anba nwaj yo, sou lanmè a ak sou vil la. Moun yo t ap mache, ap bougounen; mesye yo, tèt kale, machwè rèd, nen klere, dyòl pwès melanje ak milat kò jòn, je nwa. Timoun yo pa t ka tann solèy leve pou y ale sou gazon. Limyè premye zetwal potko parèt.

Nuit la te vid, enèvan, chofe!

Lè y ap pase bò kot yon gwoup, yo te bese vwa yo. Yo te pale tou piti nan zòrèy, yon ti bri tou piti; chak moun t ap di yon bagay.

Kisa Vensan pral fè? Èske y ap mete l atè? Sa fè lontan, ane, mwa, semèn, moun yo nan pwoblèm, se pou mouvman yo pote on chanjman. Tout moun t ap soupire…

Sòlda t ap fè lèsanpa devan Palè Nasyonal avèk gwo mitrayèt nan men yo, bouch pwente nan tout kwen lari.

Klèerez manyen vant li. Bebe a akokiye tankou yon ti krapo, èske se yon ti fi oubyen yon ti gason. Ilaryon pa t janm vle di sa l swete. Men lè l pa vle manje, li te ankouraje l epi di l :

Ankouraje pou ti nèg la!

Yon nonm dwòl, Ilaryon sa a. Poukisa l pa t janm di sa l ta vle? Lè l kòmanse pale pa gen moun ki te ka rete l, men l te toujou siveye sa l ap di, makak la! Li te toujou jwenn yon mwayen pou l soti si yo ta eseye vle fè l di sa l pa t vle di oubyen si yo ta pran yon pawòl li di nan move sans.

Klèerez, li menm, pa t vle tande pale de ti fi. Li te toujou mande dechennen lè Toya di l l ap fè yon ti fi paske li pote vant won. W ap pale! Yon ti fi ! Ala traka! Wòb ti fi koute pi chè. Alòske nenpòt ti bout kalson bon pou yon ti gason. Depi ti fi a gen katòzan fòk w ap siveye l! Jenn gason tèlman radi kounya a! Epi fanm yo twò pa gen chans. Fòk ou ta tonbe sou yon bon mari. Li menm Klèerez, te gen chans, men fanm yo se nan depandans y ap viv, yo bat yo, yo lave pakèt rad, yo pase, yo kuit san yo nan founo kizin, yo kriye, jouk yo mouri anba travay…

Poutan, lòt jou, nan lekòl diswa a, li te kontan anpil tande istwa Marijàn, madan Lamtinyè ki te batay nan lagè lendepandans krètapyewo. Jodi a fanm yo pa jwenn chans pou yo vin ewo. Lavi a tris, fènwa, yon sèl bagay ki enpòtan se goumen pou w pa mouri.

A! Jounen Jodi, gason bay pwoblèm wi! Yo pa janm ret anpè. Epi yo flanke w yon kout pye, epi m fè yon demi tou! Gade! Sa se tèt li, men jenou li.

Klèerez te vin santi nanm li anpè kounya a. Li pa t konn poukisa. Lavi a pa t chanje, anyen pa t ranje, okontrè, boutik la t ap depafini tankou bagay van ap pouse pou w manje, se pa bagay fasil ditou! Tout pwoblèm ki te pase nan jou anvan yo te pase nan tèt li tankou van. N a wè kisa lavi ap pote. Siman! Petèt paske l t al lekòl avanyè a? Tout istwa sa yo te santi bon epi yo te fè l byen! Lè l te tounen, li te santi yon chalè nan mitan kè l. Lekòl sa a te mete yon espwa san konprann. Si l pa t twò fatige akòz jounen travay la, li t ap rete pi ta toujou.

Doktè a te di se nan de mwa konsa l ap akouche. Wi l ap fè tout sa l kapab pou l pa tankou ti nèg nan katye a.

Sa fè mal anpil pou wè tout ti gason sa yo nan katye a, ti gason sal tankou peny ti dan, depatcha, mal grandi, mal fèt, mal kanpe, rad chire, dezòd, vòlè, vagabon, fouyajè ak pakèt lòt bagay ankò!

Lavi a ap touye nou, li anmè tankou fyèl pou timoun an Ayiti. Tande! Bri sa a nan lari a, siman se yo k ap goumen pou bagay yo jwenn nan poubèl ak tout rat mouri, oubyen pou ti bwat konsèv!

Maten an solèy la t ap briye tankou alimèt bengal.



Konsèy minis la te move tankou kong. Prezidan Estenyo Vensan te fin debòde. L ap fè kòlè. *Paturault* te rete bò kote l.

- Ou konprann, *Paturault*, avèk kochon sa yo, gouvènman an pè tout popilarite l. Ant *Rochebrune* ki kwè, minis enteryè vle di bat moun k ap eseye vin nan palè maten an ak Bèl moun ki mete twaka nan sa yo te bay pou sinistre yo nan pòch li, se van! Van! Kreten sa yo, kreten sonnen…!

  *Paturault* di :

- Prezidan! M kwè w te pi fò. Avèk vye opozisyon sa a ki leve tèt li a, se pa moman pou ta ap lage minis ou yo nan bra yo.

- Minis nan opozisyon? Vensan te griyen tout dan l. Ou panse m pran yo oserye, avèk bouch mouda poul yo a! Tout ap vin mete ajenou nan pye m ak tout madanm yo, m te genyen yo nan do m! Gade, lè m mande Iv Dantès pwojè l genyen pou fè fas kare ak sitiyasyon an, enben! Ekonomis la, se yon pasaj *Adam Smith* li te resite ban mwen! M pral voye tout moun sa yo anlè! Yo mèt al nan opozisyon m a byen ri yo!...

*Paturault* leve tèt li. Bagay yo te grav, pi grav pase jan yo te panse. Prezidan an te deside on bagay. Li te gen nen fen pou l jwenn yon jan pou l ta rete anba zèl prezidan an.

- Natirèlman, ou byen panse prezidan, yon chanjman ministeryèl ap kalme lespri yo men,…

- M pa deside kite enbesil sa yo agrave sitiyasyon an ki kòmanse ap fè moun pè. Wi se vre, kòlè ap monte lakay pèp la, se la danje a ye! Fòk ou aji vit. Demen, m ap soti de dekrè : youn ap retire 10% nan tout salè. Avèk lajan sa a m ap voye achte diri lòt bò, mayi ak viv; m ap mete twa, kat senatè nan prizon ak yon douzèn nan sa ki cho devan bann nan. Lòt dekrè a ap mete tout kominis, anmèdan sa yo, òlalwa. Pandan sa a, ou te wè atik sou ti *Benzine* nan? Gade yon grenn, kominis sa yo!...

- Pafè, prezidan, pafè…

- Men w pa konnen sa k pi bèl la! Natirèlman, se pa mwen ki siyen dekrè yo, men minis yo. M ap fè yo konnen m te oblije bay yo. Epi 8 jou apre, op! m bale yo! Sa w panse de kou sa a? M kwè se sa k ap pi bon nan tout karyè m, natirèlman, fòk pwopagann nan byen fèt.

*Paturault* te vin tou vèt. Prezidan an bay vye ri l la :

- Se ou sèlman m di sa, konsa ankenn moun p ap konn anyen. Nèspa mon chè fiti minis?...

- *Paturault* manmote pi rèd. Prezidan frape zèpòl li.

- Mon chè, ou menm ki di w se disip mwen, pran grenn sa a. Se konsa w konnen moun ki pou ou… an palan de sa, ou pa wè anyen ou te ka konseye m?...

*Paturault* te tranble. Èske misye ta sinik pou l ta fin rakonte l tout bagay sa yo apre pou l ta voye l ale ak tout lòt yo?

- Natirèlman, ou pa wè anyen… epi w ta vle ret minis!

*Paturault* di : men, prezidan, prezidan…

- Si w vle konn sa pou w fè ankò nan yon sitiyasyon konsa, tande pito… fòk ou ta bay jandam yo yon prim epi yon bout fwomaj pou gwo grad yo. M deja wè minis ameriken an, twa bato lagè pral detounen nan Pòtoprens. Sa ap fè pradelis yo reflechi ak tout lòt kakapoul yo! Epi *marines* yo va depanse kèk dizèn milye dola. Apre sa kanaval pral rive, fòk gen gwo fèt. Bouyon popilè, koudyay, bal nan mache yo… Se konsa pou kanpay yo rekile men se pa nan chita reve nan simetyè *marin de Valéry…*

*Paturault* vin rekonèt li. Li te klè se imilye prezidan an te bezwen imilye l. Fòk li ta fè l griyen dan l. Li te ri tout lajè machwè l.

- Jenyal prezidan, li di byen fò! Bò kote w, m aprann vin yon veritab òm deta. Men ou panse reprezantan fiskal ameriken an ap dakò sou aspè finansye plan an? *Sidney de La Rue* se zanmi m, m ka di…

- Gade, *Paturault…* ou ta dwe konnen pou piti aranjman finansye 7 out 1993… *Sidney de La Rue* pa ka fikse limit bidjè ministeryèl yo…

Prezidan an mete demen nan tèt epi l pouse jwèt la :

- A!... m santi m poukont mwen, *Paturault,* m santi m poukont mwen… m pa gen moun avè m… yo tout se manje chen, m sèl! Ou te sonje Gérome, lè nou te nan lise Petyon?...

*Paturault* t ap gade anba anba. Li fin ranmase tout bagay, kounya a fòk li ta fè l pè tou…

- A! prezidan, se te bon tan! Sa k ta di se mwen ki ta responsab yon jou korespondans sekrè w ak *Trujillo*? Poutan, nan moman sa a, nou pa t antann nou poutèt fi sa a... kòman l te rele ankò? Wi, *Carmencita…* ou sonje l? Lè sa a ou te nan kan Pradèl…

Vensan pa t di anyen, li kontinye menm jan an:

- Wi, se te bon vye tan… Vye nèg Pradèl sa a! Si nou pa t fin fou pou n separe, petèt jodi a se li ki t ap vin prezidan apre m. M kòmanse bouke ak pakèt traka sa yo. A! jou a pa lwen pou m kwense yo tout. Se ou sèlman m rete kòm zanmi, menm lè m ap anmède w, ou mèt kwè m se avè w m ap panse…

Prezidan te ouvè fenèt la. Solèy te antre epi l fè lò ak velou yo briye nan kabinè k ap travay pou prezidan. Gwo klòch ki te anndan an te tonbe sonnen senkè diswa, ak yon melodi pastoral dizwityèm syèk. Li apiye. Je l fikse sou gazon emwod la, pye flè ak bèl bouke nan jaden yo. Apre sa li te gade gwo chankre lamè a, katye Belè tout te kwense, anfen, li te rete sou montay ki te bare l la. Kòlè l te parèt bese devan bèl espektak sa a, yon ti souri te parèt sou lèv li. Li kòmanse pale :

- Montay ble sa yo ap goumen ak solèy chak maten pou yo ka monte pi wo nan syèl.

- *Paturault* gen tan di : - mèveye, prezidan, mèveye. Sa se pi bon fason ou te ka kòmanse yon diskou. Sa w panse, yon gwo diskou politik nan radyo?...

Prezidan an souke tèt li. Li di sanble w pa twò mal. Paturault te touche venn sansib li, li grate gòj li epi l rekòmanse avèk tèt li ap fikse le syèl k ap chanje koulè nan aswè :

- Prezidan an repete: - Montay ble sa yo k ap goumen ak solèy chak maten pou yo ka monte pi wo nan syèl. Ou gen rezon, sa a ka ale, yon diskou nan radyo ap trè bon…



Antèman vyèy Chouboulout ta dwe fèt apre demen. Nan lakou a, Toya ap pale :

- Ay! M manke mouri ak sezisman! Nou konnen vye Chouboulout, ebyen! Yo tounen avè l sot lopital la, li mouri. Gen yon mesye ki vini nan yon machin vèt. W ap pale de yon vwati! Yon *packard* long tonkou yon batiman kabotaj.

Yon vwati ofisyèl. Si se pa yon senatè se yon minis. Li te vin lakay mwen pou l mande m si m ka okipe m de antèman an. Li bann san goud pou achte wòb antèman ak veye a. Li di m se madan Bonadye ki te voye l kote m paske m se notab katye a epi m konn benyen mò… sa fè lapenn pou wè sa! Lè l te vivan, yo te kite l ap mouri grangou epi lè l mouri, pou yo ka kache sa, yo vin fè bèl antèman pou li…

Bagay sa a te bay medam yo pwoblèm, yo pa t ka konprann anyen. Siman Toya te konn plis bagay toujou pase sa l te vle di. Gen moun ki te rakonte, avan sò Chouboulout mouri lopital la, li te di vrè non li e se sa ki te pèmèt yo jwenn fanmi l. Gen lòt ki di granmoun nan te vin fou, men li te gen byen nan pwovens, paran l kite, moun anwo a, te vle pran yo. Sa se lanmò klè!

Mò a te kouche sou kabann li nan mitan kat balèn limen. Yon mouchwa blan mare machwè l tankou moun ki gen maldan, dapre vye koutim Ginen. Mouch yo te gen tan pran sant mò a, yo t ap monte desann. Li te montre yon vizaj kalm, moun pa t janm konnen. Gwo je l yo fèmen, byen fon nan twou yo, nen l pwenti, yon souri te parèt sou lèv li. Pandan l mouri a, li te jwenn vizaj poze vye grann dayiti yo ak bonte ak bon kè yo. Byen rèd, byen serye, tankou yon moun ki fè yon bagay grav, tankou yon moun ki jwenn yon trankilite san parèy.

Toya te byen fè bagay yo. Li te parèt nan tèt yon pakèt medam ki t ap rele, ap balanse de bò, y ap voye men yo nan tout direksyon tankou moun k ap mache ak tout dòmi nan je, avèk gwo wòb braban yo men longè, madras jingas sou tèt yo, yon gwo mouchwa wouj nan men yo. Yo te kòmanse ap plenyen ak yon vwa k ap dechire :

-Ay grann Chouboulout, ay, ouvè je w! Poukisa w ale kite nou? Ay Bondye, lavyèj, Grann Sentàn! Poukisa w retire l nan men nou? Ay vwazin mwen, pa t gen bon moun pase w! Sèvyab! Respektab! *Ave maria purissima* ! Ay manman mwe, ou kite nou pou kont nou, ap kriye! Ou mouri tankou w ti zwazo Bondye, san w pa jennen pèsonn! Ay grann Chouboulout, leve non pou kalme chagren k ap dechire kè nou! Ay!...

Li gen yon kriz de nè ki pran l, li sot tonbe sou chèz la, li pouse on sèl rèl, l ap tòde men l k ap voye mouchwa a anlè :

- Medam yo ki t ap rele pran : ay grann Chouboulout!... youn apre lòt yo rekòmanse lamentasyon tristès la : soupi, dlo, rèl. Vrèmanvre, pèp sa te gen yon don senfoni.

Nan lakou a, yo te mete ti lanp tèt gridab pandye nan branch bwa ki t ap mouri limen anba van alize ki t ap soufle tout nuit la. Yon gwoup jwè kat gen tan mare jwèt yo. Epi w tande : m koupe, pik, pik, pik ankò! Sa t ap mache byen. Bò kot Almanò a, moun ki konn tire kont yo te tonbe tire tout kont yo sonje. Timoun yo te la ap chofe, mande kontè yo pou yo kòmanse paske zetwal te gen tan leve, gaye nan syèl la. Paske si w pa t konn sa, sa pa bon pou w tire kont anvan nannuit kòmanse. Kè timoun yo te cho… kòm granmoun yo mete bouch nan koze a, Almanò deside kòmanse. Dayè, Toya gen tan sot nan kay mò a. li t ale nan kanbiz la, li jete on kout kleren apre sa l chita nan mitan moun yo. Almanò kòmanse ak istwa ti bourik blan an ki te vann nanm li :

- Krik!...

- Krak!...

- Vwala se te on fwa, sa fè lontan, lontan, lontan, yon ti bourik ki te gen yon mèt mechan, mechan, mechan… epi chak jou, pou nenpòt ti bagay, li tonbe bat li, chak fwa sa yo, ti bourik la te tonbe chante :

*Waya waya, baton an anmè!*

*Waya, waya, bourik blanch la gen chagren!*

*Waya, waya, mèt la mechan*

*Waya, waya!*

Epi zwazo ki t ap vole nan syèl la, pwason ki t ap naje nan lamè a ak bèt ki t ap mache sou latè te kanpe sou kous yo pou yo tande chante ti bourik blanch la.

Pi lòt bò te gen yon gwoup ki te fòme ak de jenn gason nan mitan ki t ap parye sou do jenn ti fi.

Madmwazèl Esperans, yon jenn fi vyèj epi relijyej, yo te pran pami grann yo ak sa yo ki pa t gen okipasyon, te vin antre nan kay mò a.

Litani yo te kòmanse :

- Manman divin gras

Lòt yo reponn :

- priye pou li!
- Mè trè pi…
- Priye pou li!
- Manman san peche…
- Priye pou li!

Klèerez te move. Malgre tout bagay yo t ap di sou granmoun nan paske yo te sèvi anpe kleren ak kèk pate, yo te la ap bay on pakèt pwoblèm kòmsi yo te regrèt granmoun nan! Klèerez t al kouche. Men pakèt koze sa yo te anpeche l dòmi, konsa li te vin pi mal. Ilaryon t ap eseye kalme l, paske l te anvi al nan vèy la. Li di :

- kite sa non! Tout moun sa yo gen kont pwoblèm yo. Yo jwenn yon okazyon pou yo bliye mizè yo, y ap pwofite. Epi se koutim, se konsa sa toujou fèt. Ou te vle yo kite kadav la ak mouch yo sèlman!...

- Bondye! Se konsa fanm ansent move lè yo sou dènye lè!

Pou nenpòt ti bagay se Ilaryon ki peye po kase a. Li pa t anvi nan pale anpil ankò. Vèy la te fin awoyo epi aswè a, li te santi yon ti moman de jwa li te vle amize li!

Baton tirè yo t ap fè : tak! Tak! Youn ap sote tèt lòt. Moun dèyè ap ankouraje, ap chofe. Se Wozalvo ki te genyen. Se te yon nèg ki sot nan nò, li sanble konn jwèt la, alòske Kamilyen sanble fèt kòmanse

ap aprann. Yo bat li byen bat. Li t ap fè dyolè paske l pa t wè si se te sou yon ploum li te tonbe. Fawouch t ap tonbe menm jan ak baton sou do kreten an. Tousuit yo tonbe bat bravo pou venkè a.

- Nou pa ka al pi dousman? Almanò di : menyè gen respè pou mò.

Menm kote a, gwoup dizez litani a tonbe pale pi fò pou yo te ka kouvri vwa mesye yo epi van an pote moso siplikasyon yo.

- Miwa jisti…

- Priye pou li

- Twòn la sajès…

- Priye pou li

- Vaz espirityèl…

Kontè a te souke tèt li epi l tonbe chante peripesi ti bourik blanch la ak mèt mechan an. Li reprann chante a chak fwa yo te bat ti bourik la. Timoun yo t ap koute bouch ouvè, alòske granmoun yo pa t menm tande, je yo te won y ap tann pou tou pa move mèt la rive.

Pandan vòlè gran chimen t ap bat mèt mechan an, ti bourik la li menm t ap chante :

*Waya-waya, baton an anmè!*

*Waya-waya, mèt mechan gen chagren!*

*Waya-waya, baton an anmè,*

*Waya-waya!*

Yon gitataris te vin rive. Timoun yo kite kat yo ak kontè a pou yo tande vye konplent li t ap chante a. Li t ap pale de yon Lizèt ki te kite plèn lakay li pou l al rete lavil, de lanmou ak mizè li. Yon chante lontan. Yon vye chante dayiti.

Moun yo te menm danse. Toya te lage kèk pa matinik atè, li danse djouba anba kout tanbou ki t ap bat kata. Moun yo te bwè, chante, jwe kach-kach liben, lengesou, bagin, balanse yaya.

Litani a te retanti:

- Woz mistik…

- Priye pou li!

- Mezon dò…

- Priye pou li!

- Pòt di syèl…

- Priye pou li!

- Etwal di maten…

- Priye pou li!

Almanò te fin istwa a. Ti bourik la ki te fatige anba baton t al vann nanm li bay papa dyab.

Kontè a di :

- Se depi jou sa a, bourik pa gen nanm, yo pa pale, yo pa chante menm jan ak ti bourik blanch la :

*Waya-waya, baton an anmè!*

*Waya-waya, mèt mechan gen chagren!*

*Waya-waya, baton an anmè,*

*Waya-waya!*

E se paske m te mande ti bourik blanch la poukisa li pa chante ankò, li banm on sèl kout pye m vin tonbe la a pou m te rakonte nou ti istwa sa a.

Moun ki te pou kriye yo t al kriye. Almanò t ap rakonte istwa sou istwa. Nèg nan katye a te byen amize yo pandan tou nuit la, yo te danse, chante, jwe kat pou yo pa t kite mò a pase dènye nuit li ak mouch yo.

Loryan vin pal, ble, epi blan. Se te maten ki te rive.



San te koule nan mitan tribinal la. Yon ofisye te bay yon prevni souflèt. Lame t ap monte desann nan lari a. Yo te gaye manifestasyon an. Tout pòt kay te fèmen, apre sa yo te ouvè. Yo arete Jolibwa pandan l t ap fè yon mitin sou Belè.

Moun Bwavèna ak Tijo di yo te gen tan wè se sa ki te pral rive, Vensan te byen ranje tout bagay nan pouvwa a. Yo di : Pradèl te voye yon bwat siga bay Vensan, epi Vensan li menm te voye yon fim siga chaje ak lò ba li. Grèv fakilte medsin nan te rate, men Janmichèl gen chans yo pa t dekouvri l.

Syèl la te toujou ble. Mizè a te nwa. Figi yo te tris. Tanbou t ap bat nan kat kwen vil la. Vensan te fè yon bèl diskou nan radyo kote literati ak menas kache te melanje. Lòt chèf yo te kontan pou kalite diskou prezidan an.

Demagòg la te bay yon koudjay ak yon bouyon popilè, pou moun yo te ka bliye mizè yo. Li t ale an pèsòn nan katye kote pèp la ye a. Li distribiye lajan bay timoun yo, bay medam yo ti tap bò dèyè yo, epi bwè avèk mesye yo.

- Moun sou yo t ap chante : papa Vensan se bon gason!

Men, li te wè rejwisans la pa t ap sifi pou kalme lespri moun yo, li te deside pase yon gan an fè sou gan velou a. Pandan l t ap arete kelke lòt moun, li te fè lage Pyè Woumèl. Yo te tou fè lidè a konnen l gen de chwa : oubyen li pran egzil, oubyen yon gwo aksidan rive l.

Janmichèl te gen tan fè Ilaryon konn sa. Ilaryon te kouri vin wè Woumèl anvan l ale. Kay la te plen moun; men Pyè te jwenn yon

mwayen pou l te di chak moun yon bagay. Li te ba yo dènye konsèy li yo ak on vwa cho epi klè. Li te di yo :

- Premyèman, pa dekouraje. Kontinye travay. Fòk nou montre yo, yo twonpe tèt yo lè yo panse si yo voye yon nonm ale, yo ka fè nou kanpe. Chak moun la a dwe pare yo pou yo pran flanbo a nan men sa yo ki febli… dezyèmman, pa pale pawòl revolisyonè sèlman, men fè travay pratik, pa janm pèdi kontak avèk mas yo. Se pou nou vin fè yon sèl avèk pèp la, chè nan chè… apre sa, respekte demokrasi anndan pati a pou li ka rete solid, fè tout sa n kapab pou kad ouvriye ka monte… toujou rete solid bò kote peyi ki se papa sosyalis la, linyon sovyetik ki se egzanp nou, *Staline* ki se limyè nou nan fènwa ki blayi sou peyi nou an… anfen, fè tout sa n kapab pou n rete soude youn ak lòt…

Ilaryon t ap koute, bouch be, nonm sa a, li pa janm wè l ki fayi.

- … Woumèl kontinye: pa fayi, pa fè lach, pa fè aksyon individyèl oubyen mal prepare, tout sa n ap fè, fè l pou pati a…epi n ap wè yon gwo lame konbatan, ki ap soti menm nan vyolans y ap fè sou nou. Pa janm pèdi konfyans nan pèp nou an, panse nou pa poukont nou, men yon batayon ki sot nan gwo lame, nou gen anpil responsblite… si nou pèdi se tout ouvriye nan lemond k ap pèdi, si nou genyen, y ap genyen tou. Si yo bat fachis yo an Ewòp, n ap santi sa, lemond se yon sèl. Men pyiske nou se de senp moun, fòk nou panse nou ka dekouraje. Si yon jou dekourajman ta anvayi nanm nan, si yon jou nou ta santi nou fayi akoz tristès, ki kèk fwa, ta mare nasyon an, lè sa a, na reli lavi *Lenine*, nonm sa a difikilte te transfòme l an yon feso enèji, al nan *Staline*… bay tèt nou edikasyon san rete. Renmen tè a, renmen pèp la. Se pou n kouche, dòmi, leve an revolisyonè e an patriyòt. Kenbe kè nou klè tankou granmmaten, kouri dèyè manti ak pale moun mal, toujou reponn ak gwo lanmou imen ak lavi…

Kè chèf la te vin sere ak emosyon. Li t al jwenn Ilaryon, li ba l lanmen avèk fòs. Li di l :

- M pa t bliye w, senpati w te ede m anpil nan prizon an. Ou vin wè m tankou yon zanmi, se byen. Fòk ou gen kouraj pou w vin la a, malgre jandam yo antoure kay la. Petèt on jou w a vin youn pami nou… pa kounya a, yon jou, petèt…

Menm kote a, misye te parèt yon gwo nèg devan Ilaryon. Li pa t konprann tout pawòl li te di yo, men li te santi l boulvèse. Pawòl pa t janm gen tout pouvwa sa sou li… nonm sa a te fè l reflechi, gras avè l, li te konprann menm si l pa konn li, li ka rive reflechi… si mesye sa yo te gen rezon, malgre tout feblès yo te gen nan pozisyon yo? Li regrèt li pa t met tout konfyans li nan Woumèl.

Nan estasyon an, kominis yo te al bay chèf la yon dènye ponyen lanmen anvan l pati pou legzil. Grann li pa t ka kenbe dlo nan je l…

Anba tout gad di kò sa yo, tè a te gen koulè san melanje ak fyèl. Pòtoprens te kouvri nèt ak lamizè. Bwadchèn t ap koule tankou dlo nan je nan vil la.

# Chap. VII

## Doktè Janmichèl trete malkadi Ilaryon an, lajwa blayi nan kè

Lè *Saratoga, Potomac* avèk *Ohio* vin rive, pakèt *marines* ameriken yo, bagay yo te rekòmanse tou piti nan katye kòmèsyal la. Magazen bodmè yo, ba yo, boutik yo, tout te plen jenn gason ak je yo byen klere, santi kleren ak kadav. Jandam yo te kite tè a bay M.P yo. Ou pa t menm wè yo. Pakèt pawòl yo t ap di sou medam twotwa yo te enterese gwoup *yankee* yo ki te tou sou. Yo t ap pale nan nen, repete byen fò ti chante popilè. Ou ta di yo sèmante pou yo bwè depi se wonm ki gen nan peyi a. Men yo ak tout pòch yo te chaje ak boutèy, yo antre nan ba yo pou y al bwè, anbrase, bay fi souflèt. Senyè dola yo t ap pile beton an mèt, yo lonje kò yo nan tout kanivo, y ap rele, monte gwo pwojektè, klere tout katye a. Bò mache Valyè, yo pran bourik ti peyizan yo, tou pè, y ap fè kous nan mitan lari a pandan bourik yo t ap ranni byen fò. Sou plas piblik bò bodmè a se te betiz san rete. Tout ri ki nan zòn Avni Repiblikèn se te kous. Tout te anba men *marines* yo.

Nan boutik yo, machann yo te chita dèyè kontwa yo. Anpil magazen te prefere bay kretyen travay pandan pasaj anvayisè yo, pou yo te ka voye bann kaka kleren sa yo ale. Anpil nan boutik bijou yo te fèmen pòt yo, sa ki te ret ouvè yo pa t ouvè pòt yo nèt, yo te prèt pou fèmen pou nenpòt ki bagay. San pale anpil, ou te ka di katye komèsyal la te sou brezeng li, li te pare pou fè fas kare ak envazyon an. Komèsan yo t ap jwe lewouj. Si pa gen twòp dega, operasyon an ap pèmèt yo fè anpil pwofi, resèt la ka ogmante tou piti nan jou k ap vini yo ki trè grav. San sa, se sèlman polis asirans yo k ap garanti nou nan kou di sa.

Klèerez pa t vle kite boutik la ret ouvè pandan l poukont li. Dayè, li pa t ap vann anyen. Machandiz li te genyen yo, se pa

yo menm kaka kleren yo bezwen. Epi kliyan yo konn kijan pou yo fè si yo bezwen on bagay achte: yo annik pase nan lakou a.

Ilaryon te chaje kou legba. *Curio's shop* te resevwa anpil kòmann kajou, yo tout te oblije fè siplemantè. Li pa t menm gen tan pou l tounen vin manje. Li t al manje nan yon ti restoran bò Bank Nasyonal ak zanmi l yo. Yo t ap rakonte yon bann istwa ekstraòdinè. Sou tab Ilaryon an te gen yon granmoun siryen tout moun konnen, tout moun apresye nan katye a. Li te rele *Habid Nahra* epi l te gen yon ti boutik twal devan antre mache Valyè.

Habib te gen bèl je wouj, li te prèt pou kriye lè l ap rakonte mizè l pase. Twa *marines* te antre nan ti boutik la vin dèyè yon peyizàn ki te vin kache anndan an. Li te kouche an kwa pou l te ka pwoteje l, men Bondye latè yo pa t tande nan zòrèy yo. Yo te ouvè l anba baton, si se pa t M.P yo ki te vin rive, yo te ka fè anpil dega nan boutik la. Men tou, li te ka pèdi menm lavi li. Malgre sa yo te kraze anpil bagay. Li di :

- Sa k pi rèd la, boutik la pa t asire. Epi *marines* yo ale menm non yo, m pa t gen tan pran. Yo di m pou m al nan anbasad la, men kisa sa pral bay?

Sa fè anpil tan depi *Habib Nahra* an Ayiti. Li te vini tou piti avèk paran l. Se de bato, *Chimère* avèk *Djibouti* ki te lage plizyè santèn imigran levanten bò lanmè Ayiti. Moun sa yo, se mizè ki te mete yo deyò nan peyi yo. Papa a te kòmanse nan pwomennen avèk yon kès bwa mare sou do l. Li t ap mache nan tout peyi a ap vann pakoti. *Habib* te suiv paran l yo nan tout vwayaj sa yo. Konsa, li te aprann konnen epi renmen peyi a. Se te sot nan yon mache al nan yon lòt, nan fèt patwonal, nan plèn kou nan mòn; li te wè tout mizè pèp ayisyen t ap pase. Lè anvayisè *Yankee* yo rive, li te wè travayè, patriyòt, peyizan ki t ap reziste zam alamen epi mouri pandan yo t ap chante « *gennadye alaso, sa ki mouri safè ayo* ». Li te wè sòlda *marine* ameriken yo ki t ap atake pòv peyizan ak manchèt nan travay nan men ak zam otomatik. Li te wè sivilizatè yo ki t ap asasine fanm, tòtire timoun epi krisifye ensije yo tou vivan. Apre bagay sa yo, li

te chache nan memwa l, li pa t jwenn lòt imaj pase sa k ap pase sou tè a.

Senk kòb pa senk kòb, pandan anpil ane, paran l yo sanble ti sa yo te genyen ki te pèmèt yo rive ouvè sa a yon jou. Komèsan boujwazi ayisyen rasis yo te genyen yo nan kè, sa te aprann li okipe l de zafè l sèlman, san l pa mele nan zafè pa yo.

Malgre tout sa, li te atache ak peyi a ak tout malere yo. Li te depaman de lòt Siryen parèy li yo ki te gwoupe yo ansanm pou konbat rasis yo. Li te chwazi madanm li pami pèp ayisyen an. Yo senp travayèz ki pa t konn ni li ni ekri, men ki te gen bon kè. Se poutèt sa petèt, li pa t jwenn solidarite lòt Siryen yo. Li pa t rive rich menm jan ak yo ni viv menm jan ak yo. Li pa t kenbe Ameriken nan kè. Sou tan okipasyon an, li pa t chache fè afè ak yo. Se sa k fè li te vekse lè l te wè *marines* yo tou sou t ap kouri dèyè ti peyizàn nan, jouk anndan boutik li a. Sèl Bondye ki konnen si se pa move lavi ki te aprann li pa antre, pa kanpe anfas sa ki pi fò pase l. Li te sonje madanm li ak pitit fi l yo, se sa k fè li pa t rete ap reve. Bondye ki fè tou madanm li ak timoun yo t al an pwovens nan lanmò fanmi yo. Ou pa janm konnen kisa kaka kleren sa yo te ka fè yo!

Yo te kòmanse pale de lwa Vensan an, ki di se sèlman Ayisyen natif natal ki gen dwa fè komès an detay. Li te anmè, pawòl yo te fè l mal, li te bezwen moun pou l pataje rankin li. Yon anplwaye Bank la antre nan pawòl la.

- Nou ka di sa n vle, men fòk Ayisyen viv!

- Habib reponn byen fache : mwen menm tou m se Ayisyen, papa m te Ayisyen tou. Poukisa m pa ka gen menm dwa avèk lòt yo? Epi, mwen se yon Ayisyen diminye? Bondye sèl ki konnen si m pa yon bon ayisyen tankou tout lòt yo ki di yo se natif, k ap vann peyi a an gwo, an detay…

- Anplwaye a reponn : wi, men si se pa t lwa sa se pa baton sèlman ou t ap pran, ou te ka pèdi komès ou a tou paske se nan men Ameriken sèlman tout bagay t ap ye. Se yo ki t ap gen tout komès peyi a…

Tout moun antre nan diskisyon an. Pou anpil nan yo, istwa Ameriken te vle pran tout komès detay la se te fent. Nara dechenen epi l di :

- Soulye nan pye w la se Ameriken, chosèt ou ak kostim ou, siman twal ki fè kalson w tou! Ou kwè apre sa Ameriken pa ka fè sa l vle nan peyi a? Depi w fè on ti soti nan lari a w ap konprann sa. Si yo te vle komès an detay la, se lontan yo t ap gen tan ba yo l nan pla men. Li pa okipe sa ankò, men sa pa vle di anyen, yo ale se paske si yo te rete, peyi a t ap tounen yo nich gèp pou yo. Bank kote w ap travay la se pou yo, malgre tout blòf yo, ou konn sa byen…

Ilaryon leve l ale paske lè a te fini. Manje a pa t twò mal kay Katrin. Pou 25 santim, yo ba w yon plat diri ak pwa, epi anbyans la senpatik. Li menm tou, li pa t renmen Siryen ak Italyen yo. San l pa konn poukisa. Rayisman kont Arab yo te antre nan tèt li. Se sa sèlman yo t ap pale, jouman, blag. Konsa, prejije yo ap grandi nan tèt moun. Apre sa, prejije yo tounen kont moun sòt ki te pataje yo a. Li ka rive jwenn Josafa, kouzen l ki Sendomeng, Gabriyèl, boksè ki al Nouyòk.

Pandan l t ap soti nan restoran an, yon *marine* frape l. Li gade l nan je fiks epi l flanke l yon fraz li te konn tande :

- *God damn yo, son of a bitch!...*

Li te fòse di mo yo avèk yon aksan ki t ap kòche zòrèy, men nonm nan sanble te konprann trè byen. Li te fremi, men l pa t kanpe. Li gen lè konprann nèg sa a te ka flanke l yon bon vole baton.



Janmichèl fèt antre nan travay nan iwoloji lopital jeneral. Ti infimyè k ap travay avè l pou panse malad yo, te vire tèt li pou l pa wè.

- Ey gade madmwazèl, fè atansyon ou lage dakin nan atè!

- Li di : eskize m, men sant sa a!...

Janmichèl gade l; li te blanch. Li pran men l, li soutni l al mete chita. Sè Kristòf kouri vini, avèk mouchwa blanch li ap vole anlè:

- Janmichèl di li sanble malad.

- Sè Kristòf di: Gade! Poukisa yo voye nan iwoloji yon moun ki wè yon sal lopital pou la premyè fwa?...

Sè Kristòf te sezi men li pa t kite pèsonn wè sa. Sè Kristòf te ka gen trantan konsa. Se te yon Kanadyèn. Se chagren damou ki te pouse l al nan mè. Moun anndan an toujou ap fawouche l pou sa. Li te byen ge, toujou souriyan nan sèvis li. Janmichèl toujou ap fè l fache, oubyen lè l pale l de ansyen mennaj li yo oubyen lè l di l l ap konvèti nan Materyalis. Relijyon pa t retire tout espri kritik li ni lafwa l, li pa t fè l bliye l se moun. Li pa t janm ankouraje malad yo pou yo soufri pou Bondye, li te soufri avèk yo tankou yon bon fanm, li pa t bloke sou lafwa li sèlman. Li te menm renmen Janmichèl paske l pa t moun legliz, yo te rankontre nan lanmou yo gen pou moun, nan rayisman yo gen pou sistèm sosyal la ki kenbe malad yo nan sitiyasyon degoutan sa a. Moun yo t ap depafini, je pa t ka gade yo, epi lopital la te sal. Pa t gen materyèl pou doktè yo travay. Sè Kristòf te toujou fè tout sa l kapab pou malad yo pa t soufri twòp, li pa t janm ba yo eskapilè ak chaplè beni. Sè Kristòf prese ba l anpe sèl pou l santi ak yon bagay fòtifyan pou l bwe. Menm kote a, ti enfimyè a fè on ti souri :

- Janmichèl di li t ap pi bon si nou mete l nan sal konsiltasyon an, li ta ka lonje kò l…

Yo ale avè l. Sè Kristòf te gen rad pou bay lave, l ale tou dousman, men sandal li t ap fè kalalap kalalap. Janmichèl tonbe poze enfimyè a kesyon paske l te revini :

- Ou pa t manje maten an, oubyen, petèt, yè tou, di m?

- O! wi, doktè, m te manje, li bese tèt li pandan l ap di sa a.

- Ou konnen m abitwe avèk nou, nou tout se menm, jenn fi sa yo! Si w pa t manje, se pa yon dram, m konn sa. Sa pa fè anyen paske n di n a manje nan kantin a midi. Ou panse m

pa t konn fè sa tou! Si w vle m ap voye chache yon sandwich pou ou, alòs, ou dakò?

- men doktè, m te manje!

- Bon, poukisa w toujou bese tèt ou?

Janmichèl leve tèt li ak men l. Li gen yon gwo machwè ak de je kale. Li fèk gen sèzan, kwaf blanch la te mal ranje nan tèt li, li pandye antravè. Janmichèl fonse sousi l :

- Se premye fwa sa rive w?

- Wi, doktè, se premye fwa…

- Janmichèl fè : mmm. Ou pa gen règ ou?

- Non, doktè, se pa sa, men se odè sa a! Li antre nan gòj mwen…

- Mmm..

- M te eseye kenbe jiskaske m fin fè pansman an, pou m pa t deranje w, men tèt mwen tonbe vire…

- Kisa papa w ap fè? Ki kote w rete?

- Nou rete jis dèyè ekspozisyon, bò kot estadyòm. Papa m se elektrisyen nan yon konpayi. Li gade Janmichèl tou pè.

- Podyab, lè w se enfimyè ou pa dwe gen nen delika. Sa ba ou repiyans sa n ap fè isit la? Fòk ou reziye w; isi a gen sant yodofòm, vyann pouri, pise. Epi nou wè tout kalite mizè moun, nou oblije panche sou pati nan kò jèn fi tankou w pa renmen yo manyen an, sitou nan eta yo ye isi a. Fòk ou kenbe pitit, pou w pa blaze, kenbe tout lanmou lavi ak tout flè w gen nan kè w! Natirèlman, ou fèt kòmanse, w ap abitwe… Men, ou renmen metye a?

- O wi doktè, men iwoloji a, pou kòmanse di!

- Aaa! Madmwazèl gen preferans! Si w panse se konsa w ap antre nan metye a, ou twonpe w. Sa w vle, peyi a mizerab. Isit la se pa yon lopital modèl! Fòk ou fèm! Moun yo mizerab, yo pa konn anyen, y ap viv nan kondisyon ki bay laperèz, yo vin lopital isi a lè ka yo grav nèt. Epi kòm nou pa gen mwayen, se ak prèske zong n ap sèvi, alòs bagay yo santi. Se pa menm jan ak sa ki ekri nan liv yo. Kisa! Men yon jou n a travay nan lopital ki pi bèl pase sa k nan liv yo. Fòk nou goumen pou sa. Petèt ou pa konprann mwen? Antouka, m pa ta swete wè w ap tounen je w lanvè ankò, degaje w jan w kapab, fòk ou fè travay ou byen! Epi ou mèt tann, pral gen moun k ap joure w, tankou tout moun si sa pa ale byen. Travay la pa fasil!

Ti fi a te reprann fòs li, li bay yon bèl souri. Ilaryon vin antre nan sal konsiltasyon an. Janmichèl fè l yon siy.

- Li di enfimyè a : ou mèt ale. Pote yon sereng esteril pou mwen, pa bliye prepare yon lòt plato. Tout deja tranpe nan dakin!

Janmichèl bay Ilaryon lanmen, li mande l kòman lakay ye. Yo pa t janm wè depi vizit lakay Woumèl la. Nou te gen anpil travay avèk pakèt Ameriken sa yo ki la a. Ilaryon pa t santi l lou ankò, li pa t tonbe kriz menm. Janmichèl te pran yon kreyon epi l ap desine sou yon blòk lafimen k ap monte, li t ap reflechi :

- M pral fè piki sa pou ou ankò, apre sa ou p ap pran plis pase twa konprime liminal chak semèn. M kwè nou genyen batay la. Si nou diminye dòz yo, epi sa kontinye ale byen, enben! Si w fè atansyon, ou p ap menm bezwen m ankò…

Ilaryon kontan. Yon gwo paj nan lavi l pral vire, li pral yon nonm ki p ap bezwen pè pou vye maladi sa a pa pran l devan tout moun. Sa se pi gwo bagay ki te ka rive!... Enfimyè a antre; li pase gawo a anwo koud ponyèt li, epi l sere l. Venn li yo te gonfle parèt byen klè. Sa te diferan ak lòt jou yo. Li pa t santi anyen. Frechè alkòl la… venn li yo t ap danse. Janmichèl rate venn nan, li retire zegwi a epi l rete san an. Janmichèl di :

- Ou byen brav jodi a. Youn gad lòt nan je. Janmichèl te konprann. Fò w ta wè, chak fwa zanmi l la vin nan biwo medikal li a, Ilaryon te kite tout zafè zanmitay dèyè. Depi lasyans fin montre pwisans li devan Ilaryon, li te gade l tankou l gade bagay misterye ak sakre. Janmichèl se te ougan ki te chase mal modi sa a.

Egwi a antre nan venn nan. Yon gout san paret anba sereng nan.

- Lage gawo a, ouvè men an…

San te plen sereng nan, wouj tou wouj, epi lè l melanje ak solisyon an li te vin woz. Ilaryon pran san l pou l kite likid mirak sa antre nan san l. Men li pa t santi anyen, se te fini.

Li rete yon ti tan san di yon mo. Rankont li ak Janmichèl sa a, se te pi gwo chans nan vi l. Li te nan move direksyon. San li, se nan depotwa dèyè miray yo li ta fini. Se vre se mirak zanmitay la, men lyezon an sanble ale nan yon sèl sans? Kisa li te ka bay kòm rekonpans?

Li te pè pou Janmichèl pa t ap tann yon bagay an retou. Konbyen fwa li santi se tankou yon demann an silans pou l ta angaje l nan batay sa a, li pa konn valè l la? Men zanmi a pa t mande anyen. Yo pa janm di anyen, moun sa yo!

- Ilaryon, ou vle fè sa, oubyen sa?

Yo te ret la ap tann kòmsi li ta dwe pwopoze tèt li poukont li, pou l vin angaje l avèk yo. Fòk yo di yon bagay. Janmichèl te gen premye batay li sou maladi a, fòk li ta jwe byen. Janmichèl pa t ba l tan :

- Mwen byen kontan pou ou Ilaryon. Men ou pa dwe m anyen; vin jwenn nou se yon bagay grav. Yo pa vin lakay moun pou fè moun plezi. Poukisa ou jennen avèk mwen? M te rann ou sèvis, èske se pa yon bagay nòmal epi senp?

- Ilaryon gade l nan je fiks epi li reponn li : Lè w dòmi ak Jan, ou konn wonf li. Si jodi a m geri, se gras a ou, m konnen ou

pa janm mande m anyen. Men mwen, m konnen sa m dwe w, m pa konnen ki jan m pral fè pou m rann ou li…



Tan chalè a rive. Ilaryon pran wout li, byen poze, san prese; men avèk on ti kouri, tankou peyizan k ap desann mòn, epi ki voup li fè on ti vole pou yo ka byen ranje chay ki sou tèt yo a. Flanbwayan yo te gen tan byen vèt ap pare pou y al voye flè wouj klere tankou dife gran jounnen. Gous sèch sabliye yo t ap eklate voye grenn avèk po yo toupatou sot tonbe sou tè a. Sabliye se yon pye bwa timoun yo beni. Yo jwe avèk yo tankou mab paske grenn yo plat epi won. Dèfwa, yo souse ti siwo ki nan grenn nan, menm lè li ka bay dyare mòtèl lè w manje l twòp. Yo plen pòch yo ak po yo ki gen yon dan koube, ki fò, solid. Youn kole kròk pa l avèk kròk pa yon lòt epi yo rale avèk tout fòs yo. Se tout yon mevèy, epi se gwo koze lè w jwenn youn ki reziste pandan twa ou kat rale!

Timoun yo te kontan, yo te fou lè yo pran sant tè a, polèn ki nan lè a ak bri k ap sot nan bwa yo. Timoun restavèk ki kay boujwa yo pa t ka sonje laj yo, pou travay y ap mande yo fè. Tout timoun sa yo te pwofite ti okazyon sa yo pou yo lage nan lari, sou teren nan tout bwa. Yo te tankou ti chen anraje; avèk fistibal, wòch, badin yo fè avèk branch bwa tòd, ti pye bwa yo fè avèk bobin ak elastik. Yo t ap kouri dèyè zandolit ki t ap chanje koulè, mouch, libelil ak lasigal yo. Yo te manje tout grenn bwa, fri sovaj yo ak ti boujon asid ki fèk parèt. Yo pa okipe rigòl swe k ap koule sou kò yo, san mèsi pou soulye chè, sandal, pla pye yo. Anba yon solèy klere tankou dife, yo t ap chase.

Sèpantye se yon bon mesye, menm lè rad li vèt ak jòn, tach wouj li sou tèt li, li rete dwat, rèd sou pye bwa yo, ap bay kout bèk nan kò pye bwa yo. Li renmen tèt mòn, li pa janm kache, li meprize wòch timoun yo t ap voye sou li. Kolibri koulè bannann mi takte, te soti nan tout direksyon vin sou flè yo. Yon bann zwazo t ap desine nòt sou giland yo chak maten. Pipirit chantan granmmaten yo, gemichèt palè yo,

wosiyòl, woujgòj, mèl, mezanj, grigri, kadinal, kagou, toukanak gwo bèk, vèdye, pigriyèch. Ki moun ki ka nome tout: pòtplim, safran, vèmèy, garans, koulè ble ak koulè dyòl, wouj, tach nwa, pèl takte k ap bay konsè, danse kalinda nan rak bwa ak nan jaden!

Avèk bèl sezon an, bagay yo on tijan kalme. Ete a pote fri mi ki kòmanse ap kalme lafen moun nan bouk yo. Dabò, ou jwenn zaboka, yanm ak lamveritab ki pèmèt moun yo boure lestomak timoun yo pou yon tikras kòb. Apre sa kachiman, zabriko, kowosòl te vin parèt. Anfen, mango vin mi, tout pye tèt anba tou jòn, wouj. Bò lanmè a te santi bon ak mango fransik ti bato yo t ap debake san rete sot Gonayiv. Men kou yo debake yo, machann yo te gen tan pran yo al vann nan gwo katye yo. Men te rete mango kòn, miska ak kawòt pou malere yo te manje. Pwovèb la di: rayi chen an men di dan l blanch! Se mizè, detrès, men yon detrès ki la lontan, lete a vin pafime, tanpere ak bon gou fri li yo! Menm si yo pa t manje vant plen, yo rive kanmenm kalme grangou a. E si pa t gen gwo chalè sa a pou ap fonn nou nan depo yo, mache, izin ak atelye, ou te ka panse malere ayisyen pa janm gen konje peye, ni vakans; alòske boujwa yo al nan estasyon estival ki pi wo yo.

Limyè solèy la t ap briye tankou flè jonkiy, vil la te santi bon, tè a te sèk, ap sonnen anba pye travayè san espwa ki t ap kouri, tonbe leve anba fado machin yo.



Lè Ilaryon tounen, li te jwenn Klèerez ap tann li. Li fè kòmsi l pa t sou bò l, men li wè l t ap tann li. Ilaryon te kontan. Li di l :

- Bon! Se fini! Trètman an fini! Doktè a di m p ap janm malad ankò…

Li te di mo sa yo tou piti avèk fòs ak kouraj. Poutan, yo pa t pale de maladi a; lè l te pral kay doktè a, li te di l tout senpleman :

- Fòk m al wè Janmichèl jodi a.

Klèerez te byen konnen se te pou piki a. Men li pa t di l sa e ou te mèt touye l, li pa t ap vle pale. Li toujou sonje jou pou l al pran piki a. Li konn di l :

- Pa bliye pou w al kay Janmichèl. Menm kote a li mete yon vè dlo sou tab la bò kot medikaman an.

Pandan de fwa li te pè pou jan l te wè min Ilaryon, men li pa t pèmèt li mande l anyen. Se Janmichèl ki te kalme l. Li te wè l fè kriz la yon sèl fwa. Yon ti kriz tou kout. Lè l te tonbe ap tranble, li te pran l menm kote a, li soutni l al mete sou kabann nan. Li deboutonnen chemiz li, lage sentiwon l epi l tonbe bo l epi kriye. Poukisa pè li te genyen ki pa t ka disparèt avèk eksplikasyon ak lanmou, te disparèt toudenkou devan reyalite a? Kòman l te fè rete san l pa t kriye ni rele anmwe pote sekou? Tout sa l te ka di, li te bliye nan minit li t ap soufri ak maladi a, li wè sèlman nèg li renmen an k ap gigote atè, san konesans. Pandan l t ap eseye ouvè je l, li te gen tan nan mitan lakou a. Petèt li pa t menm rann li kont li te genyen l. Depi lè sa a, li pa t pè ankò, selman li te krenn pou maladi a pa t bay nèg li a pwoblèm oubyen fè l pèdi pen l. Li te priye tout sen nan syèl pou evite l maladi.

Ilaryon pa t mande kisa ki te ka bay Klèerez pwoblèm konsa. Fanm yo tèlman sansib! Petèt se ta on ti pwoblèm ki fè l mare bouch li epi vizaj li enkyè konsa! Epi n a wè sa. Jodi a se te yon jou kè kontan! Gwo nouvèl sa a, li te pote a te soulve enkyetid Klèerez tankou lè solèy leve. Yo entenn balèn ki te rete limen an.

Klèerez te pran tan l pou l gade l. Nouvèl la te siprann li! Li te kontinye pyese pantalon an, apre li mete l la. Li mande :

- Janmichèl di w p ap malad ankò?

- Pa prekosyon, m dwe kontinye pran konprime woz yo, men se fini!...

Klèerez leve l al devan ti oratwa a devan estati lavyèj la, li pase yon alimèt, li limen veyez luil la. Li di :

- Gras lamizèrikòd!

Li te klere. Dlo t ap koule nan je l, men l lonje devan vyèj la, dlo nan je l t ap chante yon chante lagras.

- Mèsi la vyèj!

Ilaryon di avèk raj :

- Se pa li menm pou w di mèsi.

- Se li menm, li te tande priyè m!

Ilaryon repete avèk fòs :

- Se pa li menm. Manman m te fè orezon, nevèn ak ve tou. Li pa t janm tande l! Moun bò lakay mwen te kontinye ap di m te modi, se peche ak krim m ap peye. Moun yo te pè m, m pa t ka jwenn travay. Se pa li menm, ni ankenn sen, ni Bondye. Bondye pa ban nou regle anyen pou li ak mizè nou! Se pa li menm, se Janmichèl! Se piki yo, se konprime woz yo, se medsin!...

Klèerez gade l on jan tris. Li retounen al ranje flè ki te devan estati a. Li di l :

O! Ilaryon! Bondye se sèl mèt! Yo di doktè Janmichèl se kominis e kominis yo pa vle wè bondye. Doktè Janmichèl se yon bon gason, li fè w jwenn travay, li trete w, men se bondye ki geri w. Fòk ou pa kite yo pran tèt ou Ilaryon! M pa konprann anyen nan istwa w ap rakonte la a yo epi m renmen doktè Janmichèl, m pè pou w pa kite w anbobine. Kisa n ap tounen si yo mete w nan prizon?...

Se sa, yo te vin monte tèt Klèerez. Avèk tout moun sa yo yo arete a, li te pè. Kisa yo dwe te vin rakonte l la a? Se sa ki t ap toumante l konsa. Tout lòt jou yo, li t ap diskite men jodi a kè l tèlman kontan l ap pase yo nan betiz :

- Alòs ou kwè yo pral arete m? Yo gen lè rakonte w m pral fè yon revolisyon? Men se sa ki pi gwo verite a! Fòk ou al

chache wòch byen pwenti; mwen menm, m pral pran vye fistibal mwen an. Mwen pral tire youn nan ti wòch sa yo nan je Vensan pou l tou tonbe rèd mò!

Li ri epi l anbrase l, li di :

- m sòt vre, men Toya tèlman rakonte m istwa, m vin pè tout bon. M di m tou tan yo wè w ak Janmichèl epi kòm y ap siveye l, malè ka rive nou… epi lè w vini sanzatann, vin di m ou geri, sa pote m yon gwo kou! M santi on gwo boul la; janm mwen vin fèb. Mechan! Ou pa kwè sezisman te ka fè m akouche yon ti mons?

Li plonje nan bra Ilaryon. Ilaryon pran l nan ren epi l fè l vire nan tout kay la.

Li di:

- Lage m, w ap fè m fè avòtman!

Yo lage kò yo tou bouke sou kabann nan, men je yo t ap fikse plafon kay la sou tèt yo. Sou plafon an, Ilaryon wè machin li te toujou reve a, lè l te jenn gason ap kouri ak tout vitès, bato k ap pouse lafimen, machin y ap pouse, motè, tout sòt de mekanik konplèks. Tout rèv jenès li yo maladi a te kraze ak kout pye, gaye, jete nan dlo move lavi a bay bwè. Klèerez, limenm, li te wè lòt bagay. Yon gwoup nèg sòt ki rasanble nan lari, timoun mizerab, blagè, solitid nan yon vil rayisab. Se li menm ki te deside fini ak silans la. Li di :

- Fòk ou envite Janmichèl… m a fè yon tyaka pou li. Pa vre? M kwè l renmen sa…

Ilaryon koupe l lapawòl :

- Ou sonje, apre rankont nou a, nou te fè twa semèn nou pa wè. M te dekouraje. Se Janmichèl ki te fòse m tounen al wè w pou m te ka avwe w maladi m nan…

Klèerez te sezi tande l. Li te kwè l depase :

- … N ap touye kòk blan an. Li kòmanse ap rèk. Men l ap bon nan tyaka a. li p ap di. L ap kole…

- Ilaryonte di: M pa bezwen konnen si Janmichèl se kominis. Epi, sa pa gade m si se kominis yo sèlman ki ede m, pran ka m!

- M te sere de boutèy diven lè nou t ap plase a. N a debouche yo

- Se sa! boutèy diven yo ak yon boutèy wonm…

Yo te rete lonje sou kabann nan san yo pa t di anyen. Panse yo t ap monte desann nan tèt yo.

- Di m, Ilaryon, mesye lekòl diswa yo, se kominis tou?

- Li di: mmm

- E ti milat ki te konn vin wè w la k ap travay ka Brant la? Kòman l rele ankò? An wi! Fèdinan se kominis tou?

- Ilaryon reponn: wi l se kominis tou.

## Chap. VIII

## Rèv pou limyè jayi, fòs patriyotik fè laperèz nan kè vole.

Ilaryon pwoche bò kot lanp la, Klèerez apiye sou zepòl li. Li touse epi kòmanse li byen fò :

*Mon chè Ilaryon,*

*Se kouzen w Josafa Alsiyis ki ekri w. Se ou menm sèl ki ka banm nouvèl granmoun yo, pou di m kòman tan ye, kiyès ki fèt, kiyès ki marye ak kiyès ki mouri. Sa konte anpil pou yon pòv nèg k ap viv lwen lakay, tout sa.*

*Ou te dim vant nègès ou a pwenti. Se va yon ti gason kanmèm. Se pou l manje anpil boujon militon, manman m te toujou di sa ap fè l akouche vit. M voye de priyè pou ou, se yon granmoun dominikèn ki te ban mwen l paske m te rann li sèvis. Youn se yon priyè pou Sent Magerit, manman fanm k ap akouche, ak yon lòt pou la vyèj mirak Igwey. Lè l kòmanse gen tranche, w a mete priyè Sent Magerit la sou vant li, wa limen yon balèn pou kenbe nan men w, bese tèt ou epi resite priyè Vyèj Altagras Igwey la. Di Klèerez kouzen li pa konnen an voye lamen pou li.*

*M pa dakò pou Zetrenn al plase ak Jiliyis Jilyen, wosiyòl la. L ap jwe mandolin tout tan, li gen bèl vwa, men se yon banbochè, se pa yon nèg serye. Lè l pran yon wou pou l travay tè, sa ba l zanpoud nan men. Kisa w vle, ti kochon pa janm mande manman l poukisa djòl li long, konsa tout kochon gen djòl long? Di Felisyen fòk li tann pou l gen kòk batay panyòl li a, bèt yo ap pèdi plim yo kounya a, m pa vle voye yon bèt malad ba li. Wa bay manman m priyè m voye ba ou yo tou, l a byen kontan. Ou menm, ou konn li, ou konn ekri, w a kopye yo. Kanta pou papa m, li te tèlman gen pwoblèm, m konprann li kòmanse gaga. Kè m fè m mal pou li.*

*Kounya a, fòk van ap chante nan fèy mayi ka Sayira. Jaden manyòk dwe ap plenn tankoun timoun ki gen vant fè mal. Manman kabrit mwen an ap mètba, l ap fè yon bèl pòte. M byen anvi manje kèk marigouya. Isit la, nou pa jwenn bagay sa yo, erezman m pa ansent.*

*Tout bagay sa yo tris, men nan peyi sa tou gen bon tè. Makori, se sèlman jaden kann ki genyen ak pòtrèl bèf. M koupe kann depi maten rive aswè. Lè dimanch m al nan gagè pou m wè kòk batay yo. Nou gen yon vyewo avèk nou, se yon bon tanbourinè, gen de lè nou reyini antre nou, nou chante, tire kont.*

*Si kòmès la pa mache epi yon jou ou pa ta jwenn travay, sa pa twò mal nan peyi sa a. Vin jwenn mwen ak Klèerez. N ap ka kwense kò nou nan kay la paske grasadye, menm si l delabre, m panse l gwo. Si Bondye vle, m ka fè w jwenn travay. Se pa vre nan ti kouri, kokèt yo kenbe tete yo, men depi bagay yo mare yo lage tout bagay?*

*M p ap mize pi lontan. W a bay sese Polema lèt la pou mwen nan mache Salomon kote l desann chak semèn vin twoke fatra pou pousyè.*

*Bondye bon. Pa bliye di lòt yo bonjou pou mwen.*

*Josafa Alsiyis*

Minwi vin sonnen. Yo tout te nan enprimri a. Te gen Fèdinan, Janmichèl ak Oktavyo, Maksimilyen, yon kamarad linotipis. Yo deside pou yo soti yon trak, yo pa t jwenn mwayen pou yo te tire l. Oktavyo te ezite, vire tounen men li rive aksepte fè l nan antrepriz li a. Jisteman, li te bon zanmi gadyen nan nuit la. Li te rakonte yon istwa : li pran pòz li te ekri kèk powèm epi l te vle reyini yo an plakèt, li te reyisi jwenn sansiblite epi amadwe bonnonm nan. Li te fè l kado yon bèl boutèy tafya, se te sa nèt. Pou kounya a, misye ap wonfle tankou si k ap siye planch.

Anpoul ki te limen an t ap voye reflè nan fènwa a. Linotip la t ap vire avèk yon bri monte desann. Detanzantan, sonèt sekirite a bay yon son pleng epi galè a fè krèp. Maksimilyen,

te foure je l nan tèks li, tèt twaka nan yo t ap tape klavye a avèk jwa, kè kontan travay la bay. Li t ap rale :

-Koumanman! Poukisa tèks sa long konsa?

-Fèdinan di : fèmen bouch ou epi tape, nou fè sa n te kapab.

Janmichèl pa t ka tann. Maksimilyen menm, lè l fin tranble kont li, li te tèlman vin poze, ou pa panse li te ka ap fè yon bagay ki ka koute l chè. Kou l rive devan machin nan, nan sant lank frèch enprimri a, li te santi l lakay li. Li t ap fè djòb li sou machin li.

Nan yon epòk kote jèn gason t ap tatonnen nan gwo ma labou, youn soti nan limyè, twa jenn gason sa yo, pandye sou machin nan, yo te gen konviksyon y ap fè yon bagay enpòtan. Rèv pou limyè jayi, fòs patriyotik yo te fè laperèz ki te nan kè yo vole. Yo pa janm pran chans fè sa y ap fè aswè a pou tèt yo sèlman. Yo te bouke ak pale san rete a. Yo te vle touche tout moun, reveye lespri, gonfle kouraj yo, fè yo wè lwen, byen lwen, jouk nan bout tinèl la, ti limyè blanch libète a. Maksimilyen te fin enprime tèks la. Janmichèl di tou dousman :

- Fè vit, fò n retire l kounya a.

- Maksimilyen di : Ou fou, nou poko menm gade l menm!

Li ale sou mab la, li mete galè a nan yon ti kad epi l sere l, apre sa li mete lank ak yon fèy papye mouye.

- Janmichèl di : Men, korije tès la m pral prepare laprès.

Janmichèl move, plim li a pèse tès mouye a epi l chire l.

- Maksimilyen di : ban m! w ap fè kòlè. M pa ka wè travay mal fèt.

Li te tonbe korije touswit, byen poze, li desere kad la, li retire kèk lèt epi mete lòt nan plas yo.

- Li di : li bon pou soti.

Yo t al nan yon ti près a la men epi yo t ap fè l vire.

- Nou p ap peye pou papye, Maksimilyen di ebyen n ap fè senk mil sou do klas kapitalis yo.

- Janmichèl mande : konbyen tan sa ap pran?

- Maksimilyen reponn : O! inè sèlman.

Yo pwoche pou wè trak yo ki t ap soti. Kèk minit anvan l fini te gen yon alèt. Gadyen nan nuit la t ap fè yon vire. Janmichèl ak Fèdinan te gen tan al kache dèyè yon machin. Gadyen an avanse epi l mande Maksimilyen si l pral fini epi l ale san l pa gade anyen. Maksmilyen te gen kouraj fè mil anplis.

Lè y ap soti, ti van fre nuit la te frape nan lestomak yo, sa te fè yo byen paske yo te cho. Yon vwa di :

- Ey! Laba!

Se te yon jandam ki wè yo ap soti nan enprimri a. Janmichèl sere trak yo anba chemiz li epi l pete kouri ak lòt yo dèyè l. Jandam nan t ap kouri dèyè yo epi l ap soufle souflèt. Mesye yo gen tan vire nan kafou a, Janmichèl kanpe.

- Ann tante chans nou, si se pa sa se tout jandam yo ki pral mete dèyè nou. Suiv mwen.

Li vole tèt baryè lakou yon vwazin, kamarad li yo vole dèyè l. Yon chen tonbe jape. Yo tande jandam nan k ap vini. Chen an jape pi rèd nan mitan lakou a. Janmichèl di :

- Vye chen sa a ap fè yo pran nou.

Chans pou yo se tout chen nan katye a jandam yo te reveye ak kout souflèt yo a. Tout chen nan katye te tonbe jape. Jandam nan te pase tankou lafimen epi kouri ale. Bèt yo te kòmanse kalme yo.

Janmichèl di :

- Vini vit, m konn yon patizan ki rete bò isit la. Nan ri Sentonore, nou ka kite trak yo lakay li. Men pa fè erè pou n al mache ansanm. Vin youn pa youn, de lòt pou piti.

Yo leve Ilaryon ak Klèerez. Ilaryon mande :

- Kiyès ki la?

- Se mwen Janmichèl, ouvè vit.

Yo antre epi yo chita, kuis yo koupe.

- Ban nou yon bagay pou n bwè, Klèerez n a esplike w apre. Se mwen ki gen dwa, yon bon kout wonm senk dwèt!

- Sa k genyen? Sa k rive nou la? Mande Ilaryon.

- Janmichèl di : Men, pran pake sa a, al sere l, m ap tounen vin chache l demen.

Janmichèl t al nan pòt ki bay sou lakou a, li ouvè l. Syèl la te bèl. Li femen pòt la ankò epi l tonbe chante.

- Bèt seren yo dèyè nou. M di m ka vin la pou m tann. Sa pa ba w pwoblèm Klèerez?...



Atelye *Traviezo* se te yon gwo sal kare, dèyè yon magazen. Li te bay sou yon ti lakou kote yon tiyo, mal fèmen, benyen ak dlo. Bagay yo te tèlman chofe, kou Msye *Traviezo* ale, ouvriye yo te kouri al bwè dlo anba tiyo a. Yo te ret tou dousman ap koute tout ti bri. Tout bri ki t ap fèt nan katye a te rive vin jwenn yo, bri dan gwo gri, bri vye bato ak kago bò lanmè a, bri tren nan ga *MacDonald* k ap siyale depa ak arive, bri machann pwomennen, klaksòn machin nan ga Otoka yo, anba mizik òkès ak kòd Mache kanpe.

*Chantal Traviezo*, yon ti fi douz lane konsa, vin parèt an kouran bò atelye a  epi l rete pou yo pa t fè l ale. Li antre jis nan lakou a epi rele byen fò :

- an se sa! Se konsa travay la ap mache?... enben! Mwen menm m ap met tout moun deyò!...

Li t ap mouri ri lè l wè jan li te fè yo pè alòske ouvriye yo te antoure l.

Chantal se te yon ti fi gason, yon bon ti dyab, koulè zabriko, avèk cheve rèd, zèl kòbo bat sou do l. Pa gen fanm pou senkòb, ni fèzè pou bare moun, men l ge! Li te renmen mare goumen ak gason ki gen men di, li ba yo gwo tap nan do, li te rele yo vye nèg pa m oubyen konpè pandan l kanpe tankou yon vrè gason. Si youn ladan yo pa ta gen kè kontan, li reprimande yo :

- ey! Ale non! Ou pa t ka di m madanm ou te ba ou yon vye manje jodi a? M ta kite w anrepo!

Oubyen :

- ou menm ou gen kont ak madanm ou! Di m n ap eseye ranje sa!

Oubyen ankò :

- flit! Sinon : l anmèdan!

Li te renmen Chalo, yon ouvriye ki te la lè l t ap fèt. Li te toujou gen yon bonbon oubyen yon sigarèt chè li pran nan pa papa l yo pou li. Men li te renmen yo tout. Petèt paske, pitit moun rich, demi òfelin, pakèt domestik ak papa gate, li te jwenn bò kot ouvriye yo yon bagay li pa t jwenn lòt kote. Yo pa t konsidere l tankou ti bondye menm jan ak lakay li. Yo konsidere l avèk franchiz, ak kouraj... kiyès ki te ka konnen sa k t ap pase nan tèt li! Pafwa, bonte natirèl timoun yo, sans bote, lanmou tout bon vre, kouraj yo santi pou bon bagay konn depase vi bèt moun rich yo ap enpoze yo a. Petèt, ti poulich sovaj sa a, absans manman an ka fè chantal wè toutbon istwa y ap rakonte kote l rete a. Li te pase mesye mal degwosi sa yo nan rizib. Petèt li te ka wè yo sanble ak ewo *Jules Vernes* yo li te renmen anpil. Paske li pa gen moun k ap siveye sa l ap li, li te lage l nan *Voltaire, Diderot, Beaumarchais, les Laclos, Restif de la Bretonne* ak *Anatole France* ki te nan bibliyotèk papa l la. Met sou sa, liv li te

jwenn li t ap devore yo te byen fèt pou yo transfòme l plis chak jou, pou fè l vin non konfòm, rebèl devan kontrent sosyal yo. Lè l jwenn zanmi atelye yo, li respire :

> - di nou mesye, m pral anonse nou yon nouvèl! Natirèlman, fòk nou pa pale sinon m ap gen pwoblèm avèk gouvènman an! Nou konnen, papa m di li pral vann atelye a. Li poko fè sa, men ou pa janm konnen… alòs m di nou sa davans…

> Si yo sispann siye, gouj pa mòde bwa ankò, papye vè sispann agase dan. Chalo, Wozmon ak lòt antoure l epi bonbade l ak kesyon.

> M pa konnen mwen menm. M di nou tout sa m konnen. Epi yo poko mete nou deyò!

Li pran yon rabo l ap fè l chante nan bwa a. Chalo pran l nan men l. L al satiyèt Ilaryon epi pencheng Klodomi. Apre sa l tounen vin fwote tèt li nan men Chalo. Li leve l anlè epi bo l sou fon :

> - chit! W ap mouye m! Lage m tande, granmoun m ap vini! M ale mesye!

Li file lang li ba yo epi pandan l ap fè yo grimas, li disparèt.



Lè y ap soti nan atelye a, mesye yo te gen pwoblèm. Klodomi te pi pè toujou :

> - Li t ap di : pou yon nouvèl, se yon nouvèl.

Chalo te mande Wozmon: poukisa Misye *Traviezo* ta vle vann atelye a?

Youn nan yo di : paske l vle, salòp la!

> - Klodomi kontinye ap di: pou yon nouvèl, se yon nouvèl.

Yo t ap prese antre pou y al diskite nouvèl la ak madanm yo. Kisa yo pral di? Yo menm ki te toujou ap plenyen!

- Wozmon di : vini Ilaryon nou pral bwè on kou.

Adriyen Wozmon se pitit yon ti anplwaye magazen avèk yon bwodèz, depi a uitan li te gen tan ap fè desen sou kaye lekòl li sou paj kalkil oubyen dikte. Pi ta, elèv Senlwi Gonzag, li te konn fè pòtre pwofesè yo. Tou patou nan lekòl la ou te wè bèt nwa yo rele frè *Chrysostome* nan sou fòm yon bouldòg. Se frè Sentkwa ki te konn montre l fè desen an zanmi. Li te fache lè l wè prejije ak rasis frè l yo nan Jezi te genyen, li te kite wòl la, trè chè frè yo te chache yon pretèks pou yo chase zanmi defwoke a. Li pa t kontinye etid li, li t al aprann ebenis. Li t ap pase atelye sou atelye, ebenis la te ba l pwoblèm, Wozmon te kòmanse ap travay bwa, nan lè ki pa gen travay. Li te jwenn plas eskiltè pou touris ameriken yo. Li te fè l tounen yon bagay ekstraòdinè. Li te mete tout kè l ladann, li te obsève peyizàn ki nan mache, tanbourinè, dansè dans fòlklorik, travayè, timoun, granmoun, amoure. Nan ti estati l yo, li te mete tout lanmou lavi, atachman l pou moun pòv ki nan pèp la, men tou rayisman l, ensatisfaksyon l, angwas li, revòlt kont mechan sal ak lèdte sosyete a. Se te yon selibatè andisi, vag, san disiplin, renmen fache. Li pa t gen pwoblèm pou l wè chedèv li fin redi fè yo ap pati tankou van nan kat kwen dimond epi pou l ap resevwa yon lasibab sou yo. Li te konnen l t ap fè bagay ekstraòdinè, bagay gwo atis, men peyi a pa renmen atis!

Ilaryon te prezante Wozmon bay Janmichèl, men Wozmon an te koryas. Li te anba zèl yon vye Italyen demi fou, ki te rele *Luigi Antonini Malepiero*, ki t ap fè fèblan tou pre Ridèfonfò. Lui se te anachis epi l te jire pou *Bakounine, Kropotkine, Elisée Reclus, Malatesta* titikwenti. Se pa paske Wozmon te gen tandans anachis, men l te venere vye bonnonm nan pou ideyalis li, li te renmen tande l k ap gagari mo yo. Wozmon t ap koute Janmichèl ak atansyon paske l te tande l ap di kèk mo l konn tande anba bouch *Luigi Atonini.* Lè Janmichèl rive nan mitan diskou l la, paske l te vle konvenk li pèp la pa kapab ankò, li koupe l lapawòl. Li lage yon pawòl piman bouk kont sèjan rekritè yo, li deklare pyiske pati Janmichèl la se yon ti bebe epi l pa t gen ankenn pozisyon pou l te bon timoun, li pa gen

anyen pou l wè ak istwa sa yo. Janmichèl wè li pa t ap ka fè anyen ak ti boujwa revòlte sa a. Li te nan lo moun ki grate kui yo jis kalbas yo kraze, jou drapo wouj yo va flote nan tout lari, men ki toujou ap rale kò yo dèyè. Vreman vre, revòlt moun pretansye sa yo kache pè yo.... Ras moun dwòl sa yo, lè yo plonje nan mizè pèp, toujou gen yon pye yo nan laboujwazi! Se moun sa yo ki vin fè trèt ak opòtinis.

Rankont sa a te fè Janmichèl tris. Li te kòmanse ap reflechi sou pati prive chèf li a, kote ki gen anpil kamarad tankou Wozmon. Kriz la te grav, kamarad yo pa fè prèske anyen. *Eloy Boudeau* ak *Laurent Desagneux* te trayi epi ekri atik pou fè lwanj pou Vensan. Se kèk grenn kamarad k ap eseye fè kèk aksyon. Sa k pi grav la se sa k ap eseye jistifye parès yo ak tèks *Lenine* ak *Staline*. Li ale ak tout kalkil rankont li ak Wozmon an nan tèt li.

Ilaryon t al antre nan menm boutik kote yo t ap pale kèk jou anvan an. Li te vle reflechi. Nouvèl ti Chantal te pote a te tèlman grav, li te dezanpare yo tout. Li apiye l mande yon alkòl tranpe pou Wozmon, yon kola pou Ilarryon. Patwòn nan te lage kò l tankou yon manman ki fin fè tout pitit nan vant li, febli, dekouraje, ap dòmi dèyè kontwa a, je ouvè. Ilaryon mande yo :

- sa n panse de istwa ti fi a te vin rakonte a?

- sa w vle m panse? Si bwat la fèmen, fòk nou chache lòt travay. N a chache jiskaske n jwenn…

Yo te pè. Bwa kochon tranpe a te trangle Wozmon. Yo t ap fimen. Wozmon sanble te gen kèk bagay pou l mande yo. Li poze yon pakèt kesyon tou dekouraje :

- sa fè lontan depi w konn doktè Janmichèl?

- lontan!... anfen, sa fè lontan depi m konnen l! Poukisa?

- pou anyen. Paske Janmichèl sanble avè w, epi se yon revolisyonè…

Ilaryon gade Wozmon, li pa t janm gen dout sou Wozmon, men sa te sanble yon entèwogatwa. Konvèzasyon an t a prale san desou

san desi men Wozmon te toujou mennen l nan zafè politik ak Janmichèl. Nan yon moman yo te ale dwat nan koze a:

- ou te wè sa? Li montre l yon trak.

Se te youn nan trak Janmichèl te kite lakay li a nwit pase a. Li pran papye a, li manyen l, li vire l, li tounen l, li gade l apre sa li remèt Wozmon li. Li gade l fiks nan je, li di l : non

- Poutan sa sanble yon trak kominis? Janmichèl pa montre w yo? Tou souriyan, li di l : chaje yo nan tout peyi a.

Ilaryon fache :

- sanble w vin bat vant mwen! W ap travay pou lapolis oubyen pou *Traviezo*? Ou vle fè m di Janmichèl te ladann tou? Sa w ap jwenn nan sa lè w konnen kiyès ki te fè l? M pa okipe m de bagay ki pa regade m mwen menm… mwen gen kont pwoblèm mwen nan atelye a deja!

Ilaryon voye monnen an atè epi l leve pou l ale:

- pa fache. Se mwen ki te envite w. M pa t konn si sa t ap deranje w… si w vle konnen, se paske m te pale ak *Luigi Malipiero* de rankont nou ak Janmichèl. Li di m kominis se pale met la, se sèl anachis yo ki ka fè kèk bagay. M te vle fè l konnen se zanmi Janmichèl ki te fè trak sa a.

Ilaryon regade :

- tande Wozmon, m pa fè politik, men si jamè Janmichèl ta gen pwoblèm, sa p ap pase konsa. Gen yon pakèt vagabon k ap fè endikatè lapolis epi yo amize yo ap denonse moun ki pa fè anyen, m konn sa. Janmichèl ka gen tout peche Izrayèl sou do l men sa l fè pou mwen ak bann pòv parèy mwen yo, m pa ka bliye l. M pa konn kisa ki dèyè tèt vye moun fou Italyen w nan, men li pa sanble katolik nan je pa m…

Yo te pase yon bon tan ap diskite.

# Chap. IX

## Apre lapli se dife : pèp ri Sentonore lage de bra pandye

Li te setè pase. Fènwa te blayi sanzatann. Solèy la te desann tèlman ba, zonbi bèt yo, bon nèg ak mouton blan tankou nwaj t ap kimen nan syèl la. Nan vil la, moun ki fin travay, chat k ap plenyen sou jenou, ti randevou ankachèt avan repa aswè, trentren menajè k ap fini jounen, gwoup bwonz, jenn fi ak timoun ak rad chire ki pral dèyè dlo nan fontèn piblik, bri mizik ak van fre alize.

Toudenkou, tout ri Setonore ak yon bon pati nan ri Repiblikèn te nan laperèz. Badè ak Epaminondas, vakabon selèb nan katye a, youn avèk chapo, lòt la avèk yon klewon, parèt san pèsonn pa konn kote yo soti, vin rakonte yo tripotay. Yo ba yo yon plat manje epi y ap bay espektak sou galeri tanp advantis la. Nou pa t janm konn wè yo konsa. Yo sanble te gen yon bagay, yo dwe genyen nan lotri oubyen yo sot devalize kèk moun.

Sa te fèk kòmanse alòske legilz la te kòmanse nan tanp la. Pastè ak fidèl, rekèy yo ouvè, t ap chante yon kantik byen fò. Epaminondas ak tout Badè rale klewon yo, yo tonbe jwe byen fò nan zòrèy pastè a ak tout fidèl yo tankou se yon twonpèt jijman dènye. Badè ak je wouj, move, t ap imite son kanon ak yon vwa k ap sone bonm bonm.

Timoun yo kouri vini touswit. Bout kreyon ki make devwa kalkil pa t gen tan sèch menm, dwèt nan paj lekti, yo pa t pèdi ling nan, plenyen leson yo aprann pa kè pa t ko fini, yo vide desann nan lari a pye atè. Manman yo pa t anpeche yo paske yo menm tou, yo te bezwen al wè sa k genyen. Yo te prese rale dife anba chodyè soupe yo t ap fè a, siye men yo sou janm yo pou kouri al wè sa k te genyen. Gason ki fèk sot nan travay, sa ki t ap lave pye yo, sa ki t ap fè bab yo, sa ki t ap pase plim poul nan zòrèy yo, te al jwenn foul la ki gen tan rasanble.

Pastè a te soti ak tout fidèl li yo pou chase moun sa yo ki t ap deranje tanp la. Men yo pa t okipe l ak pawòl li yo, pou repons, li bay kèk kout klewon. Li pa t gen enèji Kris la te itilize pou l chase machann yo nan mezon senyè a. Foul la menm, te renmen anbyans la, yo t ap ri tout lajè machwè yo. Yo te fè sa paske yo te gen pwoblèm ak advantis yo, ki te anpeche katye a viv ak aktivite yo, chante ak son tris yo epi lè yo p ap chante kantik ki di « *A la mort! A la Mort!* » Yo te toujou ap chante soufrans lanfè, yon lafendimond vyolan, men jamè bagay ki ge. Pastè a, yon ameriken ki gen on pale on jan w pa ka konprann, li t ap bay presyon men pa gen moun ki te okipe l. Ou pa bezwen wè jan Epaminondas ak Badè te boulvèse yo! Dayè, jiskaprezan yo potko janm wè anyen, ni menm tande.

Epaminondas ak Badè t ap fè egzèsis militè kounya a. Epaminondas met tèt li jeneral, li t ap ale tounen sou yon cheval imajinè, li t ap salye, bay lòd, klewone vye mach lontan, mach grenadye nò yo, mach Senlwizyen yo, chante jibosyen yo. Granmoun nan souke tèt li paske apre yo fin ri jiskaske dlo kouri nan je yo, de vagabond yo te reveye souvni tout lame dan pwenti yo. Badè, limenm, ranpli fonksyon sòlda a nan byen, li make pa, mache kare, ranpe, tire fizi. Sa k te fè moun mouri nan ri.

Pastè a, te prèt pou rache cheve l, li poze men l sou zepòl Epaminondas. Epaminondas te resi wè l, tout an riyan, li voye yon bouche lafimen anlè. Denye entevansyon an te fini an katastwòf. Epaminondas tonbe chare pastè a tèlman byen tout moun te sezi. Badè met ajenou epi monkonpè l la menm kòmanse ap preche epi di betiz. Pastè ak tout fidèl yo kouri ale tou sezi.

Men tout bagay sa te tèlman dire, lapolis te rive mete pye, sanble reprezantan Bondye te rele yo. Yo pran de laska yo pou y al mennen yo bwè. Klèerez te sèvi yo avèk prekosyon.

> -Ti gason Toya di : sa ap fini mal, nan eta yo ye la a, yo peye yo pou yo bwè ankò! Badè a fou, Epaminondas la pa miyò pase l. W ap wè yo touye yon moun aswè a kanmenm, antre anba yon machin oubyen fè jandam plat yo.

Jan bagay la te evolye a te bay Toya tò. Kaka kleren yo te fatige pou mouri. Epaminondas tonbe kriye epi Badè lage kò l sou twotwa a,

li dòmi. Youn pa youn moun yo al lakay yo, silans te vin tabli apre yo te fin fè kont bri yo, lapè tounen nan katye a tankou limyè nan poto elektrik.



Yo rele dife! Tout pòt te ouvè, moun t ap kouri soti ak rad denwi sou yo ak tout dòmi nan je. Gwo lafimen dife t ap monte nan lari a.

Gwo boulanje Bonadye a te tou wouj. Nan yon moman, lari a te plen moun. Yo tande yon bri nan foul la. Epaminodas ak Badè t ap soti nan pòt kote machin yo konn antre a. Badè te gen yon boutèy gaz vid nan men l.

Anpil flanm dife ble, wouj, jòn t ap monte nan mi a men wotè. Etensèl dife yo t ap vole byen lwen nan tout direksyon. Syèl la te tou wouj. Dife a te gen sant pen boule.

Moun t ap kouri sot tout kote. Medam yo t ap rele anmwe, mesye yo te men nan machwè, timoun kanpe ap gade… yon chalè lanfè t ap soti nan kay la. Laperèz pran moun ki te ret tou pre yo. Yo te met rad sou timoun, men yo te pè met mèb ak bagay enpòtan yo deyò. Danje a te menasan men li pa t imedya. Ponpye p ap pran tan pou rive, kazèn nan pa t lwen. Tout vòlò sou katye a gen tan sou de pye militè yo. Depi gen dife, se yo menm ki pou premye ap konseye w met bagay ou deyò, epi, lè tout moun panike, yo pran mèb yo pou kont yo, yo met deyò ak tout sa k enterese yo. Apre dife, ou pa jwenn anyen, tout moun disparèt.

Menm kote w tande bri sirèn nan, ponpye yo te gen tan rive nan kamyon wouj ak chapo ajan nan tèt yo, menm koulè ak dife a. kou yo rive, yo mande pou tout moun ki te rete nan kay pre boulanje a pou yo soti. Gen rekalsitran ki pa t vle soti, jandam yo mete yo deyò ak fòs.

Tout bagay te tèt anba, Klèerez oblije soti ak chemiz de nwi. Li te gen sou bra l yon pè dra, vye poupe twal li a, avèk tout figi l efase, yon ti bwat ki gen leyèt ti bebe l pral fè a ak gwo foto limenm ak Ilaryon. Ilaryon te pran tiwa kès la, liv li yo ak vye kouvè yo a.

Moun yo te met deyò yo te chita sou twotwa a anfas dife a. Yo te vle wè kòman bagay yo t ap fini, yo te gen espwa toujou. Klèerez apiye tèt li sou Ilaryon epi l tonbe rele. Yon vwazin pote yon te fèy sezi pou li paske l wè l pè anpil. Klèerez te eseye souri. Men yon lòt bri t atire atansyon l yon ti kay ki bò boulanje a kòmanse ap bay lafimen.

- moun yo mande : kisa ponpye sa yo ap fout fè la a?

Ponpye yo t ap dewoule tiyo yo ak echèl yo. Lafimen an te vin pi gwo. Pakèt sann ak papye t ap vole. Dife a te fè gwo flanm nan syèl la. Sanble se danse l t ap danse sou kay yo. Moun yo gwoupe kò yo sou twotwa a avèk sa yo te genyen sou yo, ak kèk ti bagay yo te gen tan pran nan men yo. Yo te kwense kò yo tankou moun dezespwa nan plafon sikstin Mikelanj. Jès yo, konpòtman yo melanje ak dife a te reprezante tout malè yo. Figi yo, chaje ak lanmou, regrè ak freyè, dekourajman ak tristès tout montre imaj soufrans moun ki nan kalamite. Bò lari a te gen gason dekonstonbre, dezespere, yo te pal, yo t ap pase men yo nan kanivo a, y ap souke tèt yo, frape pye yo atè, fanm ak figi fennen, vèt, gri, ak men yo kenbe yon chemiz de nwi demi ouvè, ak timoun mare nan ren yo k ap leve de bra yo anlè tankou yon katedral. Yon pakèt koub, bon pa bon, ling brize, tach sipèb nan mitan syèl la k ap chanje koulè.

Klèerez leve. Li te bliye ti bag ajan Ilaryon te ba li pou fiyansay la. Li te vle al chache l paske li panse se tout bagay ki pral boule. Jandam ki t ap siveye moun yo pa t pran priyè :

- se enposib. Yo defann moun antre nan kay yo. Fòk ou tann dife a fin mouri.

Klèerez plenyen, kriye, men jandam nan pa t okipe l. Li tounen l al chita nan mitan moun yo, ki pran joure jandam nan. Klèerez tòde men l, cheve l detrese tou nwa te fè je l yo parèt pi blan. Adye bag lanmou m nan!

- fòs dlo a pa t ase, yo t ap chache kote lòt dife ta pral pete. Se sa yo te esplike.

Toudenkou, vin gen yon gwo mouvman nan mitan foul la. Kapitèn ponpye a te sot reyini tout sapè ponpye yo. Li pote yon gwo rach, klere tankou lalin k ap briye nan syèl. Premye a, kapitèn ponpye a frape yon ti kay. Apre, tout lòt yo tonbe frape, youn apre lòt sou kay la. Foul la tonbe rele. Yon rèl ki sot nan zantray. Yo tonbe kouri pou y al lakay yo. Lòt moun te suiv yo.

Jandam yo oblije bare yo, bay baton. Gen nan yo ki te sove, men fanm yo te pi anraje. Yo mòde, rele, ponpe, epi yo fè yon sèl. Men baton te fè yo gaye.

Rèl san rete te blayi nan tout katye a ki te plen ak vye bagay, yo t ap rele pote sekou mande lesyèl kisa yo fè y ap peye. Se te dènye arevwa yo, dènye revòlt yo.

- yo di : non, li pa posib pou n kontinye ap soufri konsa, pou malè anvayi nou konsa. Se oubyen doulè fini avèk nou oubyen nou fini ak doulè. Paske gason an bèl, li dou, li amoure. Gade jan bra madanm sa a bèl, l ap klere tankou yon mirak nan yon plèn dezolasyon. Gade jan gason yo byen kanpe, yo kanpe dwat devan syèl la. Gade jan moun renmen moun, yo mare men yo! Gade figi letènèl kondane, lage nan men demon lavi ak lanmò. Gade kouraj fanm sa a ak vant li, k ap pwoteje fri lanmou yo ak esperans yo. Gade fas kò sa yo k ap gigote, kraze, devaste! Gade men k ap leve anlè pou mande kiyès k ap vin sove yo! Gade syèl la byen trankil, menm jan ak Bondye sa a, ki sot nan nwaj yo, desann, men anlè, an souvren, ensanbib, devan detrès monimantal katastwòf yo!...

# Chap I

## Mizè pouse Ilaryon al Sendomeng

Chak pa w fè fèy kann glise anba pye w. Lawouze t ap tonbe anpil nan mitan fèy pou rive nan kò pye kann yo. Nan kòmansman li te pike, apre sa w pa santi prèske anyen. Li te fè fre, men yo t ap swe, epi lawouze melanje ak swe a.

Travayè yo t ap mache sou de pye, sou fèy kann yo ki file tankou razwa. Manchèt bò ren men longè prèske rive atè, sou rasin kann yo. Plant yo te tonbe on sèl kou youn sou lòt, ak bri fèy y ap chifonnen, menm kote ak yon sèl kout manchèt; koupè yo koupe flèch yo, dekore ak panache blan. Pye yo te cho, plen pikan ki soti nan tèt kann yo.

Chèf ekip la t ap di: « an avan mesye! » pou l ka ankouraje yo.

Se te tout yon posesyon ki t ap mache pou al nan chan kann nan youn apre lòt. An premye, ou jwenn ekip koupè kann yo avèk gwo chapo pay laj yo ak chèf ekip yo dèyè ak gwo baton yo nan men yo. Apre sa, yon desen myèl ak gèp ki t ap vole toupatou. Yo pa t ka vole byen tèlman yo te lou, paske kann wouj sa yo gen anpil ji. Gèp ak myèl t ap boujonnen tankou vag lanmè lè gen van. Apre sa ankò, se te ramasè yo ki t ap mete sou kote flèch ki deja koupe, plan pou plante, retire boujon nan sa ki t ap boujonnen epi fè yo fè pil.

Chak Gwo kabrèt ak kat bèf mòn ap rale t ap fè ale vini pandan kondiktè yo t ap fè ho! Aka! Papiyon tout koulè te dekore cha yo, yo t ap fè laviwonn. Pou fini, byen lwen te gen tren izin sik la ki t ap voye lafimen, touse, krache, rele avèk manivèl k ap vire, ki te prale nan izin gri ki te byen lwen an. Menm lè a te sikre.

Ilaryon te gen yon ba nan ren l. Li t ap koupe kann depi maten. Jozafa pa t bal manti. Nan demen apre jou l te rive Makoris la, li te jwenn travay nan izin sik la. Tè dominiken sanble renmen moun

vini, menm lè travay la di, li pa t difisil, ou ka sèlman imite lòt moun yo. Tankou pwovèb la di : kaka tankou chen pa difisil, men se tranble janm tankou l fè ki pi di. Li te gen tan ap mouri ak fatig.

Fòk nou di li te tèlman gen travay depi l rive a, li pa t gen tan pou l te panse. Petèt emosyon te koupe janm li; emosyon tout sa l te kite, tristès tè etranje. Li te pè tou paske l avèk Klèerez ki ka akouche nenpòt kilè nan yon peyi kote l pa konn pèsonn, kote l pa t ka konprann moun yo byen.

Anpil bagay te gen tan pase nan kelke jou! Nan demen apre dife a, li te mennen Klèerez kay *Erica Jordan* apre l kouri al kay zanmi l la. Se lè sa a, li te aprann nan lannuit anvan jandam te vin arete. Ilaryon t ap pwomennen nan vil la tankou yon kò san nanm. Apre sa, li t al nan atelye a pou l t al esplike li pa t vin travay akoz dife a. Zanmi l yo rakonte l M. *Traviezo* te di apre ui jou p ap gen atelye ankò. Jou devenn lèt kaye kase tèt ou! Tout li menm t ap mouri nan kè l, li te pran wout kafou a pye pou l te ka ekonomize vennsenk santim kamyonèt la. Li te tèlman ap kalkile machin manke frape l dis fwa.

Klèerez li menm, apre nuit san parèy la te plonje nan rèv nèt. Lè l aprann yo arete Janmichèl, li te reaji dwòl… li pa t pantan lè l te di l atelye *Traviezo* a pral fèmen.

- Li di : demen se dimanch, m pral wè Janmichèl nan prizon an.

- nan eta w ye la a, ou pa dwe….

- li di : m prale kanmèm

- men ou p ap ka pase…

- li di avèk otorite yo : m ap pase, m ap wè l.

Nan demen li pran yon ti panye ak yon poul fri, diri ak pwa, moso gato ki fèt ak chokola, bannann mi fri ak yon ti bouke flè wouj, epi l pati. Li pa t di kòman l te fè pou l te rive wè l. Li te tounen jwaye, kè kontan. Li pa t rakonte anpil bagay. Janmichèl sanble kenbe pantalon l ak men paske yo te pran sentiwon l. Li te byen pwòp, li

t ap ri. Li pa t pale ni de dife a ni de atelye ki pral fèmen. Li t ap bay blag sou vant li, li t ap di l pral fè yon ti bèt, l ap lage kanmenm paske yo p ap jwenn anyen pou yo repwoche l. Li te di l pa kite lekòl diswa a, se pou l ale avèk Ilaryon pi souvan. Li pran sant flè a, li sere Klèerez nan bra l, li di l ti sè m, li bo l. Li te gen yon papye fèmen anba men l, Ilaryon te gen tan konnen sa pou l fè avè l. Li t ap ri epi kriye anmenm tan l t ap rakonte bagay yo.

Chèf ekip la te oblije rale zòrèy Ilaryon. Pakèt rèv li yo te fè l ralanti sou travay la, li te kite kamarad li yo fè twa pa anplis li. Li dwe voye manchèt tankou moun fou epi atrape l.

Men pa gen chèf ekip ki ka anpeche moun reve. Jounen jodi a, Ilaryon te tounnen yon bagay san fòs nan dwèt souvni. Li te sonje l toujou. Li te wè l ap diskite ak Franswa krispen, yon vyewo ki t ap fè la navèt ant Pòtoprens ak *Santiago de los caballeros,* nan Sendomeng. Li t ap panse ak diskisyon tèrib li te fè ak Klèerez, lè l te di l, li deside al travay Makoris. Li pa t vle, li te kriye, apre l reziye l. Li te rewè devan je l jou yo t ap pati Klèerez ki t ap anbrase tout mi, tout pye bwa ki te nan jaden kafou ki te konn pare lonbray pou li lè l te jèn. Jan l t ap karese flè yo, jan l te dezespere, li pa t kriye. Li te santi nan fon l beze mouye marenn nan te ba li pou la premyè fwa epi l di ak vwa l tou sonm:

- adye pitit mwen…

Solèy te nan mwate mòn nan. Kout siflè watch-man nan pati. Se te poz. Jozafa ki t ap travay nan yon lòt ekip tou pre a, vin jwenn li; yo chita anba yon mirye ki t ap jòn. Machann yo te kouri vin jwenn travayè yo. Yo te gen nan ren yo panye ki chaje ak sitrèt, chiko, sandwitch ak fri. Gen machann ki te gen sou zepòl yo yon seri gwo krich ki fèt ak tè; mesye yo rele:

*- ven acá, aguadora, y dame tú botijo!*

Bèk krich yo te panche al jwenn bouch travayè yo. Yo t ap bwè san bouch yo pa touche bouch krich la. Dlo a t ap desann fre koule nan gòj travayè yo ki te kontan pase swaf yo. Domikèn sa yo te bèl, yo te pote bèl wòb tout koulè sou yo. Yo toujou pote rad kout pou mòlèt won yo ak pye fen yo ka parèt. Se sou pwen sa sèlman yo te

ka bat machann ayisyèn ki t ap vann toupatou. Si lavi a pa t chè, ti sa w touche a, si koupe kann nan pa t ap di, ou t ap viv byen nan peyi sa a...

Youn nan travayè yo rale gita l li tonbe chante yon mereng. M kwè se nan men Ayisyen Dominiken te pran mereng sa a. Yo te ranje yo jan pa yo epi yo mete koulè pa yo ladann. Li te ale rapid men li te toujou rete pwòch gran sè li, mereng ayisyen an. Rejyon an te dwòl. Ayisyen yo te toujou rete Ayisyen, yo te toujou ap panse ak lakay yo, men yo rete menm moun yo. Tankou Franswa Krispen, li te gen yon fason li te wè bagay yo, jès li yo ak jan l fè bagay yo te diferan. Lòt abitan nan zòn nan pa t menm jan ak Dominiken yo, yo pale yon lang kote kreyòl ayisyen melanje ak pale dominiken. Gen chante ak dans ki te prèske menm bagay ak Ayiti. Isit la se de kilti nasyonal ki melanje. Ki moun ki konnen kisa demen ap pote! De nasyon sa yo se te de sè. Sa lagè lontan pa t ka fè, sa kontrent ak vyolans pa t janm ka fè, petèt lavi va fè l. Gen kèk bagay ki mare ansanm isit la, gras ak travay, ak lajwa epi lapenn tout moun k ap rive fè yon sèl kè ak yon sèl nanm pou de pèp ki mare nan chenn lesklavaj.

Tavayè yo te chita. Youn rale yon ti flit. Gita t ap chante melodi nouvèl sou nòt bas alòke ti flit la t ap voye byen wo nòt klè ak asid. Tout vwa te fè yon sèl. Se chan kann di, fèy file, chan solèy cho, chan janm boule ak lestomak k ap bay dlo. Se te pitit menm lespwa. Kout siflè watchman nan entèwonp enpwovizasyon kolektif la.

Alòs, yo leve, yo krake ponyèt yo, janm yo epi yo rekòmanse mache pou y al nan lame kann wouj la ki t ap tann yo pi devan.

Ilaryon te tonbe reve l ap koupe kann. Klèerez te gen yon fòs san parèy. Li te fè vwayaj la san plenyen. Kounya a fò l degaje l jwenn plas nan twa pyès kay kote Jozafa rete a, gras ak yon dominikèn ki te fè l kado pou sèvis li te rann li, pou li menm ak Ilaryon. Ti gason an p ap pran tan pou l fèt, je l te nan tou, vant li te ba.

Lè aswè rive, Jozafa mete men l sou zepòl Ilaryon epi konsa, yo fè wout ki te separe yo ak vil la. Jozafa te kontan. Depi yo rive a li chanje, se sa yon vwazin ki rele Konsepsyon di, kounya a li pa santi l pèdi tankou fèy van pote ale lwen kite pye bwa. Li te jwenn yon

lòt fanmi, li te gen lòt moun pou l okipe, ki pou fè l enkyete. Sa sanble bon. Li t ap mache san l pa t di anyen. Lè yo rive nan vil la pa t gen ankenn van ki t ap soufle.

- isit la se pa menm jan ak lakay, pa gen van lanmè. Gen mòn ki pou rete l. Jozafa di : lè pou l fè cho, li fè cho.

Yo te rive devan yon famasi. Famasyen an se te yon gwo nonm gwo vant, abiye tout de blan, li kanpe devan pòt la avèk yon vantay latanye ap fè van.

- Jozafa di: vini.

- Ilaryon mande : poukisa?

- Jozafa ensiste: m di w vini.

Yo antre nan famasi a ak bonnonm nan dèyè yo ap soufle tankou pijon. Jozafa mande yon pake bikabonat.

- *Haitanos?* Mande bonnonm nan pandan l ap lonje bikabonat la ba yo.

- Jozafa reponn : *sí, somos Haitianos.*

Li mande yo kisa yo vin chache Sendomeng epi poukisa yo pa t rete lakay yo. Jazafa wose zepòl li epi l ba l do.

- Ilaryon mande: kisa l di?

Jozafa vire tèt li, li lonje dwèt li nan mitan famasi a pou l fè l wè yon gwo foto an koulè kote le *generalísimo doctor Rafael Leónidas Trujillo Molina, benefactor de la patria, salvador del pueblo* epi ankò, kolore tankou pan ki t ap fè parad. Yo soti.

Lè yo rive nan ti ri kote kay yo ye a, yo apèsi Klèerez ki t ap tann yo devan pòt la. Li ba yo chak yon bo bò machwè.

- Jozafa di l: men, yon fanm ki pral akouche dwe fè dijesyon byen, m achte sa a pou ou. Fòk ou pran ladann aprè chak repa. Ilaryon ak Klèerez ri. Jozafa te tèlman kontan yo la avèk li, pou ti

bagay sa yo konsa, li pa t bezwen diskite, li te aji avèk otorite. Men li te jennen lè yo ri a.

- Pou l te chanje pawòl yo, li di : dimanch ou pral nan gagè avè m pou m al bat kòk mwen an.

Li tonbe ap fouye nan tiwa tab la. Ilaryon te mande l pou l ba l yon ti bout kreyon ak papye ki te nan tiwa a.

- Jozafa di: ou vle fè yon pati twa sèt?

- si w vle n a fè l talè. M gen yon bagay pou m ekri pou m pa bliye.

Li te chita arebò tab la, li kòmanse ekri ak ekriti maladwat li a.

*Mon chè Janmichèl,*

*Lavi a dwòl. Pa fache paske m pati. Se konsa m rete on sèl kou anvi pati pran m. Dife te boule kay la, m te pèdi travay mwen, ou pa t la. Alòs m te fè sèl bagay ki te rete pou n te fè a. Se pa pou tèt nou, men se pou timoun nan ki pa t mande pou l vin sou tè a, epi ki te pral fèt… ou konprann…*



-Ti chen Konsepsyon te fè waouw waouw.

Mesye yo te pati al pwomennen nan vil la. Klèerez te ensiste pou ale tou. Ilaryon te byen kontan, li te byen anvi sa; se jis vè uitè y ap manje, y ap gen tan fè yon bon vire. Klèerez te byen anvi pale ak Konsepsyon ki te di l li mèt vini lè l vle.

Jozefina, ti chen an, te sanble byen move, tou piti jan l ye a. Li te montre tout dan l yo jòn, pwenti sanble pou l di:

- ey! Ou menm, ki fèt vini a, yo pa antre isi a menm jan yo antre nan yon moulen!

Bèt yo pa bay senpati yo fasil, yo fè viwonn ou kont yo, yo gade w, yo egzamine w, siveye tout jès ou pou yo ka dekouvri tout siy mechanste oubyen bonte. Epi yo konnen yo, kè moun!

*Maria de Flores* te kouri vin pran jozefina met sou bra l epi ouvri baryè a pou Klèerez.

Konsepsyon se te yon fanm ki te granmoun bonè, li pa t gen plis pase karantsenkan. Li pa t ap travay. Se sèlman ti kòb li jwenn sou de kay li te achte lè l te sou pik li. Youn nan mitan kapital la, sa k pi bon an; lòt la, sa Klèerez rete a, li nan mitan katye popilè a, ansyen epi delabre. Konsepsyon te gen twa rezon pou l viv ki, youn antre nan lòt: dans, pitit fi l *Maria de Flores* ak ti chen an Jozefina.

Dans se te tout vi l anvan. Men apre yon evènman san fen kote l te pote l sou do l yon pakèt sal segonn zòn nan tout Lamerik latin nan, tout pasyon kò l te kapab pote. Karyè l brize pandan kuis li te kase a. Li te an devenn. Li te toujou devenn! Pandan anpil ane, li te panse ale nan *Impresario* kote gwo direktè ki te fè l vin vedèt entènasyonal, kote non l te make byen klè devan anpil sal nan lemond antye. Lè sa a li te gen trannsenkan, avèk tout bote l, tout dan l yo, men premye pli ak premye cheve blan te kòmanse parèt. Li te dwe degaje l pou l te triyonfe! Li te espere yon ventèn ane ankò sou sèn epi li te ka reyisi gras ak antrènman fizik sere, kenbe kò l jèn, kenbe tout chalè l epi anrichi teknik li. Li te gen yon talan san parèy ki te konn fè l bay tout pèp la frison. Men se pa t piblik sa a ki t ap ka fè l fè siksè. Prèske tout kote, sa atis yo fè se yon komès, atis yo depann de bwonz menm jan ak machann. Li pa t janm pèdi espwa menm apre l te fin sakrifye tout bagay : kè kontan, vi fanmi, lanmou ki se sèl lavi te rete sou kote. Menm *Maria de Flores,* ki se fri youn nan plezi pakèt sware l yo, te sakrifye. Apre sa se te vye aksidan an. Yon jou swa nan *Tegucigalpa,* pandan l t ap danse avèk on firè anraje yon *jota de Alcaniz*, planche sèn nan te vide. Zo janm li kase kat kote. Li te vin enfekte. Yo te menm di yo t ap koupe pye a. Menm jou swa chirijyen te di l janm nan sove a, li te tou di l li p ap janm ka danse ankò. Yo te jwenn li endispoze. Li te manke touye tèt li.....

Yo te goumen anpil pou l te ka gen lavi. Devenn toujou! Lòt pwoblèm te vin parèt : enfeksyon nan san. Lè l te resi vin geri, se te lonbray li ki te rete. Si se pa t vye chirijyen imanis sa a, gadyen fidèl vye tradisyon ki mete ansanm medsin kò ak medsin nanm, ki te mete tout kè l nan yon medikasyon long kont dezespwa, li pa t ap janm leve.

Li t al detere nan memwa Konsepsyon egzistans pitit fi l *Maria de Folres* li te bliye nan men nouris la Makoris. Avèk pasyans, medsen te rive limen devan je l tout avni li genyen nan ti *Maria de Flores* ki ka vin yon gwo dansez paske l se pitit Konsepsyon. Yon jou li va santi l onore lè l a wè pitit li k ap danse menm jan avè l. L ap ka reviv tout bèl bagay li te konn fè yo petèt plis toujou. Konsa l te vin pran kouraj, lespwa te tounen nan kè l. *Joaquim Olivares* te vin di l orevwa, sa te touche l anpil. Li te bay Konsepyon pi bèl prèv atachman l. Jozefina, ki se pòt bonè l, ki te toujou akonpanye l tout kote l t ale.

Chen sa a, se te tankou nanm yon vye zanmi pou Konsepsyon. Poutan Jozefina sa a se pa t bon Jozefina a. Avan lòt la te twò granmoun, li te voye l bay yon pwopryetè yon lòt chen japonè. Lè w byen gade, li te byen chwazi l pou l te ranplase l. Nouvèl la te pran plas ansyen an san ankenn diferans. Jozefina te etènèl pou Konsepyon. Se te nanm zanmi lavi pote ale lwen, nou p ap janm bliye, temwen fidelite san fay, san manti… Lè l poukont li avèk chen an, li pale avè l, fè l sonje bagay ki te pase, di l sa k fè l mal, epi ti bèt la menm t ap koute l, li leve tèt li, se kòmsi l te konprann.

Konsepyon se te yon moun senp. Li te kwè nan maji, men li te bon moun jiskaske l te vin bèt. Pitit atis ki vin atis, papa l se te yon jitan espanyòl selèb epi manman l yon dansez dominikèn. Konsepsyon te rete fidèl ak pèp la malgre eritaj paran l yo. Daprè li menm, dans la pa ka pran rasin lòt kote ke nan tè katye popilè epi se pèp la ki pou nouri l  nan kreyasyon san rete. Leswa, li ouvè pòt li byen laj pou mizik katye yo ka antre. Tout moun ki konn jwe yon enstriman popilè : gita, maniba, bongo, maraka, tanbou, tanbouren gen lese pase pou antre kay Konsepsyon.

Se yon aza ki fè Jozafa te vin nan antouraj Konsepsyon. Jozefina te pèdi depi kelke mwa, sanble yo te vòlè l; yo pa t wè l pandan yon semèn sa ki pa t janm konn fèt. Rèl dezespwa, cheve rache, priyè etsetera, anyen pa t chanje. Jozafa te jwenn chen an epi mennen l tounen. Poutèt sa, li te vin yon bondye pou Konsepsyon, li te genyen l rekonesans tout lavi. Epi lè Konsepsyon pwomèt ou yon bagay, anyen p ap ka chanje l.

Konsepsyon te di de mo nan prèske tout lang, se sa k fè, depi Klèerez rive, li te pran l sou responsabilite l. Klèerez te byen kontan; li te poukont li tout jounen, li te santi l anwiye pou mouri epi li pa t ka degaje l.

Konsepyon te kouche sou kan sou galri ki te bay sou lakou a, sou yon chèz long ak vantay li nan men l. Wonm, dlo asid kabonik ak glas pile bò kote l. Sou yon chèz te gen yon fonograf ki t ap lanse dènye nòt yon vyèy petenera jitan.

- Konsepyon di : *siéntate* Klara pandan li lonje yon chèz ba li, ou pa ka bwè wonn soda, *Maria de Flores* pral chache kola pou ou.

Yo te pale de tout bagay. Yo t ap pale de akouchman ki pa lwen rive. Konsepyon di l l ap voye yon bon matwòn pou li. Tout bagay ap pase byen depi se li menm. *Maria de Flores* vin ak yon kola epi l al chita nan pye chèz long nan. Konsepsyon bougonnen. *Maria de Flores* te twò parese, li te pase tout apre-midi a ap danse petenera sa a ak kastanyèt li yo. Koumanman! Petenera se te yon chante se pa yon dans! *Maria de Flores* t ap fè l ajite, galopad, alòske yo te mande sèlman pou l soulinye kadans yo pou montre l byen konprann lespri petenera. Kastanyèt mal la te la pou melodi, femèl la pou akonpayman. Li te panse l te ka fè malen lè l chanje penetera an alegriya!

*Maria de Flores* te wose zepòl li, boude, souri anba anba, epi l te chanje plak la nan fonograf la. Yon *faruca* byen fò te monte epi ti fi a te kòmanse danse, ren l byen dwat tankou lasigòy, janm li yo tou piti, ap tranble, tèt li byen dwat, de ponyèt li yo lonje dèyè. Li te genyen, m pa konnen ki divinite nan kò l.

*Maria de Flores* te pral gen katòzan. Tankou tout pitit fi solèy, jenès ki te nan kò l te demanti yon seri detay tankou janm, ponyèt. Men tout rès yo se te fanm. Natirèlman, li te gen kòlè nan je l, bouch li lè l fache, souri l, tout te rete timoun, men w te kapab twonpe w. Istwa manman l yo, bri ki t ap fèt nan tout lari sou gwo dansè yo, mizik, dans se te sa k te pi enpòtan nan edikasyon l. Li t al lekòl tou sepleman pou l pa t twò sòt. Dayè sa pa t twò enterese l; li te kwè l te destine pou l danse. Se sa manman l te aprann li, li te fè l konprann se sa menm k ap fè l vin yon gwo moun, selèb, menm

avèk yon pwent vanite ki pa t anpeche l kontinye. Li pa t renmen, menm jan ak tout timoun nan laj li, nan kanpay, sant pye bwa yo, benyen nan larivyè, pwomnad ak lòt plezi. Se sèl danse ki te enterese l, se sèl bagay ki te fè l kontan, se sèl jan an sa a li te santi l timoun. Lè l t ap jwe, li te imite dans dominikèn yo fè ak ponya a, bolewo, oubyen *buleria flamenca,* sa ki te deranje manman l. Natirèlman, li te renmen sa, ale nan bal, nan sinema epi l te gen tan kokèt devan ti mesye yo, men li pa t gen pwoblèm pou chwazi ant lanmou ak dans. Manman l se te bon zanmi l men tou, yon estati pou dans tout moun renmen, admire, se te tankou yon chanpyon.

Se moun sa yo ki te zanmi Klèerez sou tè dominiken ki on tijan fè l tris ak nouvote l yo. Li te kòmanse pran kab li paske li pa t poukont li. Wi, lè w nan tè etranje, zanmi se yon bagay presye. Yon tè etranje parèt, nan kòmansman, yon lòt mond, apre, lè w wè yon moun ou konnen, peyi w vin pre w. Menm kote a lespri yo vin kontre, nanm youn al jwenn lòt, yon ti kè kontan kòmanse parèt sou lèv, desann nan kè. Lèzòm, tout moun ap chache byennèt, se sa ki limit nou chak. Se konsa, Konsepyon malgre tout ekstravagans li yo, t ap chache pa l paske l te vle leve zonbi l. *Maria de Flores* te menm jan ak tout timoun, sensè epi dwat, li te panse l ka fè tout bagay, ap chache sa ki nouvo, cho pou l konn sa k ap pase nan lavi ak nan rèv, ou ta di yon timoun fou. Yon timoun? Li menm tou, Klèerez te konsa. Non, peyi sa a pa t ka pa yon tè kote ki gen moun.

Li bwè kola a ki t ap bouyi nan vè l la. Se te yon bon bagay nan chalè a. *Maria de Flores* vin chita kote l la. Li sanble mande l yon bagay ki t ap manje kè l depi kèk tan:

- sa pa fè w mal pou w gen gwosè vant sa?...

Tout moun te ri l. Li te kòmanse nannuit, mesye yo pa t lwen tounen. Konsepsyon al kondi Klèerez tandiske Maria tonbe kouri dèyè yon boul li te voye anlè. Chalè a te kòmanse bese. Laba nan pòtoprens, fòk machann fritay yo kòmanse enstale yo anba tonèl nan katye popilè yo. Avni Repiblikèn kalm kounya a, montay yo byen ble dèyè mòn nan.



Makoris se te yon ti vil byen pwòp ki te nan mitan nati twopikal tou pre a. Tout lavi Makoris repoze sou sik. Izin sikriyè a nan mitan vil la. Kisa vil sa a ap tounen si pakèt bann travayè sa yo pa la ankò? Tout ba, tout bwat denui t ap fèmen pòt yo, bann jenès ki nan lari yo, tyoul sipòtan yo, tout moun k ap vann tout kalte bagay nan lari sa a, tout t ap bezwen al lòt kote. Se t ap yon lanmò antife. Petèt kèk touris espanyòl te ka vin gade vye legliz kolonyal zèb fin kouvri oubyen kèk rès bagay ki te la sou tan lakoloni, men tout bagay t ap fini.

Apre sik la, pa t gen anyen ki diferansye Makoris de lòt vil pwovens Sendomeng yo. Se te yon vil ki pa t gen anpil moun, li te fèt ap devlope. Li pa t grandi, se tankou l te kokobe, pa t gen vi, li t ap pote sou do l fachis yo tankou maladi yo rele sifilis la. Antrepriz sikriyè enperyalis yo pa t pote anyen pou li. Nan mitan vil la, se te on seri ti kay ki te ranje youn bò kot lòt tankou vye granmoun nan azil. Tout bagay te pal menm jan ak ti boujwa pwovens dominiken yo, ki t ap goumen pou jwenn yon pen kotidyen. Tankou tout lòt vil yo, li te gen plas *Trujillo*, ri *Ramsès-Trujillo*, letri *Trujillo*, lekòl *Trujillo*, ti gason ki pa konn li k ap kouri nan lari, kire k ap di bondye gran, *Trujillo* se pwofèt. Mete sou sa, fanfa militè pou konsè chak de semèn, ofisye lame trujilliste, pakèt polisye awogan, brital, epi konsa nou fè le tou de tout sa n ta bezwen konnen. Yon vil san avni anba pye fachis *Trujillo* ak enperyalis *yankee*, mèt tout izin sik ki nan anviwonan yo.

Jozafa te gen tan montre Ilaryon tout sa l te gen pou l te wè. Jozafa te pale anpil jou swa sa a. Li te rakonte yon pakèt istwa kanaval. Se te bèl bagay, gwo bagay. Antanke ti peyizan leyogàn, li pa t gen lòt konparezon pase rara vandredisen nan kafou Sayira, tout bann madigra te reyini yon sèl kote menm jan Endyen yo te konn fè. Li pa t janm bliye ti kanaval sa yo. Apre sa, li rete konsa li pe. Li tonbe ap panse ak plantasyon, travay, *wacth-men*. Gen youn ladan yo pou veye, sa ki rele *Escudero* a.

- Ilaryon mande: sa ki gen mak nan machwè l la?

- limenm menm

- li pa sanble sa

- men gen chante tou

Jozafa reponn:

- Gen yon gason brav nan ekip mwen an, *Paco Torres*. Se sa yo rele nèg ki konn batay! Chak nou bezwen mande yon bagay se li nou voye. Sa gen de semèn, nou t ap pale de *huelga,* de grèv. Natirèlman *Paco* te dakò, li di nou nou mèt ale. Ebyen se *Escudero* ki te fè yo voye l ale. Apre sa, gran patwon ameriken an rasanble nou, li di nou se wouj yo ki vle fè nou fè grèv, yo voye tout moun ki te nan wouj yo ale. Ankenn moun pa t konnen kisa ki te wouj yo. Pou fini, li di si nou fè *huelga,* gen lòt travayè ki pou ranplase nou.

- epi? Mande Ilaryon.

- Alòs nou pa t fè sa. Paske nou te nan fen mwa a, pèsonn pa t gen lajan. Epi nou di si patwon yo te prèt pou *huelga,* se pa t moman an sa a… Fòk m di w tou, te plen jandam toupatou se sa k fè ankenn moun pa t vle kòmanse…

Yo te fè silans yon bon moman pandan yo chak t ap mache avèk panse yo. Jozafa di :

- men se la *Paco Torres* rete.

- n ap antre al wè l?

Jozafa bat je l yo tou pè. Wi fòk ou ta fou pou w ta vle al rankontre yon nonm tankou *Paco Torres* nan moman sa a. Si yo ta wè l avè l, siman y ap revoke l.

Jozafa di : petèt li pa menm la… li ka gen tan pati.

- nou pral wè?

- ou konnen?... jozafa te rekòmanse pale san l pa konn sa l pral di.

- yo te revoke l pou sa l te fè pou nou tout? Èske w ta dwe pè?

Agiman sa a te konvenk Jozafa. Wi se vre. Yon vrè nèg dayiti pa janm abandone yon kamarad nan malè. Lè te gen tranbleman de tè a, gen moun ki te mouri pou sove lòt. Lè l te oblije kouri, li te toujou jwenn refij lakay tout peyizan li te mande.

Yo frape nan fenèt yo. *Paco,* yon nonm wouj sal, men wotè, de mèt konsa, vin ouvri. Li griyen tout dan l lè l wè yo. Gwo vwa l la te retanti tankou eko nan katedral. Avèk kè kontan pandan l vire gade yon nonm ki te chita nan mitan kay la devan yon ti tab, li di:

*- Es un compañero, un hombre del azúcar!*

Li bay yo chak yon lapat, apre sa li lonje dwèt sou Ilaryon, li mande :

*- un hombre de azúcar?*

Yo fè yon jès pou di wi. *Paco* te kontan.

li di nèg ki te chita a, m konnen yo t ap vini. Yo te vini avan m ale a. Travayè sik pa janm lage zanmi yo!

Nonm ki te chita a lonje lamen ba yo. Se te yon ti nonm mèg, yon milat klè avèk yon linèt ki fè je l yo soti nan twou. Ilaryon wè yon liv relye ak twal ble sou tab la ki gen yon tèt ak yon meday detache sou kouvèti a. Li pran l li gade l. Li te wè youn konsa kay Janmichèl, men li te ekri an espanyòl. Yon souri parèt sou lèv li.

Li lonje dwèt touche tèt la, li fè : *Lenine!*

Nonm nan gade Ilaryon nan je l sezi epi l mande : ou konn Lenine? Sanble se yon wouj menm jan ak sa Kiba a, tankou jan Franswa Krispen te di l.

- li di avèk fyète : m te nan prizon ansanm ak Pyè Woumèl

- li leve tèt li, li souri epi mande : ki kote Pyè Woumèl ye kounya a?

- yo te fè l pati.

Yo pa t di anyen. *Paco* bay Ilaryon ak Jozafa chèz, li pote vè, vide wonm.

- li mande Megrichon: ou prale?

- non, m ap rete, se pa jodi a y ap arete m. Epi se pa chak jou w jwenn okazyon koze ak travayè sik.

Sa l di a te sonnen fò nan bouch li apre l vire gade Ilaryon li di tou piti :

- lavi a etranj, lèzòm pa janm pèdi tras yon zanmi! Menm si m ta mouri, fòk youn nan nou oubyen yon lòt nou konnen ta fè Pyè konnen nou t ap pale de li isit la, nan Makoris. Epi m pa t ap mouri vre, m a viv nan memwa tout moun!... Denye fwa m te wè Woumèl se te an Almay, sa gen pase dizan! Jou sa a, nan *Hambourg, dockers* yo t ap goumen ak polisye. *Noske…Thaelmann* te fè nou kriye lè l t ap rakonte mizè moun Almay. Se tankou se mizè moun nan pwòp peyi nou yo t ap rakonte. Ni mwen menm ni Pyè Woumèl nou youn potko kominis… nou chak te fè wout pa nou epi men nou retwouve n san nou pa janm rewè ankò… m konnen Woumèl te rive fonde yon pati lòt bò a. Isit la, nou lwen toujou… ou menm, ou te nan pati a tou?...

- Ilaryon di : non.

- men ou te avèk Woumèl, m konn sa sa vle di, sa sifi. Ou wè, fòk male talè. Nèg *Trujillo* yo lage dèyè m! Ou menm tou Paco, ou cho isit la, ou ta dwe ale nan yon lòt rejyon oubyen egzile… si nou te jwenn yon mwayen pou anmegde *Trujillo* anvan n pati li ta bon?... sa pral pi di chak jou pou travayè sik yo! Sa pa bon pou chakal la. Egzile dominiken yo fè bon travay Kiba ak Venezyela, men se travayè isit yo ki ka deside kòman y ap batay. Se nan batay sa a n a jwenn pati nou vle a… si yo voye sa k t ap mennen batay

yo ale nan izin nan ak plantasyon yo, se paske yo vle fè nou wè tout koulè. Men nou konn mete tèt nou ansanm, nou ka ba yo yon leson. Tonnè! Nou se moun ki ka mennen batay la bò kote yo. Se nan sa pati *Paco* a ap soti.

# Chap. II

## Yo touye Paco Torres, yon militan sendikalis dominiken

Klèerez te manje, aswè lavèy, yon gwo plat pwa kongo. Yon anvi. Ilaryon te di l li twò ta pou l manje pwa kongo, l ap deranje l, li pa t tande li pa t wè. Jozafa li menn te ankouraje l pou l fè sa l vle. Sanble anvi manje pwa kongo a te tèrib. Manman l te rakonte l te gen yon fanm ki te fè yon ti makak paske l te anvi manje pwa kongo, li pa t fè sa. Tout po timoun nan te kouvri ak ti boul vèt ak ti boul jòn...

> - ou tande sa Jozafa di! Ou menm ou se nonm ki toujou ap kontraye moun! Pwa kongo a byen kreve…

Klèerez te manje kantite l kapab apre sa yo deside a al fè yon ti pwomennen. Nuit la te bèl, kalm klere, chaje ak zetwal, yon nuit ki te byen selebre yon bon dimanch pou demen. Lalin nan te klè, tèlman klere ou te ka wè yon epeng ki tonbe atè. Lalin nan te parèt devan je n tankou jan vye powèt nèg Lafrik yo te dekri l nan imajinasyon yo. Se sèl pwezi ki ta ka dekri l konsa. Èske se yon bonnonm k ap pote yon pakèt bwa sou tèt li tankou yo di an Ayiti, oubyen yon lapen, tankou jan Kiben nan izin yo panse a, nou wè nan lalin nan? Klèerez te pou lapen, Jozafa pou bonnonm nan. Yo chak t ap rale Ilaryon vin nan bò pa yo, men li pa t vle reponn. Cham sa a te frajil. Li rele yon machann pistach griye epi l achte pistach. Yo te mache anpil. Klèerez t ap rakle men Jozafa ki t ap mennen ekspedisyon an pa t vle pale de tounen. Nannuit la te gou tankou se te nan paradi.

Kèk fwa yo te kwaze yon moun sou ki t ap mache de bò oubyen kèk flè bèldenui ki t ap klere nan je yo. Lè sa a, li leve tèt li gade syèl la. Chak zetwal yo te gen yon koulè. Yo te tankou dekorasyon flè nan

fèt. Vwa lakte t ap lage lafimen, woule, dewoule sou tèt nou. Yon gwo zwazo nannuit t ap trase sèk nan syèl la.

Klòch yon legliz tonbe chante lè yon mizik ki te gaye nan tout lannuit la. Yo rete, klòch la toujou ap klewonnen byen fò, yon lapli cho t ap tonbe, te gen yon bagay ki pa t imen ki te glase kè yo. Lajwa jodi a kontradiktwa anpil, mèg! Lajwa yo pa t dire, anvan klòch la te fin sone, lajwa a te gen tan pati. Chante klòch la te menm wotè ak lavni, li chante mirak epi moun jodi a pa janm rive wè bonè ak lavni. Nannuit, klòch yo te pran tout fòs yo. Vwa yo woule swa, san ankenn bri. Ou tande l tankou yon kè, kadanse, gonfle, deplwaye, retanti, bese, mouri voup. Tou mouri epi toujou vivan lè nouvo son teyatral la kòmanse, ki bezwen bwè vibrato k ap fini. Dènye kou a te devlope yon mizik jous nan bout labriz. Yo te kapab tounen, men yo tou pè pou yo pa t tande l ankò nan lari a ki pa t gen yon ti bri.

Yo te fè yon bon tan ap gade yon bal yo te rankontre nan wout la. Bal sa a t ap fèt kay *Consuelo Morales*, yon gwo fann wouj, ki te sanble ak gason. Li chita sou yon chèz antravè devan baryè a, ak yon gwo baton nan janm li, li t ap fè kontwòl ak siga l nan bouch li. Se yon bal tankou jan yo rele l an Ayiti douz edmi paske gason te peye douz santim edmi pou yo danse epi fanm yo pa t peye anyen. Yon bal onèt, men jenn gason te fè tilitityi, yo te bay tèt yo dwa pou yo manyen medam pèp yo jan yo vle.

Jenn ti gason te plen devan baryè a. Mennaj yo te siman gen tan anndan an epi yo pa t gen ase kòb pou yo antre.

Tristès ki sou figi yo te bay anvi ri. Lè yo wè lè ap vanse yo te pè pou medam yo pa t ranplase yo ak lòt nèg ki te gen lajan. Mesyedam yo t ap vire tounen anba bougenviye yo, je nan je, ap pran plezi jenès ak jwa de viv yo. *Consuelo* pa t lache l yon may. De gwoup jenn gason mete ansanm pou yo mete yon plan reskiyè sou pye.

Yo di, kou *Consuelo* rele anmwe l kite baryè a pou l kouri al nan mi kote y ap monte a, menm kote a yon lòt gwoup lanse yon atak epi kòmanse vole tèt tab la. Ti mesye yo te gen tan fofile kò yo nan sal la lontan, se loudo yo sèlman yo te pran. Yon sèl te rete nan men

*Consuelo* ak parèy li yo. Lòt yo te kouri epi y al rasanble nan lari a pou yo wè sa ki te pral pase zanmi yo.

Prizonye a se te prèske yon timoun. Li t ap kriye san je l pa t fè dlo. Apre yo te fin souke l ak yon pye prin, *Consuelo* te kite l al jwenn zanmi l yo. Li te konnen byen yo tout se te kliyan l, lòt fwa k ap vini, si yo gen kòb y ap peye. Li te fè sa pou prensip, paske l te renmen regle zafè l poukont li san polisye kochon yo.

Nan ekip reskiyè yo te gen yon kapitèn.

- *vamos, muchachos*! Nou p ap ka antre, gen yon bal kay *Luz-Maria*, an al ladann pito!...

- yo tout te di ansanm: *hasta la vista, Consuelo*!

Epi yo te tonbe ri, youn ap pouse lòt, y ap fè dezòd lajenès.



Nou te antre anndan kay la. Ilaryon leve tèt li :

- kiyès ki la a?

Pèsonn pa reponn. Li gade bò kote l la, Klèerez pa t nan kabann li. Li leve al gade. Klèerez te nan salamanje a l ap fouye nan bifèt la.

- sa w ap fè la?

- al kouche, m te vin chache bikabonat.

- ou wè, m te di w piga w manje pwa kongo a. Men kounya w malad. Fanm tèt di se pès!

-al kouche, m pa rele w, kite m trankil…

Li fonn bikabonat la nan yon vè dlo. Ilaryon wose zepòl li epi l al kouche. Klèerez tounen al lonje kòl.

Lestomak li te lou, li pa t ka respire epi dòmi pa t ka pran l. Li te santi yon ti kranp ap travèse anba vant li, li t ap monte desann prèt

pou endispoze. Ilaryon te gen rezon, pwa kongo a ap fè travay li. Si l vin malad? Li te fache kont tèt li, lavèy li te lave tout rad li yo, li te panse pase yo nan demen. Mesye yo pa t gen menm yon chemiz pwòp!

Bon! Ilaryon tonbe ap bay tèt li pwoblèm, ap fè pwofèt, l ap gade epi l di : si w te koute m. Vant la kontinye ap mòde l. Li te vire l tounen l. Ilaryon lonje men ba li. Li te fè tankou l t ap dòmi.

Li te tonbe ap panse ak Ilaryon. Li te sansib bonnonm sa a, li te toujou la, je kale. Depi l gen tèt fèmal, se konsa l toumante; epi l tankou yon manman. Li ka menm ap poze tèt li kesyon. Li pa janm tande yon gonfleman bay moun ansent pwoblèm. Ou pa janm konnen, li ka panse se akouchman an k ap vanse…

Yon lòt kranp pran l ankò, li te tèlman fò, li rele san l pa konnen

> - ou pa bezwen kache, m tande. Se sa menm! Pwa kongo a gonfle w, m te pale w…

Yo t ap bougonnen tou piti pou yo pa t leve Jozafa ki t ap domi nan yon pyès sou kote a.

> - bikabonat la p ap fè anyen. M pral bouyi on te fèy kachiman…

Pandan l t ap chache lanp gaz la, Ilaryon lage l atè, Jozafa vire nan kabann li. Li reveye epi l mande :

> - sa k genyen?
>
> - anyen ou mèt dòmi.

Jozafa leve vin gade, li mande ankò :

> -sa k genyen?
>
> - Anyen, Klèerez ki gonfle ak pwa kongo a. Se fòt nou tou lède ki fè sa.

Te a te bon. Jozafa di piga yo met sik, pito yo met sèl. Li anmè epi rak. Klèerez te fè grimas, men li te bwè tout san kite yon tak pou l pa t kontrarye Ilaryon ki te deja pa t kontan.

Trant minit pase, Klèerez t ap vire tounen kò l nan kabann nan. Sanble te a pa t fè anyen. Jozafa pran presyon, li di :

- montre m ki kote k ap fè w mal la.

Li montre anba ti vant li.

- sa pa ba w anvi ale okabine? Sa dwòl!

Li souke tèt li pou l di non. Jozafa t ap reflechi. Klèerez t ap jemi, pafwa l pa t menm ka kenbe.

- m panse pwa kongo a pouryen nan gonfleman sa a, se timoun nan ou pa ka dijere! M kwè se sa. M pral di Konsepyon sa epi m ap kouri al chache fanm saj la. Ou menm limen dife epi bouyi anpe dlo, anpil dlo. Pran priyè yo, fè janm te di w yo. M ap tounen kounya a…

Ilaryon kouri adwat, li kouri agoch ap chache bonm pou l mete dlo bouyi. Li rive jwenn youn, li pase tout yon bwat alimèt pou l limen chabon bwa a nan yon recho an fè. De tanzantan, li fè on ti antre pou l wè kòman Klèerez ye. Lè yo anonse travay la, Klèerez te pantan. Sa pa ka konsa, doulè akouchman! Kou l santi kranp la ap vini, li pè, li te pliye kò l epi l tonbe kriye. Ilaryon kouri vini. Li gade l ak on je mechan :

- poukisa w vin gade m ou menm? Sa w vin chache? Poukisa w pa al bouyi dlo a!

Li ta byen renmen yon moun bò kote l la, men, pa Ilaryon. Kisa l pral konprann nan doulè m? Gade l gade l la sèlman, li enève l, sanble se sa menm ki ogmante doulè a. Gason yo toujou la ap gade w kòmsi y ap mande èske l fè w mal vre! Fòk li ta jwenn yon manman pitit pou ta gade l, pou ta konprann li. Yon fanm ki konn sa sa vle di, ki pou ta pale de pwòp eksperyans li, pou ta konsole l, pou ta di pa egzanp :

- lè m t ap fè premye pa m nan se te konsa, dezyèm nan menm se te pi rèd, men apre pou lòt yo se pa t menm jan ankò…

Ant fanm ak fanm, nan moman sa a, gen yon konivans ki tabli, yon kout je sèlman, on souke tèt, nenpòt jès sifi. Gason pa konn anyen nan bagay sa a, menm si l te doktè. Yo ka konn metye a se vre, konnen tout sa pou yo fè, men yo p ap janm ka konnen sa k ap pase nan tèt moun nan, ni doulè l ap sibi. Gen fanm ki rayi yo pou sa paske yo pa konn doulè akouchman, se privilejye yo ye nan fè pitit.

Klèerez te gen yon pakèt krent, paske premyèman, se premye pitit li epi ak pakèt lòt pawòl moun y ap rakonte sou kesyon fè pitit; mete sou sa, tout pwoblèm lavi a. Li prèske poukont li nan yon peyi enkoni, li pa konn sa demen t ap pote epi l wè ti pitit la ki pral lage nan vi sa ki deja twòp pou granmoun. Li te gen anpil pwoblèm.

Li te deja ap tranble paske l konnen doulè a pral tounen. Yon tritès pran l depi nan gòj, pase nan lestomak, brase tout nanm li. Minit yo t ap pase youn pa youn. Se tankou si l t ap tande yon revèy k ap mache. Bri egwi revèy la se tankou dan ki mòde bagay si oubyen yon son dezagryab.

Lè l te santi doulè a, se te on delivrans pou l ka rele. Yon rèl delivrans paske l te pèmèt li mete deyò tout sa k ap fè l mal.

Yon pakèt imaj t ap remonte nan tèt li! Vizaj marenn li ki fin granmoun k ap panse avè l. Gwo pye bwa toufe ki nan jaden l te genyen depi l te timoun. Lide li pral mete l tou touni devan tout moun devan yon lanp. Jozafa ki ka ap mache kè pòpòz. Bò lanmè kote l t aprann premye leson damou li. Dlo, dlo anpil dlo ble. Bri a te ogmante maldrès Ilaryon. Tout jwèt poupe ki pral vini avèk bebe sa a ki se san li. Se tankou se li menm ki pral mete bouch li nan tete a. Sitwonèl byen vèt, santi bon ki te nan kay ri Sentonore a, ki t ap bon anpil nan moman sa a pou fè yon bon te kalman. Lanmou k ap chanje fòm ak koulè. Li te swaf…

Konsepyon antre, yo tande yon gwo rèl nan chanm nan. Yo kouri.

Pitit la gen tan fèt, kòl te kole, plise ap rele. Yon ti gason. Se Konsepyon ki te rive limen dife a avèk yon lanp.



Nan ti krapo sa k ap bwase kò l la, k ap rele tankou chat, kouvri ak grès bèt, kote kòd lonbrik la te pandye, yon ti zangi tou vèt, lavi ap dòmi. Lòt zak, lòt espwa, lòt batay.

Manman ak papa youn gade lòt pou yo te fè lapè, youn te di lòt mèsi. Matènite a te antre nan manman an, li fè l kontan paske l pote laviktwa. Tout fanm yo te kouri vini rasanble nan pye nouris la, yo pa t bay papa a kote pou l te menm gade. Yo mete l deyò tankou yon etranje.

Swe t ap koule sou li tankou dlo. Li te bezwen on ti van. Pandan l ap soti, li gade figi l nan glas la. Li te wè l sanble ak yon vye moun. Èske se menm fon bonbe sa a timoun nan genyen? Sa se rèv! Se vre melanj li menm ak Klèerez la pa t twò bèl. Èske sa a se rèv tou? Poutan li te kwè nan melanj la, konsa nen l, bouch li, tete machwè yo pa t menm. Petèt si l te di lòt moun sa yo ta pase l nan betiz! Lanati se gwo, bèl bagay.

Apre sa li vin tounen nan li menm. Talè konsa pral gen yon timoun ki pral mare nan pye nou. Mo papa pral di epi sa ap satiyèt kè l. Pandan anpil tan, ou pa santi laj la ap vini, ou vle granmoun. Pou w kite adolesans, kisa w pa t ka fè! Ou chache tout sa ki te ka montre w se granmoun, ou fè tenten, ou tonbe fimen, ou bwè kleren san w pa touse. Pou fè djòlè, ou pase pakèt fi, apre sa w pran nan pèlen. Mirak lanmou. Ou pran fanm. Pwoblèm kòmanse ap ogmante, pi difisil pou w rezoud. Lavi anpeche n fè anpil bagay nou renmen, on bon jou, ou wè w bay tout bagay vag. Lè n te jèn nou te fou paske n pa t gen lajan pou n ale nan bal, nou te fou paske n pa t gen lajan pou n ale nan sinema, yon apre midi pase nan kay se te yon katastwòf. Apre sa, ou vin ap neglije bagay ou te pi renmen. Vitriyòl lavi a kòmanse ap wonje w. Yon timoun fèt. Ou vin wè w pa t diferan de lòt moun yo ki te granmoun pou ou, radotè, rabajwa. Menm jan avè yo, ou pase nan menm chemen an. Lè w konstate tout bagay sa yo, yo lage w nan yon gwo rèv. Yo di gen yon jèn fi *Puerto-Plata* ki te fè yon ti gason epi lè l ap soti lopital la, li te trangle

l paske l pa t ka okipe l, apre sa li te koupe kou pa l. Yo te jwenn yo toulede mare sou pewon legliz la kouvri ak san. Janmichèl t ap di se te yon pòv fi san sèvèl, men sa montre kanmenm kèk choz. Pou fi sa a, bonè pitit li a te konte plis pase pwòp vi pa l.

Syèl la te la, l ap palisade, chanje koulè. Demen l ap ble, apre miltikolò, apre nwa, epi l rekòmanse. Si se vre gen yon Bondye nan syèl la, sanble se syèl li a sèlman ki enterese l. Nèg lontan te wè timoun yo ki t ap fèt anba kout baton blan, apre yo fin chase blan yo, sa se te vye rèv jenerasyon nèg. Sanble se pou n te viv pou timoun yo te ka fèt? Èske se sa ki vrè sans lavi?



Yo di kapitèn *Arismendi Trujillo*, pwòp frè chakal la te nan mawon. Li te nan konplo pou jete gouvènman an. Manman diktatè a met ajenou nan pye jeneral la ki te anraje, li benyen bòt li ak dlo nan je l pou te ka sove pitit li a. Sòlda chakal la te koupe kou twa kolonèl nan kabann yo. Lapolis *Trujillo* a te byen fèt. Yo te fè nèg ki gen pi gwo grad nan lame a marye ak ansyen fanm deyò yo. Konsa, se madanm yo ki t ap siveye mari yo epi denonse yo. Timoun ki t ap sot lekòl t ap manifeste. Lame tire ak mitrayèt sou yo, senkant konsa te mouri.

Sanble se plan sa a, *Arismendi* te mete sou pye ak egzile yo. Revòlt la ta dwe eklate nan Sendomeng, alòske egzile yo gen pou debake nan rejyon *Puerto-Plata*, tou pre fontyè ayisyen an. Men anbasadè ameriken an te avèti Chakal la gen de bato k ap soti Venezyela ak Kiba, chaje ak yon ti lame egzile ayisyen. Polis Chakal la te fè rès la.

Egzile yo pa t debake. Tout mi Makoris yo te kouvri ak grafiti kont *Trujillo*. Anba pòt yo te gen trak. Kamyon chaje sòlda t ap fè patwouy nan tout vil la zam a la men.



Ekip travayè yo te gen tan pran zouti yo lè yon machin fonse ak tout boulin nan chan an. Te gen kat moun nan machin nan. Youn nan yo ouvri pòt la epi l kanpe sou mach pye a. Se te *Paco Torres*, koupè kann yo te revoke pa twò lontan an.

-*compañeros!*

Tout travayè te kouri epi antoure machin nan. *Paco Torres* pale ak yo. Li di yo mizè yo, grangou yo, salè gangou yo. Li di yo, yo fè yon bann masak nan kapital la. Tout moun te rele anmwe lè yo tande krim Chakal yo te fè. *Paco Torres* mande pou yo pa fè bri. Pèp la se sou travayè sik yo li konte. Yo te deklannche yon *huelga* nan rejyon Samana deja. Se pou tout travayè sik kanpe pou yo defann pen yo, paske yo di yo pral bese salè yo. Nou pa t mande pou yo fè politik, men pou yo te reklame pou yo jwenn yon salè konvenab. Se te pi bon moman pou yo te fè sa. *Trujillo* t ap tranble dèyè miwa palè l la. Grèv la ap pote viktwa, wi l ap fè sa. Yo te fò, travayè lòt plantasyon yo va suiv yo. Fòk yo te enpoze yon pi bon salè nan kan pa yo a. Plantasyon se te yon ti pati, pati ki pi fèb nan domèn sikriye yo men li te ka sèvi leven pou fè pat la gonfle.

Gwo gwoup travayè yo te gen anpil mouvman ki t ap travèse yo. *Watch-men* yo soufle souflèt yo byen fò pou rele yo vin travay. Laperèz te anvayi mesye travayè sik yo. Travayè ayisyen yo te pi pè toujou. Yo pa t lakay yo, epi apre sa, pou anpil nan yo, pawòl sa yo te etranj. Sa pa fè lontan, se peyizan ak ti moso tè yo te ye, apre yo fin pèdi tout sa yo te genyen, yo pa t gen yon santim fòs nan nanm yo.

*Paco* te konprann ezitasyon yo a. Li te kwaze bra l epi di yo :

> - *compeñeros haitianos,* fòk nou mache avè nou! Isit la vle fè nou mache tankou chen. Pa kanpe an kwa kont mouvman an, sa ka pèmèt *Trujillo* di move bagay sou Ayisyen! Travayè sik p ap janm divize, nou se frè nan travay, n ap rete frè nan batay la! Ayisyen te montre anpil fwa yo pa asepte viv nan lesklavaj! Dominiken ak Ayisyen mete nou ansanm! N ap fòse Ameriken nan konpayi a pou yo ban nou pen pitit nou yo!...

*Watch-men* yo rale kò yo sou kote pou yo pale antre yo. *Escudero, watchman* pòtoriken an ki te gen yon gwo mak nan figi l, t ap chofe gwoup la tankou dyab nan dlo benit.

Mesye yo te rete bouch be devan odas *Paco Torres.* Yo tonbe rele, voye pawòl bay *Paco* :

- e si yo pa pran nou nan izin nan ankò?

-ey *Paco,* al nan *huelga*!

- kisa m ap bay pitit mwen yo manje pandan *huelga*? M gen sèt, mwen ...

*Paco* antre nan gwoup la. Li pa t ka reponn tout pakèt kesyon sa yo an menm tan, li vole monte sou mach pye machin nan ankò epi li mande foul la pou yo fè silans ak men l, li te prè pou l pale :

*- compañeros...*

Mo a te kwoke nan gòj li. Yon bal pati. Yon ti tach wouj te parèt nan lestomak li, epi l t ap laji san rete; menm moman tout chemiz li te tou wouj tankou flanm solèy. Li t ap bat pou l te pale, avèk men dwat li sou lestomak li, alòske men goch la t ap tranble san rete sou kapo machin nan ki te kouvri ak yon twal nwa:

*- compañeros...*

Yon souri parèt sou vizaj li epi l tonbe fas anba, li pouse yon gwo rèl. Yon nonm te soti nan machin nan epi l apiye sou *Paco* epi l vire l. Bouch li t ap koule san kou larivyè. De bra l kwaze, li t ap bat je ouvè. Li mouri.

Bal te pati ankò sou machin nan, nonm nan kouri monte machin nan epi kouri ak tout vitès.

*Watch-men* yo te tire ankò sou machin nan, *Escuredo* te nan tèt. Yon kawotchou pete, machin nan te kontinye kouri ak tout kawotchou pete a epi l ale.

Travayè yo te rete san di yon mo, je yo fikse sou kadav la ki t ap souri. *Escudero* te pouse yo, li avanse sou kò a epi l leve l tou dousman.

Yon nonm te vare sou *Escudero* li bal yon sèl kout pye nan machwè epi l voye l senk pa distans, avèk machwè l plen san. Nonm nan pran kò *Paco* a sou bra l, tèt anba ap gade dèyè, dan l griyen tou wouj, janm kadav la t ap frape nan kuis li.

Tout travayè yo te suiv li ap mache al jwenn gwoup *watch-men* yo ki te tou pè. Yo te kanpe ap gade, apre sa yo pete kouri, swe kou lapen tèlman yo te pè, y al kache nan chan an.

Konvwa finèb la vire tounen al sou wout la. Mesye yo, silansye, tèt kale nan solèy la te pran direksyon Makoris kote ki te gen kèk kay sonm ki endike plas la pa lwen. San mò a t ap koule tankou larivyè nan tout pye vivan an.

# Chap III

## Lanmò Paco reveye konsyans travayè sik yo

Yo te depoze kadav *Paco Torres* la devan biwo konpayi a. Direksyon an te fou, yo te kouri retire l, men te gen anpil moun ki te gen tan wè l. Apre sa yon gwo fanm ak yon chal nwa te vin reklame kò a. Tout foul ouvriye yo te vin mase ap bougonnen devan biwo a. Ameriken yo te pè, yo kouri remèt kadav la.

Yo te fè yon antèman inoubliyab pou *Paco Torres.* Yo pote sèkèy la nan men kouvri ak flè, branch bwa. Tout wout la, ouvriye yo t ap voye modòd.

La polis te sou pye degè, yo t ap chache pwovokasyon. Men devan lanmè moun sa yo ki te soti tout kote, nan tout kwen, tout kanpay ak tout plantasyon yo, polisye yo te santi yo pi fèb. Ofisye anraje yo t ap frape bòt yo. Yo te ba yo lòd pou yo tire depi sou premye pretèks, men yo pa t pran chans. Nenpòt bri bal ki te pati te ka pete on gwo lòbèy. *Trujilliste* yo te eseye gaye yo de fwa, men chak fwa yo te oblije fè bak, kouri tankou lapen devan bri popilasyon an. Mesye sik yo pa t manyen anyen frèt!

Revandigasyon yo te tou pran chè nan antèman an, tankou refren koral yon foul moun ki an jwa. Yo t ap di :

- Kanpe bann asasen!

- *treinta centavos!* Trant santim nou, nou bezwen!

Modòd yo te soti nan tout direksyon, apre rèl yo t ap gonfle, ogmante, retanti tout kote. Travayè yo te dechennen. Pou anpil nan yo, se *huelga* menm ki te kòmanse nan mouvman kòlè ak endiyasyon, yo pa t ka fè lòt jan. Talè a konsyans yo t ap dòmi, men kòlè yo pa t mouri. Men tankou kleren chè sou zile a, sant li te toujou rete apre l fin boule lestomak yo. Yo pa t konnen kòman

bagay yo t ap fini, epi, toudenkou, tout bagay te vin klè! Jis nan lanmò *Paco* se zanmi k ap gide epi k ap klere. Yo t ap mache byen deside dèyè kadav la.

Lè yo rive nan simetyè a, yon ti lapli toupiti t ap tonbe. Se te yon ti nwaj ki te pase sou solèy senkè diswa; zonbi t ap bat madanm li. Foul la te gaye an silans nan mitan tonm ak pil tè kouwone ak flè.

Pè a potko rive. Moun ki te fouye kavo a te apiye pèl yo arebò l. Yon gwo pye flanbwayan t ap jete ti flè l yo tankou parachit nan tou a. Medam ki t ap kriye yo pa t ka kenbe souf yo nan silans la.

Pè a vin rive tou swe, tou bouke. Li fann foul la ak pakèt anfannkè l yo dèyè li, ak wòb laj, ak kwa nwa sou li. Li te prese pou l soti nan fou l moun yo ki te prèt pou eklate. Sòm finèb yo te monte. Devan dèyè, ap enplore. Vwa pè a te kouvri tout foul la, alòske anfannkè yo te reponn tou dousman. Yo jete twa gout sou kòf la, apre sa yo ale menm jan yo te vini an.

Alòs yon jenn fi te soti nan mitan foul la, li rale yon drapo wouj anba kòsaj li; li souke l anlè epi l ouvè l sou sèkèy la. Li te kriye anpil. Yon tèt mò ak yon mato te klere tankou swa. Li tounen nan foul la pa do. Li tonbe chante, l ap tranble, vwa l te grav, wo, epi l te fè tout tèt vire. Youn t ap pale ak lòt nan zòrèy nan foul la. Se te *Domenica Betances*. Yon jèn pent ki te soti an Frans :

> *… ou tonbe nan batay la,*
>
> *Menm lè w atè, ou t ap goumen ak lanmò!*
>
> *Lach mare epi touye w*
>
> *Viktwa! Viktwa!*
>
> *Se ou ki pi fò…*

Foul la pa t konn anyen sou fanm sa a ni sou chan li t ap chante a paske yo pa t konprann pawòl yo, men tout tèt te leve anba chalè im nan. Chan sa a te soti lòt bò dlo, vye kontinan, men li te grave

nan kè yo yon serenite, yon rezolisyon san parèy. Gen lòt konba byen lwen ki sanble ak pa yo a. Konba lespwa.

Pa t gen diskou. Sèkèy la te desann dousman nan tonm nan, nan yon silans ki te vin pwofon. Pèl tè yo te tonbe byen fò, plis y ap voye plis bri a t ap bese. Ak kout pèl tè fouyè fòs yo te fè yon gwo tonm sou *Paco Torres.*

Tout fanmi a te fatige nan kriye.

Lontan apre, tavayè sik yo va pale pitit yo de *Paco Torres.* Tout ti jès nan lavi l va sevi glwa pou tout pèp la. Youn di lòt y a rakonte istwa li. Van va pote lejand nan kat kwen tè dominiken, l a travèse fontyè avèk mesye yo. Li va al sèvi angrè nan tèt mòn ak plèn Ayiti. Tavayè, van mizè pote ale jis nan plantasyon Kiba, va mennen l ak yo. Pawòl lejand nan te rive jis *Porto-Rico*, la *Jamaique, les Iles Turques, Panama, Vénézuela, Mexique*… Petèt yon jou, yo va bliye non an, men li va tounen yon pi gwo bagay, li va antre nan nanm mesye sik yo epi l a vin yon eleman nan konsyans yo, yon kòd pou mare fòs yo, pou mennen batay la nan laviktwa.



Anpil gwoup te pase, yo t ap eseye fòme yon kòtèj ki pa t pran tan pou l gaye, men l te toujou reparèt apre. Stati bra fè a te leve nan nich li, li te soti, li pa t vle antre ankò. Nan tout kè ki pa lwen gen yon flèv imen anraje ap koule, avèk fanm ak timoun abiye ak moso ranyon sou yo. Klèerez t ap kriye paske l pa t ka leve poukont li. La polis te bezwen ranfò epi yo t ap tann. Jozafa te fè menm jan ak tout moun, men w te ka wè kè l pa t poze, li te pè. Sa w vle, sa pa fèt toudenkou yon konsyans poletè! Sa mande anpil travay, sa mande fòs ak kouraj, sa mande pou w tranpe asye anvan pou l vin bèl epi klere. Li pa t konprann zanmi l yo te ka parye tout bagay sou grèv la, menmsi yo pèdi! Sa te depase mantalite peyizan li, li te abitye ak on seri sekirite,  yo te konn fè ti ekonomi, manje chak jou. Ou ka mande l kisa l ap panse de tout bagay sa yo?

- Fò w ta wè, anvan w foure pye w nan dlo.

Li te ret nan kay la toutan avèk ti bebe a li te rele Dezire. Se pa ni Pyè, ni Pòl, men yon non ki vle di yon bagay. Se li ki te parenn. Epi m ap dolote w, karese w, epi fè w dodo!

Konsepyon te la, nou ka di l rete nan kay la, fè manje, lave rad, lave kay.

- gen de sòt de relasyon : gen sa yo ki, lè w gen yon bagay, vini vizite w, chita, souke tèt, pale, bat bouch yo san yo pa di anyen epi fòk ou ba yo bwè met sou sa. Se moun sa yo, yo rele lèjankòmilfo. Epi gen lòt, sa ki konn chalè a, paske yo abitye kenbe chodyè, sa ki renmen w vre! Sa yo, depi yo antre, yo wè tout sa k merite fèt epi yo touse ponyèt yo…

Epi nanm li, vif tankou yon ti mabouya ap bwase kou lajan dyaman, ap bat kò l san rete. Li pa t gen repo menm, li t ap manyen tout bagay. Mete sou sa, li depanse nan pòch li epi l pa t vle tande pale de lajan pou kounya a. Grèv la te fè l ap panse, fanm vanyan! Li te voye on je sou Jozafa epi l di :

- poukisa w pa fè sa pi souvan? Makoris pa twò enteresan pase sa… *huelga* a te mete anpe aktivite nan vil la! Epi konsa yo lage yo nan gòj polis *Gómez* yo!... De Gómez, sa m ap di konsa, *Leónidas*!... li menm, m pa kenbe l nan kè m!

Li pa t ka pa rele *Trujillo* lòt jan, se te toujou *Gómez*. Nan *Caracas,* diktatè yo rele Gómez la te fè fèmen yon ti bwat kote l te gen yon kontra pandan tout yon sezon. Tout diktatè se Gómez yo te ye. Chak fwa yon gwoup grevis t ap pase nan lari a, li te kouri epi l di :

- Aba *Gómez*!

Men l te tèlman lach, kou l wè lonbray yon polisye, li brize rak. Si se travayè sèlman ki genyen, li kare l, epi l di ankò pi fò!

- Aba *Leónidas*!

Avèk sa, li te kontan epi l te twouve l malen. Travayè yo ki t ap gade l, te ri jis nan nen, yo di :

- kote l soti, moun tèt cho sa a?...

Reyinyon an te fèt an kachèt tou pre plantasyon yo, youn di lòt. Yo ranje zafè yo san polisye yo pa sispèk anyen. Se te *Artigas Gutiérrez* yo te chwazi pou pote revandikasyon yo bay konpayi a. *Artigas Gutiérrez* pa t ap travay nan plantasyon yo, men se te yon vye travayè sik. Li te toujou vin wè mesye yo k ap travay. Li te renmen sa epi l te toujou rete fidèl nan tout eprèv ak kamarad li yo. Travayè sik yo, se te yon veritab relijyon pou li. Li te bourike anpil, travay anpil, travay toupatou, Kiba, Jamayik, Panama. Se te yon bout fè, yon vyewo san pè, san feblès. Tout moun te konnen l, lou blan sa a. Yo te rele l papa. Se te li menm tout te mande konsèy, se te yon zanmi, yon diksyonè, li te gen yon resèt pou tout bagay. Si yon ti gason ta gen yon janm debwa k ap anmède l, yo t ap di l pou al wè papa. Li t ap viv gras ak yon ti ba li te fè ak ekonomi pou l te ka toujou rete bò kote mesye sik yo.

Reyinyon an te chofe. Gen nan yo ki te kite sa epi yo t ap pale youn sou lòt. Li te pran tout tan l pou l pale ak yo, li te pale ak timoun, bay presyon. Anfen, yo te jwenn yon antant. Pa t gen fraz, se te pawòl senp, dri, dirèk tankou egzitans lavi difisil te bay mesye sik yo. Tout moun te mete yo dakò san vòt sou yon chwa san chwichwi. Yon majorite ekrazant. Ou pa ta ka antre tèt bese. Ameriken yo te pwofite pou retire sou salè yo tikras pa tikras. Revoke yon pakèt gason epi mete yo nan mizè. Yo te nan batay, fòk yo kenbe jan yo kapab. Ti gwoup, patwon te ka konte sou li a, te dou tankou mouton, ebyen! Yo te mache avèk tout moun. Kadav *Paco Torres* te twò fre pou te gen tan gen divizyon.

Depi grèv la te fèt kòmanse, Ilaryon t ap goumen pou l te wè *Santa-Cruz* sa a li te rankontre kay *Paco*. Nan dènye lèt li a, Janmichèl te mande pou mete l an kontak avèk kamarad ki lòt bò yo. Li te wè *Sant-Cruz* nan antèman an, men anvan l te rive jwenn li, li te disparèt. Li te mande adwat agoch, pèsonn pa t konnen ki kote l te fè, *Santa-Cruz* te di l vre pou l chache wè l, men lè w byen gade, li regrèt yon zanmi tankou Janmichèl. An verite, li pa t ka anpase l de pechè lindemyèl sa yo tankou l rele yo, de veritab moulen pawòl lespwa, toujou ap radote sou lavni, toujou ap anonse mirak.

Pandan l t ap kouri soti li te rankonte ak *Artigaz Gutiérrez* epi menm kote a li mande pou *Santa-Cruz :*

-Yon milat byen klè avèk linèt?

Papa a reponn, li wose zepòl li. Papa te lou tankou bèf nan panse l. Avèk papa, ou te si repons la t ap vini, men fòk ou pa ta prese. Li te pran on ti priz tabak an poud li mete nan mitan dwèt men l epi li pwoche l bò nen l pou l te ka pran sant li byen. Poud tabak gen yon gwo vèti pansitiv epi l toujou nan seremonyal la. Ilaryon pa t pran pip li te lonje ba li a; sa t ap pike nen l epi l pa wè ankenn plezi nan sa.

-*Santa-Cruz*, yon ti fi, mèg, trè klè, avèk linèt… li pa moun isit, men li vini de tanzantan, sanble l gen fanmi l isit. Se yon moun debyen, m te pale plizyè fwa avè l, epi l te vwayaje. Anfen, menm jan avè w m te wè l deja ak fi sa a ki te nan antèman an, jèn fi ki te gen drapo a. Mwen, m ka konnen kote jèn fi a rete. Sa ka ede w pitit mwen?...

Se sa yo te di ki te pent la, *Domenica betances*. Imaj li te gade nan tèt li a te sanble ak imaj vye granmoun *mater Dolorosa* ki fèt an bwa chaje koulè nan legliz la. Li pa t janm panse l te ka pale avè l. Se poutèt belte l oubyen jan l ye ki te fè l kanpe lwen l, men li te sanble yon gran dam ki te gen yon bagay dwòl. Alòske si l te gen yon bagay lakay li, se te konsyans pozisyon ant klas yo, yon mefyans san parèy kont yon seri rad, kont finès ak swen on seri men, kont pafen ki twò santi bon.

- M kwè se nan gwo kay pentire vè ak blan ki nan antre vil la, toudwat sou bò wout la, li rete. Kote ki gen gwo plant tankou bannann, yo rele labdivwayajè a…

Li te di papa mèsi ki souke tèt li an siy zanmi epi l al jwenn Jozafa ki t ap mache devan an. Li pa t anvi ale kote *Domenica,* men tou, li ta byen renmen konnen.



Kana, tiberez, woz, choublak, tou kalite flè klere ak gout dlo ap tonbe sot sou yo, yon veritab ti planèt solèy k ap kouche. Yo liy sab lanmè te antoure tout jaden an, li te vèt malgre sezon ete a. Bri gravye a t ap fè anba pye nou te fè gwo bèje alman an mande anraje, li kanpe sou de pye devan l, li griyen tout dan l, l ap tire sou kòd la, ou ta di se makak ki sou bwat ti malis timoun yo. Yon jadinye, avèk yon gwo sizo nan men l, parèt tèt li anba bougenviye mov ki te kouwone tout galri a.

- Ey! Mesye!... Nou pa bezwen anyen, nou pa bezwen moun. Patwon yo pa la.

- Ilaryon reponn : se pou yon komisyon.

- Patwon yo pa la, m di w. Yo nan vwayaj, se sèlman madmwazèl la ki la. Si w vle banm komisyon an.

- wi se pou madmwazèl *Domenica*…

- li okipe, ban m komisyon an, m di w.

- fòk mwen wè l…

Nèg la sanble te deside pou l pa t kite Ilaryon pase. Move espanyòl la, rad sou li te met pis nan zòrèy jadinye a. Diskisyon an sanble te fèk kòmanse, lè yon vwa sot nan jaden epi l di :

- *¿Qué pasa, Domingo?*

Yo te kontinye ap pale epi *Domenica* parèt ak yon salòpèt ble, foula nan tèt, men l plen penso. Li voye yon je sou Ilaryon, li pase men sou chen an pou l kalme l, li kenbe l nan kolye, li lage l epi l trennen l dèyè l :

- li di Ilaryon : *vamos*

Li t al jwenn li sou galri a nan mitan on seri gwo fautèy ki fèt ak kui ki koute tèt nèg byen ranje, divan, balanswa, biblo. Se te bagay moun rich, trè rich. Apre, yo desann sot sou galri, yo pase nan kwen jaden an epi yo rive nan ansyen anga a ki transfòme an atelye.

Atelye a te klere nan tout longè l ak vit. Bagay yo te gaye pasi pala, pakèt twal youn sou lòt nan yon kwen, kèk tabourè bwa, tablo ak modèl tablo te fè kenken nan tout mi yo. Anpil liv. Yon chevalè ak twal ki te fèt kòmanse penn, nan kwen plafon an, yon gwo filè nwa avèk may an twal darenye te pandye. Pakèt penso sèch tèt anlè nan po vid.

Twal ki te sou chevalè a te on jan dwòl. Pentire an gri avèk takte woz ap soti; yon pakèt figi miltifòm nwa youn ap monte sou lòt ak tout koulè : garans, vè vewonèz, outremè pi, jòn sitwon fewòs. Sèk, youn koupe lòt, etwal, fòm zèl, kwasan, elis, bèk, sabliye, papiyon nan mitan imaj moun. Bagay yo te tèlman an dezòd van pa t jwenn kote pou l antre, konsa chalè a te sovaj.

Yon salte sireyalis nan estil *Juan Miro 1924*. Ilaryon te gade san di yon mo. Li pa t janm konn wè tablo anvan, ankò plis jan de tablo konsa. Li te vire tèt li adwat agoch. Tout kote se te vizaj k ap fè grimas, pye bwa grefe ak bèt, je ensanse ki ouvè avèk rega tris nan mitan tete fanm, yon tranch janbon, figi ki nan men, nan plas nen. Bagay sa a te jennen l, li vire tèt li epi l gade *Domenica* byen ak desepsyon.

Non, li te gen bouch li ak je l nan menm plas ak tout moun. Li te ka gen vennsenkan konsa. Figi l te jòn tankou zabriko, yon fòm oval byen fèt, yon gwo bouch men byen desine, je l yo te alonje, wouj, avèk plim je ble epi ak ekspresyon detrès ki lakay tout bèl espanyòl. Anfen nen l pwenti tankou tay dous, ou ta di tèt yon bato k ap dechire dlo. Se pa bèl men san dout pi e sen, dekore ak yon sansiblite tout moun ka wè, ki te fè l kalm an menm tan toumante, timoun epi granmoun, fasilman kontan, fasilman atriste. Mouvman panse yo t ap chanje ekspresyon san sès. Li pa t twò mèg, janm li yo te long, li gen yon jès natirel ak yon aparans moun ki konnen kote l prale.

Li monte l chita sou yon tabourè epi l lonje yon chèz bay Ilaryon. Li pa t lage Ilaryon yon may.

- Ou se yon travayè sik?

- Wi

Domenica sanble te kontan wè pre konsa, yon nèg k ap travay nan sikreri. Li foure men nan pòch dèyè salòpèt li, li pran yon pòch sigarèt, li pran youn, li lonje pòch la bay Ilaryon ki te sezi epi l pase alimèt li.

- Fòk ou eskize m pou akèy talè a, men zanmi m yo pa zanmi paran m. Se yon chans ki fè m la a…

Li gade l byen san di yon mo, li t ap eseye wè si l te ka jwenn pèsonalite ki te kache dèyè vizaj vizitè l la. Youn nan jan l konn gade fòm modèl yo avèk siyifikasyon moun te ka ba li, yon rega fasil men pi entelijan pou pi byen dezabiye pase yon men abil.

- Ou konnen l t ap enteresan pou m ta fè pòtrè w, ou dakò?

Li te wè jan l t ap gade twal ki sou chevalè a.

- Gade, m kòmanse fè pòtrè *Paco Torres*. Sa w panse?

Ilaryon t ap gade l ak etonnman. Èske se nan betiz l ap pase m? Men li pa t sanble sa, epi li pa t ap fè sa pou yon mò. De tout fason, fòk m reponn.

- Sa sa vle di?… vremanvre… kòm figi a poko fin fèt, m pa konn si l ap sanble avè l vre… Zwazo yo bèl…

*Domenica* pete ri, li t ap toufe ak ri a paske l pa t vle blese Ilaryon.

- Men pòtrè a prèske fini! Epi… ki kote ou wè zwazo yo la a?

Tou pre, se vre w te ka wè yon tèt moun, ki ta ka sanble ak *Paco*, gwo manton on tijan kare, nen koube, men, jan imaj la kraze a, ou ta di se nan yon vye glas w ap gade ki defòme l.

Li tèlman wè l sezi, li tape zepòl li :

- natirèlman fòk ou abitwe ak penti konsa… M kwè w ap renmen sa… bagay ou wè nan rèv se pa menm jan ak sa w wè nan reyalite a… Ebyen! Tablo m yo se tankou rèv…

oubyen si w vle, tankou fetich vodou, tèt mò ou wè nan oufò yo, vèvè oubyen mas ougan yo…

Yo tou lede te jennen. Èske fi sa te fou? Li te parèt mal alèz ak reaksyon l yo; li te tèlman twouble, li te touche. Li ta dwe vrèman vle fè sa pou l ta tris konsa epi vle fè l byen. Pa gen dout nan senserite l. Li regrèt li te sispèk tankou yon moun apa, menm meprizan. *Domenica,* menm lè l sanble moun rich, te menm jan ak Pyè Woumèl, Janmichèl, *Santa- Cruz* ak tout lòt yo. Ou te ka wè sa nan je l, yo t ap briye avèk yon ekla de fyèv, bouch li te plise. Li te wè l ap rale nan kòsaj li drapo wouj la, li kouvri byè a epi l voye chante konbatan an monte. Devan je tout moun, se te yon zak gwo kouraj, yon jès limyè sèl ewoyin lontan te ka fè. Li te vle reponn, pran sou do l, ranmase tout fòs zanmi l yo te ba li pou l reponn yo yon jan imen, pou fè l santi souf pèp la k ap bat nan venn li, prewokipasyon l yo, atant li yo, rèv li yo, espwa l yo, ak enkonpreyansyon tout bon, emosyon twoub li a te pot nan kè l.

*Domenica* ranje yon très cheve ki te tonbe sou fon l, apre sa l tonbe ap vire yon ti bag ki te nan dwèt li klere ap jete dife dore.

- Ilaryon di : m te pale ak Paco yon sèl fwa, men m te konnen sa l te gen nan kè l, kòman l t ap viv, kòman epi poukisa li mouri…? Sa a nou pa ka bliye l…

Bon sans Ilaryon, souvni lavi di nèg sik yo, te fè l wè klè devan l mizè ak lachte pèp la. Li te santi l jennen pou batay la pa t kontinye :

- ou gen madanm? Pitit?

Li te souke tèt li pou l te di wi.

- li mande l : ou se Ayisyen?

- wi… m konn *Santa-Cruz* lakay *Paco.* Li te di m pou m te chache wè l. Yo di m ou ka fè m rankontre avè l. Epi kòm m jwenn yon papye ki sot Pòtoprens pou li… pou nou tout anfen…, se poutèt sa m vini.

Li chache nan pòch li, li jwenn lèt Janmichèl la, li lonje l ba li. *Domenica* pa t vle pran l.

- M ap fè l konn sa. Si lèt la se pou *Santa-Cruz*, se pa pou mwen. Se yon zanmi, tou senpleman… isit la, nou poko gen pati… e ou menm lòt bò a, ou te gen tan nan pati a?

- Ilaryon di : M pa t nan pati a.

- Ou te senpatizan alòs?

- Senpatizan…

Yon ti silans fèt. Youn gade lòt. Ilaryon te di sa kont kè li. Èske l se te yon vrè senpatizan? Janmichèl te prezante l plizyè fwa sou non sa a. Mo sa a pou li, vle di prèske menm bagay ak si l te nan pati a tout bon vre. Antouka, men li vin senpatizan kounya a! Yon melanj twoub ak ezitasyon, krent ak fyète te antre nan kè l. Li leve :

- ou mèt fè m konfyans, m te nan pati a lè m te aletranje. Li leve tèt li, li di : mwen se kominis. Si w bezwen nenpòt ki sèvis ou mèt vin mande m li…

Li te akonpanye l. Yo te mache san pale pase nan tout jaden an rive jis nan lari a. Li te ba l lamen :

- ki kote w rete? Se ap pi fasil pou m pase lakay ou…

Kesyon sa te fè l bèbè on moman, men l te reprann li epi l ba li adrès la. Konsa, li te vle l vini!

- li di : *hasta la vista, compañero.*

- *Hasta la vista, compañero.*

Li pa t janm panse te ka gen fanm kominis. Kounya a li konn youn, ki pent met sou sa!

# Chap. IV

## *Trujillo* bay sòlda yo lòd pou masakre tout Ayisyen nan Sendomeng

Volatil la te souke kò l fò nan arèn nan. Li detire manm li yo youn apre lòt, tout po l deplimen kote w te ka wè tout san k ap pase nan venn li yo. Zago l fen tankou fo lam, detache nan pat li yo, ble tankou flèch ki t ap vole. Tankou tout gwo atlèt, pye l yo te parèt pi gwo pase rès kò l. Kote ki te deplimen yo te panse, plim nan ke l yo te koupe, sa ki te fè kòk batay la sanble ak rad abe nan lakou. Konsa zèl ble nannuit yo, tache tou wouj, te fòme yon rad dekore ak bonjan plim dore, alòske dèyè a t ap degrade tankou yon ble wa melanje ak vèt, jòn t ap leve sot anba janm li chose ak kramwazi. Tèt li te fen, san krèt ap bat sou yon kou kale chaje ak vyann, plen mak sou po anba kou l. Ti je wouj li yo te klere, t ap chache advèsè. Li t ap pyafe, li pa t ka tann, kòk la t ap chofe, make pa epi sote sou plas.

Gwo bravo te aplodi chanpyon an ki t ap bay parad nan arèn nan. Kòk sa a te nouvo, epi trè klè, se te yon kòk bon ras, ki te gen lontan l ap antrene, bon mèt prepare, pou te vin tounen viktim chanpyon nan rejyon an. Konesè yo te souke tèt yo epi ap poze pwopriyetè ki te vin bat kòk yo kesyon. Yon nèg wouj, avèk nen yo gonfle ògèy, abiye ak kostim blan ak gwo chapo pay, kanpe tankou tapajè. Li gaye felisitè yo, leve men l epi tout bri yo fè yon gwo bourara. Li te lanse defi bay kelkeswa chanpyon an ki te ka kenbe tèt kont yon pari.

-Jozafa di Ilaryon nan zòrèy : pa gen kat bèt la ki ka fè fas ak zwazo sa a.

Li te gen bèl aparans epi si *Blasco* kenbe pari sa a, li konnen sa l ap fè… yo te konnen l t ap prepare yon bagay. Depi lanmò « Awoyo »,

yon gwo kòk tout moun ap pale de li, li pa t gen ankenn bèt de klas…

Lòt pwopriyetè te ezite. Depi w konnen fòs ak feblès advèsè a, w ale, men devan yon enkoni, ki prepare an kachèt, se tann pou tann. Espektatè te kòmanse ap pèdi pasyans, fawouch t ap sot nan tout direksyon :

- hey! Emilyo, ou pè bèt la ...?

- Ale, chiko, « Carioca » w ap bat nouvo sa a!

- He, ti mèt!... jodi a yo pa pale fò!... nou pa gen grenn nan vant!

Tout piblik la te pran dife epi tonbe soufle souflèt. Arèn nan se te yon gwo sèk ki fèt ak tè bimen antoure ak palisad, ak riyèl limite ak ti bout bwa. Jodi a se te pi gwo jou nan gagè a. Lòt arèn yo te vid nan yon bat je. Nou te menm wè kèk machann, fanm ak timoun…

Yon vye nèg te deside l epi l vole nan riyèl la. Tout moun fè silans. Se te yon vyeyo ak cheve blanch, po nwa, ki sanble ak nèg bantou. Li te rele *Jesus Bracho*. *Jesus* te parèt pè anpil, men onè dwayen l te menase, fòk li te leve defi a. Tèt li t ap tranble tout piti, nen l te klere ap danse, sousi l grenn tankou pwav ak sèl fonse, bab li kout nan tout anba kou l kote ki gen pil plim yo. Yo te respekte *Jesus Bracho*. Li te tèlman wè konba ak kòk, pa t gen moun ki te di l kisa pou l te fè. Kòk li anba bra l, li leve grinbak vèt li anlè epi l lonje l bay *Blasco*.

Gagè a te kòmanse ap fè bri. Kòk blan *Jesus* la se yon bèt ki fè prèv li deja.

Apre sa mesye sik yo te vin pran lamayèt. Depi sou premye demach la, konpayi a te dakò anpil nan revandikasyon yo. Yo pa t peye jou grèv yo, men yo te met trent santim sou kòb la pa jou. *Escudero* ak anpil lòt *watchmen* te chanje plas. Travay la te rekòmanse sa fè ui jou. Mesye yo te bay yon gwo souri kontantman, yo te kontan tankou timoun ki bezwen fè moun wè yo, yon kontanman ki te fè yo prèt pou fou, prèt pou fè tout bagay. Yo t abitye ap viv ojoulejou, kounya yo touche yon semèn ak avans. Yo te peye machann pen,

machann epis oubyen lòt moun yo te dwe, yo te sezi wè yo te rete youn ou de biyè ankò. Yo pa gen pwoblèm pou yo te pèdi kelke sou, pa anpil, sèlman kèk pyès monnen, oubyen pou pi plis, yon biyè, sa te fè yo kwè yo te yon gason tankou tout gason, sa te fè yo santi yo byen!

Kapon yo te diskite anpil avan yo mete lajan yo deyò, men kè kontan te fè tout moun parye. Kòk *Jesus* la se te yon ti bèt on jan piti, ògeye, men ki te vole wo. Se sa ki te fè l gen anpil konba. Epitou li te visye, li te konn montre l pè, apre sa, li voup, li siprann advèsè a ak yon kou sipriz, trèt. Si l rate kou sa a, li kouri anba pay yo, li kache kò l, se lè sa a batay la rekòmanse.

Pou kounya a, *Jesús Bracho* t ap bay kòk la yon dènye swen. Li te rale yon ti boutèy nan pòch dèyè l, epi l plen bouch li, li t ap soufle l byen fò sou kòk la, li kenbe l nan de men l.

Jozafa te fin fou, li t ap chache yon moun pou l parye mwatye yon dola sou kòk *Jesús Bracho a.* Li te toujou gen chans ak kòk sa a, se sa k fè l te pito parye sou li pase sou nouvo a. Se Jozafa ki te pote nouvèl viktwa grèv la lakay li. Li te tankou moun fou, li t ap danse tout dans dyab epi l te menm voye kèk kout kleren nan gòjèt li. Apre sa, ou pa t ka menm rekonèt li.

De kòk te gen tan bèk kont bèk, ap frape epi eskive kout bèk, plim yo gonfle tankou vye plimo yo fè mennaj, retire pousyè. Foul la te chofe kou dife.

- Youn di Ilaryon : se *Paco* ki t ap renmen wè konba sa a.

Detanzantan, gwo bri monte nan gagè a, apre sa li desann, li remonte, nan tout katye a tout moun te ka tande : eya, eya, kòk mwen, eya; bravo, ri, bri! Tout moun te kontan, kè ouvè nan yon bouke tèminal flè tout koulè, lapli zetwal ak pakèt limyè.

Nan mitan Makoris te gen yon pakèt timoun ki t ap vire sou cheval bwa yo, ak pakèt lòt ki t ap kouri dèyè yo kè kontan. Klòch pawas la te tonbe sonnen, pou anonse medam yo vin rann Bondye gras pou priyè yo li te egzòse. Byen abiye, byen klere, kè kontan avèk chandèl yo nan mitan dwèt yo, ofrann yo mare nan pwent

mouchwa pou la vyèj, pou sen yo pi renmen ak lòt sen nan syèl yo ki, nan imajinasyon yo, te ede yo pote viktwa.

Sou plas piblik la, amoure yo t ap pwomennen men nan men, nan mitan machann krèm glase, saltenbank k ap goumen, moun ki vin pase tan. Timoun antoure koken k ap bwase kat sal, byen vit ap rele moun vin jwe lewouj. Woulèt ki ka pèmèt ou genyen kèk ti bagay san valè. Machann dous ak ti klòch k ap sonnen.

Yon dimanch apre midi, anba yon solèy k ap kouche men ki klere pase sa w pa konnen, paske espwa lajounen an te pi sonm sa te fè limyè a pi klere. Sanzatann, fèt gaye paske vil sik la te chanje ak ti santim anplis yo te bay mesye travayè yo. Tout moun t ap kalkile kisa yo ka fè ak ti kòb anplis sa a. Pen te vann plis, plis mayi, plis diri, plis sandal, menm soulye ak plezi.

Òkès la te pral kòmanse konsè l sou kyòs mizik la. Bèt limyè, papiyon, chòchòt, zetwal, revèbè ak lòt bèt nannuit te tonbe ap klere, ap vire, vole, briye nan limyè yo. Bal t ap bouyi nan kat kwen lavil la.



Klèerez te mete men l sou ti vant la, Ilaryon kenbe yon pye. Lè Dezire dòmi se te pou tout bon. Chalè a te tèlman rèd se nan lakou a yo te oblije pote ti panye ki te sèvi bèso pou pitit la.

Ti vant la t ap monte desann pandan l ap respire, li te pantan tankou lè yon men tonbe sou yon kòd gita.

- Pa vire pye l konsa, w ap fè l leve…

Lè w byen gade yon ti bebe se menm bagay ak yon ti bèt. Lè w kenbe l, li fè kò l menm jan ak yon ti chat.

Ilaryon wose zepòl li epi l mete men l sou vant Dezire, yo ri. Nan moman sa yo lavi a koule tankou yon larivyè lajan, ap chante sou kabann eponj li, yo te tankou timoun k ap jwe nan kouran dlo. Yo kontan wè bato papye k ap naje sou dlo, k ap vire sou dlo a pou dlo a pote l ale, kontantman jete ti wòch pa t diferan ak lajwa aswè sa

a. Timoun nou yo fè n tounen gwo timoun. Nou ta vle koute kè yo k ap bat; ti bra yo; ti janm yo; ti dèyè yo pwenti anba ti dra, tout bagay sa yo reprezante pi bèl bagay ki te ka genyen nan lavi, sa ki pi byen fèt, fri ki pi dous, pi soup.

Dezire te vire tèt li adwat agoch sou zòrye a, apre sa l pouse yon ti kri yenyen.

- Ilaryon di : sanble se nan rèv li ye.

Klèerez met tèt li sou zepòl Ilaryon epi l ap dodine. Li gade po kou li ki te plen ak tras youn monte sou lòt. Larenks li t ap monte desann anba kou l. Li te anvi anmède l. Li te lonje dwèt li pou te kenbe larenks la ki glise anba dwèt la.

- Ilaryon bougonnen: kite m trankil.

Li pa t tande nan zòrèy. Li te tonbe satiyèt kou l ak ti kout dan, ti bo. Li t ap ri epi l pa t vle rete. Alòs, li pran de men l epi l tonbe satiyet li tou. Li t ap pyafe, vole, men li pa t ka fè anyen, li rele, Ilaryon kenbe l la paske l te vle vanje tèt li.

- Rete! Y ap frape ou pa tande?...

- Ou p ap pran m, ti chat mwen, m ap fè w danse kalinda!

- Rete! Y ap frape, m di w, se serye, tande….

Se vre yo t ap frape. Li leve, l kouri sot anndan kay la alòske Klèerez t ap ranje rad li ak cheve l.

Se te *Domenica Betances*. Li tounen fèmen jalouzi a on jan sezi. Pou di vre, li pa t atann li, li t ap wè l yon aswè konsa… Ilaryon di tou piti:

- madanm mwen nan lakou a, nou te panse se te yon moun nan vwazinaj la… ekskize nou…

- Sa pa fè anyen, ou ka resevwa m nan lakou a. Sa m ap di w la p ap pran tan…

Klèerez bò kot pa li te sezi tou epi l leve.

- Se madmwazèl *Domenica*, dam mwen t ap chache wè pou Janmichèl la, Ilaryon t ap chache mo pou l fè prezantasyon an. Li te bliye pran yon chèz nòmal pou vizitè a. Te gen sèlman de ti chèz kizin pou l te chita. Li te kouri al chache youn pandan tan sa a *Domenica* gen tan chita sou youn nan ti chèz yo epi l ap jwe ak men Dezire.

- *Domenica* mande : *¿Cómo se llama?*

Klèerez pa t konprann. Li fè yon jès ki te montre l pa t konprann.

- *Domenica* di ankò: *¿No hablais castellano?*

- Klèerez di: *no hablo.*

- *Domenica* poze kesyon an fransè: *quelle est son nom?*

Klèerez te vin kontan :

- Dezire…. Dezire

*Domenica* di ankò : ekskize m paske m vini sanzatann, m deranje nou…

Ilaryon tounen ak chèz la anba bra l, *Domenica* pa t pran priyè, li pa t vle chanje chèz li a. Ilaryon te rete kanpe ap danse sou pye l yo…

*Domenica* di : *Santa Cruz* pral pati, sanble y ap chache l. Petèt,… non, se p ap posib pou w wè li. Men de tout fason l ap ekri Janmichèl depi kote l prale a. Li te mande pou m ekri l tou epi kenbe kontak ak nou. Mwen vini paske n rive konnen y ap prepare yon bagay kont travayè sik yo. Nou pa konn kisa ekzateman, men se serye. Yon pakèt santèn jandam gen tan rive sou fontyè Makoris la jodi a nan yon bann kamyon. Yo ba yo yon pakèt zam ak kleren. Tout sa yo pa di anyen ki bon. Siksè grèv la se te yon gwo kou pou yo, grèv eklate nan tout peyi a, konsa chakal la oblije deside bay yon gwo kou. Sanble yo voye yon pakèt sòlda dayabonn tou. Yo di tou, lè sòlda yo sou, yo tonbe fè lwanj pou di kantite Ayisyen yo touye

(*haitianos malditos*) jan yo rele yo. Nou pral wè si n ka gen plis enfòmasyon, men fòk nou pare nou pou tout sa k ka vini. Y ap eseye pouse nou devan, fòk nou pran prekosyon, anpil prekosyon epi evite diskisyon nan mitan nou… Ey! Nou menm nou pa tande anyen?...

- Ilaryon di tou dousman : non

- Antouka, si yon bagay ta rive soti jodi a pou rive demen, fòk nou fè m konnen. Vin di m sa prese prese, pi vit ke posib lakay mwen…

Ilaryon di : nou pa ka pa al travay demen, depi grèv la, anyen pa rive nou.

- Dakò, men si yon bagay ta rive nou nan plantasyon an, degaje nou pou n fè m konnen. Antouka, nou gran, nou kapab defann tèt nou, men fòk nou pridan.

Yo tou te fè silans, yo te tris. Konsa, lavi pa t vle kite yo trankil! Kisa yo te fè Bondye pou l ta fache kont yo konsa?

Klèerez te santi l fèb, fatige, se tankou fatig yo te fè pil epi yo anvayi l toudenkou. Li pase men l sou figi Dezire pandan l nan dòmi an epi l leve.

- Ou p ap pran yon ti kafe, madmwazèl? Se sa sèlman nou ka ofri w!... li deja fèt. Se chofe m ap annik chofe l.

Domenica pa t ka refize. Li te fouye men nan pòch li pou wè si l pa jwenn yon sigarèt. Pou pi vit, Ilaryon ba l pa l yo. Li te jennen paske l te deranje byennèt fanmi a ak pakèt move nouvèl li yo. Chak fwa l twouve l nan yon fanmi poletè, nan mitan dezòd ak pakèt timoun, ak rad chire, zèl sapat, k ap lonje men bay moun; li jwenn rezon, menm kote a, pou l koupe kòd ki mare l ak boujwazi a, pou l mare l ak mizè pèp la. Gason sa yo ak fanm sa yo, se premye moun ki kenbe mòd vi sa a : renmen, santi ki se baz kilti demen. Li leve epi l di :

- mwen pral jwenn Klèerez.

Klèerez t ap fè kòlè nan kizin nan. Chabon an te prèske mouri nan recho a; li t ap eseye fè l limen ak yon vye chapo. Li t ap vante san rete, men dife a pa t vle parèt.

Li di : tann *Domenica.*

Malgre Klèerez pa t vle, li te akoupi devan recho a epi li tonbe soufle chabon yo. Jefò yo te met ansanm te fè dife a rive pran. Yo te kontan. Klèerez te mete twa tas nan yon kivèt dlo epi l lave yo. *Domenica* mande:

- ki kote tòchon an ye?

Chak tas klèerez lave, *Domenica* pran l epi l souye l. Gwo kafetyè emaye a t ap chante sou dife a. Yo retounen ansanm nan lakou a. Youn pote kafetyè, lòt la pote tas yo.

Pandan yo t ap bwè; dezire leve epi l tonbe kriye. Klèerez fin bwè kafe pa l la, li mete tas la atè, l pran Dezire, li ouvri kòsaj li epi l mete tete yo deyò ki plen lèt. Bouch souswa a te jwenn tete a poukont li epi l tonbe souse ak voras. Sa te fè l byen paske tete yo te gonfle ap fè l mal. *Domenica* di :

- ou gen anpil lèt!

- dekwa pou nouri twa timoun konsa, epi poutan bondye sèl ki konnen si l ka vale.

- poukisa w pa regle l? Fòk ou regle timoun yo…

Yo te pale de tout bagay. *Domenica* te pwomèt li pou l mennen l al wè yon medsen. Jozafa vin antre. Li rekonèt li touswit. Li rale ti pip li, l frape fwaye a sou yon wòch epi l plen l. Ilaryon mande :

- kisa ki nouvo, Jozafa?

- Anyen, sèlman plen sòlda sou, genyen yon pakèt. Konsa, m antre pou evite move dezagreman…

Domenica leve, li mete men sou zepòl Klèerez, li di l:

- m ap pase wè w pou m ka gen nouvèl nou. Klèerez di :

- li ta, ou p ap ka tounen poukont ou. Nou pral mennen w ale.

Li pa t dako. Li di li abitye epi anyen pa ka rive l. Jozafa di :

- li pa pridan. Sòlda sou tankou moun fou aswè a, mwen prale avèk ou…

Li monte kanson l nan tay li epi l ranje manchet li nan djenn bò ranch li.



Tankou sa fèt chak maten, mesye yo t ap prepare yo pou y al travay. Machann pwomennen t ap rele men bèl biskuit, kasav, kleren trenpe, zaboka ak lòt fri. Gen nan yo ki kage yon bon kout kleren, souke goblè a epi krache atè. Yo di:

- sa touye vè nan lestomak.

Se vre kout kleren an te tounen yon bon vye abitid. Chalè li fè san sikile nan manm yo, chofe yo pou ede yo goumen, ogmante enèji yo. Gen lòt se kafe byen fò, byen sikre yo bwè, yo pran l cho, ti gout pa ti gout. Manje tout bon te ra, men te genyen. Yo te bay li ak tout kè yo, kasav, bannann, zaboka.

Chak moun te fè travay yo avèk konsyans yo klè. Petèt gen kèk bagay ki te ka montre perèz ap brase bil yo! Yo te kanpe menm jan an tankou chak jou, byen deside, byen fèm, sou pye yo avèk asirans nan tèt yo, men yo pa t ka rete anplas. Gwoup t ap fòme, gwoup t ap kraze. Bagay la te rèd. Nan tout sa yo t ap di yo, fòk te gen pou bwè, fòk te gen pou manje. Gen moun ki te sèmante se *Trujillo* ki te pral debake nan Makoris. Gen lòt ki te panse se lame ki te pral antre nan kanpay kont Ayiti. Oubyen tou, yo ta asasinen *Trujillo* epi yo vle met peyi a sou kontwòl anvan yo anonse nouvèl la. Anfen, yo panse tou, se egzile politik yo ki te debake. Teledjòl pa t pran poz pou sa a. Ou pa t konnen kisa pou w kwè tèlman te gen pawòl, men tout moun te kwè te gen yon bagay ki te pase.

Granmoun yo pa t vle di anyen. Yo tèlman wè bagay pase devan je yo! Yo te pito tann sa k ap vini an san fè tèt cho.

- Nou di bonjou madanm, epi se mesye a ki la se pa vre?

Te gen yon lòd ki pase de bouch a bouch kanmenm :

- si yo vle peye nou tankou anvan fòk yo remèt sa!

Syèl la te tou nwa. Yon ti van ak sant lapli t ap vante tou dousman sou tèt mòn nan. Lapli t a pral tonbe.

- Talè konsa, chyen pral bwè dlo nan nen.

Ilaryon di : - Ou te wè syèl la Jozafa? Li pral vide tonbe sou do nou talè konsa. M ta swete pou pa gen lagrèl.

Kout souflèt *watchmen* yo rele ekip yo pou yo rasanble. Yo avanse epi yo kòmanse travay alòske twa kamyon ki t ap parèt sou wout la frennen sèk, kanpe bò jaden an. Yo te chaje ak gad. Yon ofisye desann al pale ak *watchman* anchèf la. Sòlda te gaye toupatou.

Tout moun t ap voye je nan wout la, travay la te kanpe pou yon segonn. *Watchmen* yo fè yon kout souflèt tout moun pran men yo. Men, bagay la te kòmanse fè moun pè tout bon. Mesye yo t ap poze kesyon youn lòt epi yo t ap vire gade san rete. Men *watchmen* yo te boulvèse tou, detanzantan, yo t al fè yon ti pale.

Bagay yo t ap vin pi mangonnen. Kisa tout gad sòlda sa yo vin chache epi anpil nan yo pote gwo fizi mitrayet *Thompson*? Kisa y ap regle?

Kèk gout lapli kòmanse tonbe. Apre gwo gout ki te anonse yon gwo lapli. Tren sikriye te rive avek bri ferayman, soufri ak rèl.

Zwazo t ap vole nan syèl la, ap chache pye bwa pou yo kache kò yo. Ti mabouya ble gri t ap file ak tout vitès ap ranpe sou vant yo ki koulè blan epi mou. Yon agranman ki te kache nan mitan zèb yo tonbe rele tankou tanbou k ap sonnen : gou! gou! gou!

Toudenkou, souflèt *watchmen* anchèf la soufle son pou travay la kanpe. Se pa t lè poz, kisa sa vle di? Èske se akòz lapli a? Li pa t janm konn montre li nan avantay travayè yo konsa. Sezisman te fè yo rete anplas. Anpil nan mesye yo ki pa t vle pase pre gad yo, file kò yo anba chan kann yo tou dousman pou yo wè sa k pral pase a. Si se te yon arè travay òdinè pa gen moun ki t ap okipe yo de yo, si sa gen pou wè avèk prezans gad yo, yo ta ka detale yo kou sa bon.

Kanbyenmèm, pi fò travayè yo te pran direksyon bò chan kann yo kòm dabitid. Polisye yo te gaye tout kote; li te gen tan twò ta lè mesye yo te wè yo antoure. Yo t ap eseye tounen anba chan kann nan men, yon ofisye te ba yo lòd kanpe:

- *Aca! Todos los hombres, aca!*

Gad yo te vare epi pran manchèt travayè yo al sere. Yo bourade mesye yo epi mete yo pil sou pil. Yo te pran nan nich! Ofisye yo te bay Dominiken yo lòd pou yo soti nan gwoup la. Kounya pa gen anyen yo ka fè, se obeyi pou yo pa bay twoup la ki deja anraje pretèks, yo t ap rele tankou bèt, yo te kontan pou zak brital, sovaj yo t ap fè a. Avèk kout kròs yo te ekate Dominiken yo ki te rasanble bò wout la. Ofisye a ak kèk sòlda te pale avèk yo. Yo te fè yo defile epi yo te mande yo pou yo pwononse yon sèl mo:

- *Pelehil…*

Ayisyen yo te gen difikilte pou yo pwononse mo sa byen. Pa t gen Ayisyen nan mitan Dominiken yo. Kou yo fini, yon pakèt gad te gaye Domoniken yo byen lwen chan kann yo.

Konsa, se Ayisyen yo te bezwen. Ta sanble yo pral arete yo. Men twa kamyon pa t ap sifi pou pote yo ale, sof si yo ta fè yo ale a pye?

Ofisye a t ap fè kòle paske bagay la t ap trennen, li t ap rele byen fò, l ap fè gwo jès. Yo te pouse ti machann ayisyen an al jwenn mesye yo ki te antoure ak pakèt mèsenè fachis. Travayè yo te pè tout bon. Yo te rete san pale, men yo te prèt pou fou. Youn nan machann yo te tonbe ap replike ak sòlda yo, yon jenn ti fi ak yon wòb jòn, mouchwa vèt nan tay li, yon flè ble nan tèt li, avèk yon kabare nwa bò ren l. Ki mal li fè ak ti komès li a, k ap mouye anba lapli seche

anba solèy? Kiyès yo anmègde? Poukisa y ap maltrete yo? Jenès la, kolè a, sans dwa li te limen nan je timoun nan tankou dife.

Kòm repons, gad la te pran l nan kòlèt epi l voye l nan mitan foul Ayisyen yo. Yon moso nan kòsaj li te rete nan men gad la. Ti fi a t al tonbe sou ren nan mitan zorany, zaboka ak mango ki te nan plato a. Li te eseye kouvri lestomak li ak lòt moso rad chire a. Sa te leve plim sou do tout twoup la, ògèy te limen nan je yo. Sòlda yo menm t ap ri, kout ri yo te anvayi tout chan kann nan tankou kout tanbou nan zòrèy ti fi a. Li t ap kriye, je l yo te soti, li te trennen sou kat pat al jwenn mesye yo ki lonje men yo pou leve l. Li te apiye tèt li sou zèpòl yon travayè epi l tonbe rele byen fò, ògeye, òkèt pran l.

Gad yo te koumanse ap chofe. Apre yo fin bwè kleren, yo pa t gen lòt bagay pou yo fè se britalite, manifeste kontantman kochon ak Chakal fachis la te mete nan konsyans yo. Foul la te rete tou dousman. Tout moun te pè ap tranble san rete. Gad yo, t ap avanse avèk zam yo pandye bò vant yo.

De gwoup moun yo t ap gade youn lòt. Foul la te pran trakase tèt li. Kisa yo te vle fè avèk yo finalman? Poukisa yo pa di yo anyen? Poukisa yo voye Dominiken yo ale?

Ofisye a te bay sòlda yo lòd fè bak. Yo te fè bak yon trantèn de pa konsa, men yo te toujou antoure mesye yo ki te rasanble youn sou lòt. Lyetnan, mitrayèt an men t ap gade braslè mont li epi l tonbe rale l monte. Pa t gen yon ti bri. Men ofisye a t ap tranble. Se te yon milat po sann, po bouch li te kouvri ak mouchtach nwa tankou lank, je l yo te nan tou, fontenn li plat, manton kare, men gwosè machwè li.

Lapli a te avòte, men tan an te toujou mare. Solèy la t ap goumen anba nwaj yo nan mitan de mòn yo. Limyè l te vin parèt klere sou fèy bwa yo tankou ajan.

An menm tan tou, nan syèl la, te gen yon ti avyon ble ki t ap fè laviwonn, klere san rete tankou mouchavè nan vyann santi.

Toudenkou, yon bal pati, apre sa yon pakèt ansanm, apre sa silans, apre sa yon rafal ak lòt bri ankò. Sa a pa t gen dout, se te yon fiziyad. Yo t ap tire tou pre a nan yon chan vwazen. Petèt nan vil la!

Foul la te rete yon segonn konsa san di anyen, epi toudenkou, yo te vin konprann sa k ta pral rive a. Yo te kwense kò yo youn ak lòt kòmsi sa ta ka defann yo, apre sa yo te separe yon sèl kou epi yo pran kouri. Vwa lyetnan an bay lòd. La menm, bal gen tan keyi yo grenn pa grenn. Yo te sispann kouri apre sa yo rasanble ankò tankou vag lanmè youn sou lòt. Mesye yo t ap gade twa kò ki t ap gigote atè a ak lòt ki tonbe youn sou lòt avèk on je enpuisan. Fiziyad la te vin pi sere.

Anba rèl, jemisman, plenyen, yon vwa lanse desalinyèn li sou yon ton grav:

Pou drapo a

Pou Patri a

Lanmò pa anyen

Youn nan yo te jwenn nan limenm chante grandè lontan anvan l mouri. Nèg yo te reprann yo, yo te tonbe kouri ansanm tankou moun fou. Gen nan yo ki t ap chante chante lakay ki te fè yo sonje limyè lavi. Se konsa yo te ka atake gad an fè sa yo, Doko Louvèti yo; lè yo t ap kilbite anba lame majo jeneral *Churchill*. Nèg sa yo te vayan, nèg an ble sa yo ki, anba tout kout fizi mitrayèt *Thompson*, te rete debou. Se sa ki te tonbe sèlman ki te rete.

Yon trantèn nèg konsa te rive chape epi gaye kò yo anba chan kann yo. Kout fizi t ap tire dèyè yo, men se sèlman kèk nan yo ki te tonbe. Yo t ap mache do ba, rale souvant jiskaske yo pèdi lwen anba chan kann yo.

Gad yo te rete mèt e seyè. Atè a, sou zanmas kann blanch yo, san te fè basen. Blese yo t ap woule, rele, rale, jemi.

Yon fanm ki t ap bay san nan bouch, pa t ka reziye l pran lanmò a konsa, epi, avèk raj, li te tonbe di bouwo yo gwo betiz. Yon jèn gad

avèk figi l plen san te tonbe vomi, kè l te plen avèk tout san sa yo ki te devan l nan. Lapli te rekòmanse tonbe.

Ofisye a bay mesye ki t ap gabicha yo lòd. Avèk yon bayonèt ki te nan men l, ofisye a tonbe acheve blese yo ak yon sèl kou anba bra yo, apre sa li vire yo ak pye l. Lòt sòlda yo fè menm jan ak li.

Yon travayè ki te kouche sou vant vire epi l rele ak tout fòs li :

Asasen! Asasen!...

Mo yo pa t ka menm sot nan gòj li. Menm kote a yon kout bayonèt anba bra goch li touye l nèt. Yon lòt ki t ap benyen nan san l te tonbe rele tou:

*Pelehi, pelehil, pelehil…*

Èske se te yon Ayisyen oubyen yon Dominiken? Lyetnan an apwoche, li bal yon sèl kou epi l tonbe rèd mò.

Silans la te retounen, pa yon ti bri. Lapli te rekòmanse tonbe…



Klèerez te leve byen bonè, mesye yo te pati. Li t ap bay Dezire tete. Lè Dezire fin tete kont li, li chanje kouchèt sou li, li mete yon lòt sou li, li dòmi. Kounya a, li ka al met lanmidon sou dife. Li met rad tranpe epi byen tranpe kostim blan Ilaryon ak Jozafa. Kostim sa yo se te grenn je nan tèt yo. Ilaryon te oblije vann sa li te genyen anvan pou l te peye frè vwayaj yo a. Li pa t anpè toutotan li pa t ko achte yon lòt. Yon nèg k ap travay dwe gen yon kostim blan. Se pa pou djòlè, men paske se yon siy ki montre w pa yon vagabon, se konsa yo wè bagay yo. Li repase yo byen repase, epi l bay yon eskanp file tankou kouto nan pantalon yo.

Li netwaye kay la, kouvri kabann, jete vaz, bale tout kwen, anba kabann byen pwòp. Li chanje luil nan lanp de nwi a, li limen l, ranje flè, papye yo nan yon bokal devan foto lavyèy la epi l chita. Depi l te fin akouche a, li pa t gen menm fòs la. Li te bouke vit; ti nèg la te rale li twòp. Li gade lestomak li nan glas. Tete l yo te kòmanse ap

vide. Petèt yo ka tounen menm jan lè l fini alètman an? Antouka, li te twò jèn pou l lage kò l. Li te wose zepòl li; li te gen lòt bagay pi enpòtan pou l regle! Li tonbe reflechi ak sa *Dominica Betances* te rakonte avanyè a.

Anverite, li pa t konn sa pou l panse nan istwa sa a. Èske bagay yo ap tounen menm jan yo te ye anvan grèv la? Si se te sa sèlman, se pa t ap lanmò ti chakal la. Fòk nou ta mare ren nou. Li pa t byen dòmi yèswa tèlman li t ap panse ak tout bagay sa yo, li pa t vle imajine bagay ki pi tèrib pase sa. Depi yo pa menase yo pèsonèlman, sa pa t fè l pè. Yo tout ansanm, travayè sik yo ka defann tèt yo!

Lèt la bouyi monte, tonbe nan dife, se sa ki te reveye l nan rèv la. Li kouri. Li wose zepòl li, li tchipe : vwala sa sa vle di reve gran jounen! Antouka, li pa t ka fè anyen ankò, lèt la te gen tan pèdi.

Li gade syèl la. Nwaj te plen syèl la. Li ouvri de bra l. Non, lapli a gen tan rive. Sa a tèrib, rad yo p ap sèch. Fòk li antre rad yo anvan lapli a. Li tonbe rale yo byen vit paske lapli a p ap pran tan pou l rive.

Yon ti bri fèt nan kay la, Dezire tonbe kriye. Se te Konsepsyon. Li mande :

- Ilaryon ak Jozafa pati?

- men wi. Yo pati, li deja sizè… Konsepsyon te parèt dwòl. Li pran Dezire met nan bra l:

- fòk ou vini avèk mwen ak Dezire kounya a.

- m gen travay pou m fè…

- An avan, pran kèk rad, pa fè tèt cho, avèk lèt sa a sou lestomak ou, ou pa dwe bay tèt ou pwoblèm, kelkeswa sa k rive a.

Klèerez te gade, li pa di anyen, ni konprann anyen

- mwen di w vini. Ou poukont ou avèk Dezire. Pral gen pwoblèm ou pa konn kisa ki ka rive, fè vit, pran sa w kapab.

Klèerez te kontinye ap gade l, li kanpe ak men l plen rad mouye. Konsepsyon al sou kabann nan, li rale yon dra met atè, li pran rad sou bra l yo li lage yo sou li. Li ouvè plaka a, li pran lòt rad ak lòt bagay epi l lage sou dra a. Li mande :

- ou gen lajan pou w pran ak lòt bagay enpòtan? Bon… yo di yo pral fè Ayisyen yo yon move kou. Ou pa konn kisa ki ka rive. Vil la plen gad… W ap byen pwoteje lakay mwen. Avèk pakèt souflantchou polis sa yo, yo konn tout kay Ayisyen…

Klèerez te rete kloure an plas. Janm Li yo te lou, yon dlo sale te plen bouch li. Konsepsyon te kontinye ap lage tout sa l jwenn sou dra a… konsepsyon pran ponyèt li. Klèerez pa t ka mache. Konsepsyon trennen l.



Nan tout plantasyon nan Makoris, sant diven kann, milisyen t ap kouri kou chen fou ak babin yo plen san. Tout pye bwa, flè, larivyè, atè te benyen ak san. Kòbo yo t ap vole pasi pala, zwazo te pè tèlman yo te wè san. Kèk grenn nèg ki te chape yo t ap pwomennen ak je yo gran ouvè anba jaden kann yo san yo pa konn ki kote yo prale. Nenpòt ti bri te fè yo kouri al kache byen fon, lè yo tande yon vwa, bri fèy, bri bèt… nenpòt bri te fè yo prèt pou fou.

Chante asasen yo, ki bezwen bwè san, te rive nan zòrèy reskape yo, bri zam otomatik, tout t ap chante san rete. Lapli te rekòmanse ap tonbe, tranpe mesye yo ak tè a ki te chaje, lagrèl t ap tonbe sou fèy yo byen di.

Ilaryon te rive chape kò l al kache nan mitan chan kann yo anvan masak la. Li pa t ka konnen sa k rive Jozafa. Yo te sètifye yo te wè l kouri anba kann yo, men depi lè a, pa gen moun ki wè l ankò. Petèt li te gen tan kouri depi premye kout bal yo? De tout fason, yo p ap ka rete ap chache l.

Gwoup la te vin ranfòse ak lòt moun ki te rive sove anba bal yo. Yo t ap mache tipa tipa, rale sou vant nan mitan boujon kann yo. Depi yo tande yon ti bri, yo kouche plat atè.

Pafwa, pa t gen anyen, lòt fwa se lòt parèy yo; lè sa a, yo rale yon souf kontantman lè youn wè lòt. Yo gen espwa, yo gen lavi. Yo mare youn ak lòt, kòmsi yo te anvi fè yon sèl. Apre sa yo te rekòmanse ap mache tankou foumi, tou dousman, tou pè, y ap tatonnen, y ap evite chemen, chantye ki bay sou lari. Yo te ka yon santèn konsa.

Menm kote a, yo fè yon òganizasyon. Yo mete blese yo nan mitan, yo aji avèk raj, youn t ap bay lòt lamen pou yo mache ale nenpòt kibò, men lòt bò. Yo pote sa ki te pèdi twòp san oubyen sa k te blese nan pye. Ilaryon pran fi ak rad jòn nan li voye l sou do l. Li te gen machwèl kraze ak mòlèt li dechire. San an te rete, men detanzantan ti pèdi konesans. Yo fè l bwè yon gòje wonn. Yo te jwenn youn ou de boutèy yo te pran pou moun blese yo ki pran feblès. Boutèy la te pase men nan men jisjaske l rive jwenn moun ki blese yo, men youn nan moun gaya yo pa t pran yon gout.

De mesye ki te devan yo te rete. Yo te pral travèse yon ti kanal, lè yon bourara fè tout moun kouche atè. Te gen senk gad chita bò kanal la, *Thompson* yo nan fant pye yo. Mesye yo te kenbe souf yo. Men bri pay yo te atire atansyon fachis yo. Youn nan yo depoze zam li epi l kanpe.

Sa ki te gaya yo brandi manchèt yo epi y ap tann, yo te deside fè yo peye chè si yo pwente tèt yo. Poutan, fachis yo pa t sanble sou atake yo, yo t ap mache ap gade dwat devan. Yo pa t brannen. Sa sanble yon pyèj, paske menm si l te kite *Thompson* li kot kamarad li yo, 38 li te rèd bò ren l.

Gad la te gen gal ak machwè gonfle, chaje tach vewòl. Li pa t sanble mechan, men anba rad kaki sa a, tout moun sanble menm bagay. Li te voye men fè siy zanmitay ba yo:

-¡*Amigos!*

Yo di: -Sa on jan sispèk.

Youn nan travayè yo fè jès pou l leve. Se te Wodrigès, yon gason brav, konpè mwen. Li batize ti gason m nan, Wozelyen.

Yo mete men sou bouch li epi yo mete l atè. Gad la t ap ensiste, li te kontinye fè menm jès la pou montre bòn volonte l. Li te toujou pè avanse, li pa t vle yo fè l yon move kou. Li tounen bò kot konpayèl li yo epi yo mete yo dakò, li pran zam kamarad li yo ak revolvè yo, l avanse, l mete zam yo atè epi l mache al nan kanal la san pè.

Fwa sa a, yon nonm leve soti nan gwoup reskape yo al rankontre l. Yo bay yon gwo akolad pandan yon bon tan. Lapli a t ap bese; fèy kann yo te anraje anba van an ki t ap voye yo pasi pala san rete.

Tout moun te sanble bò kot gad la. Non, li pa t gen kè pou l fè travay sa a. Yo te voye l, li menm, ak lòt kamarad li yo pou yo te bare moun ki t ap sove epi koupe gòj yo. Men li te vle ede yo sove tèt yo pito. Li pa bon pou yo t ap pwomennen anba kann nan konsa, y a rive jwenn yo. Pito yo tante chans yo, eseye wè si yo ka rive nan vil la pou yo kache kò yo. La y ap kapab prepare yo pou yo sove al sou fontyè a; si se pa sa, y ap touye yo kanmenm paske chakal la ba yo lòd pou touye tout Ayisyen ki nan peyi a.

Mesye yo te mete yo dakò. Fòk y al sove fanmi yo epi te gen nan yo ki blese pa gen wout pa bwa. Se pou yo fè vit.

- Ilaryon di li konnen moun ki ka ede yo, moun serye, zanmi *Paco Torres*. Y ap fè sa ki enposib pou fè yo antre nan vil la ak blese yo. Se pa lwen, se nan antre vil la…

Yo deside yo san pran tan. Ilaryon te eseye al kay *Domenica Betances*. Avèk gad *Rodriguez* avèk yo, yo gen tout chans reyisi.

Yon gwo kout zèklè pati. Yon gwo loraj pral eklate. Bondye anwo nan syèl la te voye katarat dlo sou blese nèg ki pi mal yo, ki t ap trebiche nan labou. Swete pa gen anyen ki pi grav ki pral rive yo. Yo t ap joure Bondye fou sa a k ap kòmande lespri yo, lòt t ap priye malgre jan sa te ye, lòt te lonje kò yo pou yo tann lavi oubyen lanmò. Bondye papa se yon gran nèg. Ogou se li ki fè moun vin byen, yon gwo sen, se li ki fè mal al nan mal, li konn fè mirak, li gen rach, li gen flèch, manchèt. Si w fè byen, ou va wè mal; si w fè mal, ou va wè byen; si w pa fè ni byen ni mal, ou va wè toulede. Gwo Mowokoy la se li ki pi saj, li kouche epi l vag.

Lapli k ap sot nan syèl la tèlman santi bon ou pa pran sant san fad la.

Gad *Rodriguez* rete de twa pa distans Ilaryon travèse jaden an ak tout boulin epi l pran wout atelye ki nan koridò goch la. Li pouse pòt la epi l antre.

*Santa-Cruz* ak de lòt moun te nan atelye a ak *Domenica*. Ilaryon pa t konnen de moun sa yo. Li gade agoch, li gade adwat. Li te bouke. Li oblije apiye nan yon mi. *Domenica* fè yon gwo kri lè l wè kantite san ki sou rad li. *Santa-Cruz* kouri pran l mete l chita.

- ou blese? Kibò?

Ilaryon souke tèt li pou l di non. Li t ap chache souf li men l pa t ka jwenn li.

- Yo tire sou nou nan plantasyon an, se yon masak!...

*Domenica* mete men sou zepòl li.

- Gen moun ki sove, yo kache anba chan kann yo… gad yo ap chache yo, fòk n al ede yo… gen yon milisyen deyò a, se li ki ede nou, l a montre nou kote yo ye… gen blese, anpil blese, fè vit, vit…

*Santa-Cruz* leve kanpe. Li fè kèk pa epi l gade yo tout:

> -Konsa! Se te sa! Bagay sa a anmè nan gòj mwen! Konsa li vle fè tout pèp la tounen yon ras chakal menm jan ak li! Jodi a nou wè nou pa dwe rete ap gade ankò. Fòk nou mete pati pèp Dominiken an sou pye, yon pati de konba, pati ki pou bat *Trujillo*, to ou ta! Men, menm si nou pa gen pati, nou gen konsyans, konsyans Dominiken kominis, piske se konsa nou konsidere tèt nou… se nou ki pou sove onè nou…

Yo fè silans. Dlo te plen je yo.

> - kounye a, nou pa dwe pèdi yon segonn! Fòk nou ale kamarad! Mwen kwè n ka mete tout demokrat nou konnen okouran, tout moun ki gen kè… fòk nou jwenn machin,

anpil machin… *Domenica* ka pran pa papa l la. Mwen asire m nou ka mennen blese yo dirèkteman nan klinik *Macarrez* la, yo p ap refize yo. Fòk nou jwenn lajan pou n fè yo pati pi vit ke posib.

Kounya a fòk nou soti nan lari a al rache viktim yo nan men chen *Trujillo* yo…

Domenica pran men Ilaryon; li mande l:

- kòman w santi w?

Li di : - sa va… Klèerez ak ti bebe a… fòk n ale lakay la, si nou pa jwenn yo la, y ap lakay Konsepyon, sou kote a…

Yo te leve. *Domenica* te parèt fache, je l yo te piti, li t ap fèmen je l pou anpeche dlo koule:

- rete la, mwen pale ak jadinye a, pa gen moun k ap di w anyen. L ap ede w li menm tou… men si yo vini, pa reponn, rete kache jiskaske ou wè ki moun…

L ale, li kenbe tèt li dwat, li travèse pòt la epi san l pa vire gad dèyè, li voye men ba li pou l di l babay…



Gad, polisye fachis, militan pati *Trujillo* yo ak endikatè t ap kouri nan tout vil la, y ap kilbite, rele, y ap ri, san pitye, sou, tèlman yo bwè kleren epi piye zafè moun.

Yo te jwenn nouvèl gen moun ki sove k ap eseye al kache kay zanmi yo. Fanm pakèt sou bra ak timoun nan men yo t ap kouri, kache dèyè mi, dèyè pòt, dèyè kay depi yo tande bri asasen yo ap vini. Lapli t ap tonbe.

Lè yon viktim tonbe anba pat fanatik *Trujillo* yo, yo akeyi l avèk jwa; yo fè yo repete: *pelehil*…

Epi y ap voye yo youn bay lòt. Nou pa bezwen gaspiye bal pou touye yo, yon kout kouto oubyen yon bayonèt anba bra apre n lage yo, y ap mouri poukont yo. Pou timoun yo, depi n frape tèt yo nan yon mi, sa sifi. Yo pran pakèt yo, yo dechire yo epi chak moun pran sa k tonbe anba men yo.

Pafwa goumen pete nan mitan yo. Gen de lè, gen nan moun k ap sove ki konn eseye defann tèt yo ak kout pye, kout pwen, kout dan. Lè sa a fachis yo tire yo.

Pòt tout kay te fèmen, menm Dominiken yo t ap tranble; nan eta fachis yo te ye, yo pa t sanble yo te ka respekte anyen. Yo te ouvè pòt yo toupiti, ankachèt lè yon reskape parèt. Lè yon endikatè montre yon kay kote ki gen Ayisyen, yo kraze pòt la ak kout kwòs fizi, ak kout pye, epi yo antre. Bri fanm y ap vyole, bri moun ki blese, bri moun k ap rakle, bri lapli sou do kay, bri loray, kout zam tout fè yon sèl.

Machin t ap kouri nan vil al ak tout vitès. Se te sovè yo ki t ap mache ranmase blese yo, epi pran moun ki t ap eseye sove al mete lakay yo. Yo te ouvè pòt yo apre fachis yo fin ale, moun yo te kouri anba lapli al pote sekou bay moun ki te blese.

Pèp dominiken te lage l nan batay jan l te kapab, avèk tout kè yo, avèk tout men yo, yo te goumen ak fachis yo pou sove chak grenn moun, menm ak lanmò yo te goumen.

Demokrat dominiken te soti nan mitan lannuit, kominis yo te lage yo nan lari, yo te devan bann nan ap òganize evakyasyon anba bouch lapolis, gad ak patizan *Trujillo* yo.

Jou sa a, te tèlman gen krim anba lapli sa a, bouch moun te gen gou sann, lè a te anmè pou respire, wonte te bay kè sere, lavi te bay degoutans. Se bagay ou pa t janm imajine ki t ap pase sou latè dominiken. Tout sa k te genyen kòm bon, nòb, pi gran nan nanm pèp dominiken an, Chakal la avèk akolit li yo te trennen yo nan labou. Toutotan tè sa a egziste l ap toujou gade tras ma san fratènèl sa yo epi timoun dominiken nan tan k ap vini va bese tèt yo devan tach dezonè sa a…

## Chap. V

# Ilaryon sove anba masak la, li pran wout pou tounen Ayiti ak fanmi l

- Ann ale, li lè pou n ale....

Yo te gen difikilte pou ouvri je yo epi yo fèmen l menm kote a. Mesye ki te panche sou yo a, te souke yo tou dousman, li te kenbe yon gwo bout bwapen limen nan men l. Yo te kenbe la, yo rache pay ki te mare nan cheve yo, chache nan pòch yo pou wè si pa t gen ti pay ki rete epi yo kanpe.

- Solèy la pral leve..., m konnen nou fatige anpil men nou pa ka tann. Nou gen pou n mache dezè ankò anvan pou n rive nan bouk la.

Dezire te tonbe rele, Klèerez femen bouch li avèk tete l. Ilaryon t ap fwote pye l ki te fatige epi blese. Chen an te tonbe jape, bouch fèmen l ap gade etranje yo an travè. Bononm nan te gen yon non dwòl : kokozoumba.

li di : - *la boca! Aorrojo!*

Epi bèt la lonje kò l avèk mizo li nan pat li.

- M pa gen kafe, eskize m, men m sot tire bèf, li tou cho...

Yo te anndan yon pyès kare, klere tou piti ak yon ti fenèt. Yon kay pou chen anba yon mòn. Mi yo te fèt ak labou sèch ak klisad an bwa. Pa t gen plafon, kèk travès mal ranje ki kite tout salte nan pay yo parèt. Te gen yon pil pay pitimi ranje nan yon kwen, yo chita. Nan yon lòt kwen, te gen yon fwaye ak twa wòch tou nwa.

- Kokozoumba di nou pa vin fasil. Se detanzantan, konsa pa gen anyen la a. Se konsa avèk bèf yo. Fòk w ap pwomennen tou tan.

Pran yon pen ankò… anvan, mwen menm tou m te koupè kann, men m vin granmoun, m pito gade bèf. Tout kann sa yo nou wè la a se pou kochon yo rele Pèl vèt la! Epi sa pa anyen, li gen yon pakèt bèt menm jan ak mwen.

Li fè silans, li moulen yon bout pen tranpe nan lèt apre sa li kontinye :

- Konbyen nou panse yo touye? Pou Dayabonn sèlman, yo di se dimil konsa…. Bò isit la moun yo pè pale men gen dè mil ak santèn. Daprè sa yo di te gen grèv? Mwen menm, lè m te konn koupe kann, m te konnen anpil Ayisyen! Oo! Yo te petèt chache kont men se gason total. Yo pa t janm fè moun mal. M te konnnen l tou *Trujillo*, o! Pa t gen lontan, anvan l te prezidan natirèlman. M te wè yo arete l, avèk de grenn je m, paske l te vòlè yon bèf. Gad yo te mennen l ansanm ak tout bèt la yo te mare l ak yon kòd. Tout moun te wè l epi rekonèt li, se te li menm menm… Manman l se te yon fanm debyen, men li menm, li te toujou yon vagabon. Lè l soti nan prizon an, l al antre nan jandamri ameriken, malandren an. Kounya a, li jeneral, prezidan etsetera era… sa a se pa yon wont pou Dominiken! Yon vòlò, yon ansyen voryen, se fanm ki t ap okipe l… asasinen san pè san krent pakèt dizèn gason, fanm, timoun konsa! Fòk se yon bouzen ki marenn ou epi yon kochon manman w pou imajine fè yon bagay konsa…

Li te tranble tèlman l te an kolè. Li krache nan yon kwen, li pase manchèt li bò dèyè l epi l kanpe. Li di :

- ann ale…

Yo leve. Ilaryon chaje pakèt rad li nan yon bout baton, li pran Dezire met sou bra l. Yo soti. Kokozoumba gade syèl la ki kòmanse ap vin ble.

- Zetwal yo la toujou men yo p ap pran tan pou yo disparèt. Li prèske twazè…

Yo ale nan baryè kloti sou kote a, yo ouvè baryè bwa a. Yon ti cheval kouri vini ap ranni. Se te yon bèt blanch, koulè pòm ak zetwal nwa nan fon l. Chen an te tonbe jape epi l kouri vin bò kloti a.

Kokozoumba mande : - nou konn monte bèf deja?

Yo tèlman pase mizè nan jou sa yo, anyen pa enterese yo, yo wose zepòl yo.

- M di sa pakse cheval la di. Li menm on tijan gen defo epi li pè lonbray. Gen yon bèf nan twoupo a nou ka monte san pwoblèm. Epi n ap pi alèz nou de a ak timoun nan…

Yo antre anndan an. Tout bèt yo te pran kouri vin bò baryè a. Kokozoumba pran yon bèf wouj fonse epi l rale vin jwenn li. Bèt la mache dèyè l. Li karese l. Li lise plim nan kou li yo epi l tonbe pale nan zòrèy li. Bèf la leve tèt li. Kokozoumba rale yon zanno ki te gen yon kòd mare ladan l. Li fè yon ne nan yon lòt kòd, bò mizo a, li tire zanno a pou l ka ouvè fant la epi l pase l nan tou ki te pèse nan nen bèt la. Apre sa li ouvè de sak pay sou do bèt la.

- Nou ka monte kounya a. nou pa bezwen pè, bèf sa pi dou pase yon mouton. Depi ou kenbe kòd ki mare nan zanno a epi depi w fè konsa w ap ka mennen l san pwoblèm…

Yo monte. Kokozoumba pran pye Klèerez ki t ap monte an koup. Ilaryon ba l Dezire epi l grenpe do bèf la. Kokozoumba te kòmanse fè bèt yo soti avèk: ho, aka, anda. Twoupo a te ka gen yon karant bèt konsa. Lè yo fin rasanble epi kòmanse al nan santye a, Kokozouma vole sou do youn, li tonbe galope, li pase devan yo apre sa li al jwenn Ilaryon ak Klèerez ki t ap vini sou bèf yo a. Chen an t ap sote bò twoupo a, li te kontan, l ap jape pou l fè bèt ki te lwen yo vini.

Wout la te fè nwa avèk pakèt pye bwa ki t ap balanse fèy yo nan devanjou a, vire desann sou mòn nan. Te gen anpil wòch, di, men te gen anpil touf zèb ki te pouse bò wout la. Detanzantan, granmoun nan pase nan tèt twoupo a, apre sa li pase dèyè. Touf bèldenwi sovaj te klere nan tout jaden bò wout la ak bèl flè woz. Kaktis te kanpe adwat agoch de bò kloti yo. Zwazo te kòmanse ap chante nan tout mòn yo. Dènye grenn chovsouri yo t ap bat zèl yo pou yo sove anvan l fin jou.

Yo t ap mache vit, san pale, chak moun te kenbe panse yo nan tèt yo. Vye bonnonm nan pa t vle deranje yo. Epi, li pa t konn kisa pou l di yo. Li te santi pawòl li te sonnen mal nan tèt moun sa yo ki t ap pote yon fado ki twòp pou yo, li te anvi retire yo nan fim dyab sa a ki toujou kole devan je yo; men kè lòm se yon bagay ki konplèks! Li te pè pou l pa t fè yo mal ak pawòl deplase. Depi l ansanm avèk yo a, Klèerez pa di yon mo, li rete kouche sou timoun nan li kole nan vant li. Ilaryon te reponn pa wi ou pa non sèlman. Kokozoumba te anvi pataje pèn nan avèk yo, eksplike yo pèp dominiken an pa reponsab san ki koule yo, men li pa t ka jwenn mo. Li te anbarase, li te wont. Li te soulaje l pandan l t ap rele sou tèt bèt yo pou fè yo pran bon direksyon lè yo vle kite wout la. Li te konsyan li te parèt konplis asasen fachis yo nan je yo. Konplis paske l te rete ap okipe bèt li yo nan mòn nan, nan bon frechè ak bon lodè alòske dè santèn de milye malere t ap kouri sou tout tè dominiken, ak tout fòs yo, tout espwa yo devan pakèt sòlda anraje ki te vle touye yo. Konplis, paske li menm, Kokozoumba, pa t fè anyen kont *Trujillo*. Konplis avèk pawòl konsolasyon l yo.

Yo tande yon bri, bri yon ti rivyè ki t ap koule bò chemen an. Yo pral wè li talè, li nan mitan wout la, li klè, transparan, l ap fè kim sou wòch yo ki anpeche l kouri. Ti bèf yo kouri antre nan dlo a dèyè manman yo. Bèt yo t ap goumen pou yo bwè dlo, yo pran souf, yo leve tèt yo, apre sa yo plonje bouch yo nan dlo a ankò. Klèerez bay bèf ki te pote yo a kòd pou l ka bwè dlo.

Te gen gous tamaren ki t ap flote sou dlo a, Kokozoumba fè bèt li a avanse nan mitan dlo a, dlo a te rive jis nan jenou cheval li a, li sèlman lonje men l li pran gous tamaren yo, apre sa li lonje yo bay Klèerez :

- tamaren sa yo, tout moun konnen yo, tèlman yo dous... li te kontan paske l te jwenn yon bagay pou te retire jèn li te genyen an, ki te lage l nan yon silans san parèy. Klèerez t ap vire ofrann nan nan mitan dwèt li.

Ilaryon di : - manje yo non!

Li goute youn nan pwent lang li, pou l fè yo plezi men li pa t anvi. Kokozoumba mete men sou ponyèt Ilaryon pou l te ka fè l wè l. Pou

byen di, li te ka tande kèk bagay. Kokozoumba rale frèt kòd li, li pase bèt yo de twa kou sou do yo ki antre dèyè yo epi yo kouri travèse dlo a. Gout dlo te vole mouye janm yo. Nan yon bat je twoupo a te travèse epi reprann mach yo. Yon bri cheval t ap galope vini. Kokozoumba di :

- prefere nou desann al kache epi tann li pase…

Vye granmoun nan vin ede yo desann, y al kache nan mitan fèy ki bò chemen an. Twoupo a rekòmanse mache. Kavalye a parèt sou tout galòp, li sere cheval la epi li rete tou pre dlo a:

- he gason! Nou ka pase?

- Fè atansyon, gen yon twou agoch ou a, ou ka pase adwat.

Kavalye a monte chwal li, se te yon sitaden. Bòt pentire, bout kanson, kaskèt kolonyal ak frèt jon trese.

- Pa kite bèt ou a bwè dlo sa a paske l glase, l a ba l refwadisman…

Li pa reponn epi l pike pou pi devan. Bèt yo te pè yo ranje kò yo sou kote. Se te yon move siyal, yon move alèt.

Ilaryon ak Klèerez tounen monte bèf la. Erezman ti pitit la pa t tonbe kriye! Yo reprann wout la. Li t ap vin pi klè.

Te gen de twa alèt konsa. Yo te kache apre sa yo repati. Anpil fwa se te peyizan.

- *Adios, compadre* yo! Di Kokozoumba.

Yo chanje kèk pawòl politès epi yo ale paske yo wè Kokozoumba te vle ale poukont li. Yo t ap avanse tou dousman.

Kounya a li jou nèt, yo te rive bò yon gwo mapou ki te ka gen santan konsa. Mouda mapou a te ka fè kenz ou ven mèt konsa. Kokozoumba te kanpe epi l di :

- m ka ale pi lwen.

Depi de jou yo t ap mache ansanm, silans la te tabli yon lyen nan mitan yo, yo pa t ka mezire. Yo te pèdi vwa yo nan moman yo t ap separe. De tout fason, yo p ap wè ankò. Dèyè long feyaj ki byen lwen an, kisa yo te pral jwenn? Latè pwomiz sa ki lòt bò fontyè a lwen toujou, oubyen yon vye lanmò, doulè nan mitan kanpay la?

- Wout sa a mennen tou dwat nan bouk la… nan wout sa a, n ap jwenn twa pas dlo, apre twazyèm nan, n ap dekoupe jaden pitimi ki sou bò goch la epi n ap tonbe sou gran wout la…li mennen Lazavon, nou p ap ka pèdi, se sèlman de twa ti wout pou n travèse. Tou dwat nan direksyon solèy kouche… epi m panse n ap rive…

Kokozoumba pran Dezire met sou bra l, li pase men l nan tèt li, tankou l t ap pote sensakreman, epi l depoze yon bo sou ti bò figi l. Li foure men nan pòch chemiz li, li rale yon eskapilè mawon:

- yon bò, gen Sen Kristòf epi lòt bò a se Sen Benwa. Kòm n ap vwayaje nan nuit, sa ap pwoteje l.

Kounya yo pa t ka jwe ak silans la ankò. Fòk yo te separe avèk bonòm nan tankou ak yon denye mesaje ki pote dènye pawòl yo. Youn te tèlman sere lòt, kò yo te fè yo mal. Kokozoumba te ba yo rekòmandasyon sa yo:

- fè atansyon ak fredi a, isit, leswa, seren kòmanse tonbe bonè… epi fè atansyon pou n pa manje nenpòt grenn bwa… fè atansyon, nan move kafou yo demon yo ak baka yo danjere le midi menm jan ak minwi… pou rès bagay yo, lage nou nan men Bondye!...

Li ba yo kado li te sere pou yo pou vwayaj la. Li pa t bay anpil men li te mete sa l kapab. Ilaryon t ap eseye remèsye l. Mo yo pa t ka soti, yo te koke nan gòj li :

- sa yo fè a, m pa ka di n m ap bliye, m pa kwè m ap kapab, jamè… jamè… men si nou soti vivan, m p ap janm bliye di sa on seri Dominiken te fè pou sove lavi nou…

Twoupo a pa t ka tann ankò, yo te bezwen kontinye wout yo, chen an pa t ka rete ankò. Alòs, yo separe, moun ki t ap sove desann nan wout la epi yo kòmanse ap prale lwen.

Kokozoumba rele yo epi l kouri al jwenn yo:

Ponya sa se te pou granpapa m, apre sa li vin pou papa m, m renmen l anpil. M pa gen pitit gason, pran li, gason m, ou ka bezwen l… se yon zam lontan, yon zam depi lè Dominiken t ap goumen pou yo te egziste…

Men Ilaryon te pè pran ponya sa a ki gen yon manch dore

-… ponya sa a pa janm fè san moun inosan koule, pran l chiko, pran l…

Ilaryon pran ponya a. Youn gade lòt nan je.

- m ap fè mon konpè *Santa-Cruz* konnen mwen kite nou sen e sof. Kounya ale ak gras Bondye, *Haitiano*!...

Youn bay lòt yon gwo lamen.

- Adye, monkonpè!...

Kokozoumba kanpe pou l gade yo ki prale.

De montay pa janm kontre, men de kretyen vivan toujou rankontre! Se sa Kokozoumba di yo pandan l prale…

Pawòl yo te retanti, sone byen fò nan mitan vale a.



Klèerez pa t mache tankou moun k ap dòmi ankò. Non pye l yo ap fè l mal - Li pa t santi yo ditou, men yon vwa t ap pale nan kè l tankou yon anjgadyen:

- mache, mache non!... hey! Ale non! Pi vit pase sa, *hatiano maldita*!

Vwa a t ap pale nan tèt li, bat nan venn li, gonfle nan tèt li tankou yon moun ki mete yon chapo twò sere, vwa a gonfle nan gòj li, retanti nan lestomak li, nan vant li, li fè po kuis li fè frison, boule ak pil swe ladan l, li souke janm li, l fè yon gwo pa avèk fòs. Je l gran ouvè, egare, l ap fòse pye l yo ki te tou wouj, l ap mache san pale, ak pitit la kouche sou lestomak li.

Depi avanyè, l te vire gade, li te kwè l te wè gad sou wout la, li panike; li t ap mache konsa, li te kanpe sèlman lè Ilaryon fòse l kanpe, pou l fè yon ti poze. Depi yo tande yon ti bri, yo kouri leve epi yo kontinye nan penitans la, avèk je yo byen fikse devan yo.

Li te fin jou nèt, solèy la parèt tou limen sou wout la. Se sèl gwo pye bwa avèk pakèt fèy ki te gen yon ti lonbray anba yo, solèy la te anvayi tout kote.

- Fòk nou kanpe Klèerez, kounya a nou pa kapab ankò… Moun pral kòmanse ap pase sou wout la…jiskibò w panse w ka rive konsa? ... Sèl bagay k ap rive w, w ap rete ou blayi on sèl kou…

Li fè l yon kout je pou reponn li ak yon je san vi, san zespwa. Li mete men l sou zepòl li, li sere l avèk fòs ak lanmou. Li reveye l nan somèy je ouvè a epi l leve tèt li, li wè solèy te gen tan gaye tout kote. Li desere kòd ki te mare pitit la nan lestomak li a, kounya a Ilaryon te ka pran l. Li pran ponyèt li, li mennen l anba gwo pye bwa yo. Branch bayawonn t ap bat yo nan tout figi, bout chandèl, zo bèt mouri ak lòt branch bwa t ap pike pye yo. Yo te antre byen fon nan rak bwa a.

Klèerez chita sou yon chouk bwa ki te kòmanse pouri, yon men l nan machwe l. Kounya a tout fatig li te genyen blayi sou li yon sèl kou epi venn li yo vin lach, li tonbe kriye, tèt li nan mitan janm li. Ilaryon te enpwisan, li pa t konn sa pou l fè, li te kòmanse ap chache bout bwa pou fouye tè.

Ilaryon leve tèt li. Rèl Klèerez yo te vin pi fò, dlo t ap koule. Li leve, li pwoche pi pre pou l tande. Kounya se wonfle l ap wonfle, dòmi pran l.

Ilaryon reflechi, apre sa li voup li pran manchèt li, li avanse Dezire bò kot Klèerez la epi l pase men goch li nan ren madan li. Men dwat li byen ranje sou manchèt li, li lonje kò l tou, tèt li sou yon souk bwa. Li t ap fòse wè si l te ka ret je klè toujou.

Kounya foumi ki te nan nich kòmanse ap parèt. Yo fin fou ap chache tout kote, sou grenn sab, pil wòch. Youn dèyè lòt, y ap monte desann, antre soti anndan tou kote yo te ye a, yo te fè yon

pon, y ap pote rès bèt mouri pou y al manje. Detanzantan, yon lòt ekip parèt. San pran tan, yo kòmanse manifeste, youn ap frape ak lòt, y ap defile byen vit tankou mesaje ki pote nouvèl enpòtan. San pèdi tan tout foumi kite nich yo, y al nan yon lòt direksyon. Dèyè yon gwo boul, yon milpat wouj t ap debat anba yon lame foumi. Tout kote ti bèt la fè, li rankontre yon rejiman foumi. Alòs li ratresi zanno anba po l epi l pliye pat li yo. Foumi yo vire yo tounen bò ti kò a ki rete san mouvman, men pou yo, li parèt gwo epi ekstraòdinèman lou. Milpat la te poze tankou yon vye samouray nipon ki pentire an wouj. Twoup la te vini pi plis epi yo rive chaje milpat la, yo fè yon posesyon pou pote l al met nan nich yo.

Ilaryon te pran wonfle.



Ilaryon sote sou manchèt li epi l leve. Se te yon gwo manman chen ki chita sou yon chèz tou pre l la, epi k ap gade. De tanzantan li fè kòmsi l pral jape, li tonbe gwonde, apre sa li rechita epi l rekòmanse ap gade yo, tèt li panche yon bò ak je l tris.

Klèerez vin reveye tou. Solèy la te genten byen ba. Konsa li te dòmi tout jounen an. Dezire pa t reveye yo, li menm tou li fatige. Bèt sa a ki chita devan yo a k ap gade yo a fè yo sonje vye bagay ki te konn ap fè yo pè depi lontan an. Li voup li kanpe :

- yo di y ap suiv nou ak chen, sa a se ka youn nan yo, touye l, Ilaryon, touye l…

Li lonje dwèt li sou li, li te santi l cho epi frèt an menm tan. Li ouvè je l byen gran epi l kanpe ant bèt la ak pitit la.

- Se yon manman chen, yon manmman chen ki fèt sot mèt ba, gade…

Se vre, chen an te gen tete l men gwosè ap trennen atè. Li kontinye fè menm jès la, sote, fè kòmsi li prale epi l tounen.

Yo te kòmanse ap manje yon moso kasav ak zaboka. Ilaryon voye yon moso bay chen an ki avanse, li vale l yon sèl kou epi l kontinye

egzèsis li a. Li te vin chita pi pre toujou. Apre l fin atrape yon lòt moso, chen an avanse bò kot Dezire epi l kòmanse ap niche pye l. Klèerez pè, li kouri dèyè l. Bèt la rekòmanse ap fè ale vini ankò.

- Ilaryon di: - kite l, bèt la vle di yon bagay…

Manman chen an te lonje kò l bò Dezire a, li niche men l ak pye l, apre sa l leve voup, li rekòmanse ap fè ale vini.

Ilaryon di ankò : - bèt sa vle di yon bagay, li leve pou l al suiv li.

Klèerez di : - non, pa ale.

Se kapab yon reskape ki malad oubyen ki blese nan raje a, fòk m al wè.

- mwen prale tou!

Li pran Dezire met sou bra l pou l al suiv li. Yo te mache nan rak bwa a dèyè chen an ki t ap file, nan mitan fèy koupye, chendan ak touf flè kap jòn. Solèy la te prèske kouche, li te fè rak la parèt sonm, branch bwa yo te deplimen monte tou dwat nan syèl la tankou limyè chandèl. Lè a te tou wouj, lonbray yo ki te parèt atè a te sonm men l te bay yon koulè mawon dore.

Manman chen an te kontinye ap fè yo siy nan langaj jès li. Li t ap tann yo, kanpe, tèt li bese nan mitan pat dèyè l yo avèk yon rega chaje ak pitye.

« vini, nou menm ki brav, vin wè yon bagay ki amè pou mwen… mwen menm ki gen sèlman pat mwen ak fidelite m, vini avèk men nou epi bonte nou… »

Yo pa t fè san mèt yo rive. Anba yon pye figye modi, tou piti, tou rabougri, avèk pil wòch anba l. Yon timoun ki te ka gen kèk mwa konsa, tèt li ouvè, yon etwal san nan fon l, ap dòmi bò yon twou ki pa fouye fon. Kò yon gason te plonje nan twou a ki pa t fin fè longè l. Chen an te plonje nan dezespwa. Li t ap danse yon dans lanmò sot bò kot timoun nan al jwenn gason an, li t ap gwonde, bouch li t

ap tranble. Li te kanpe pou l vire ti kadav la ak pat li yo, niche l epi fwote kò l sou li.

Klèerez te bare figi ak yon men epi l apiye tèt li nan yon pye bwa pou l pa t wè. Lè Ilaryon retire nèg la nan tou a, li wè l te mouri tou. Li sanble te batay anpil, men blese ki te sou kò l yo pa t bay san ankò. Lanmò a sanble te frennen l pandan l t ap lite ak tout fòs li pou l fouye tou pou met pitit la. Li te mouri ak tèt li plonje nan tou a epi men l plen tè. Yon kwa ki fèt an bwa te lonje bò kote l la.

Ilaryon pran manchèt li, li tonbe fouye. Klèerez pa t gen dlo nan je l ankò, li chita atè a epi l ap souke pye l san rete tankou moun ki gen transpò lanmò.

Lè tou a fin fouye, Ilaryon mete nèg la ak tout timoun nan ladan l epi voye tè sou yo. Manman chen an te grate tè ak tout fòs li, men tè a te kouvri kadav yo pi vit pase sa bèt la te ka grate. San pèdi tan, tè a gen tan fè yon bit tankou se te yon tonm epi Ilaryon foule l ak pye l.

Kounya, nonm, fanm, timoun, je klè ak tout chen an t ap gade bit tè a ki antoure ak flè sovaj kote enkoni yo antere.

Ilaryon di : - li lè pou n ale.

Li pran kwa a li plante l sou tonm nan.

Klèerez rache kwa a :

- non, li di! Se pa vre, pa gen Bondye! Bondye pa egziste! Li di ankò avèk fòs.

Ilaryon gade l, li tranble.

- Nèg la te vle kwa a, li di l tou senpleman.

Li retounen plante kwa a ankò, li pran Dezire mete sou zepòl li, epi l pase men anba bra madanm li, yo reprann wout yo. Lè l vire gade dèyè, li wè manman chen an kouche sou tonm nan, je fèmen, bouch ouvè.



Fatig t ap fini ak yo, se sèlman sa yo te jwenn bò wout la. Se sèlman kèk kilomèt yo fè chak swa. Pye yo te fè maling, lafyèv t ap kuit san yo.

Yo te jwenn chen an yon swa, bò kote yo pandan yo te kache nan mitan yon pil bonbon kaptenn pou yo dòmi. Kounya a li ap mache avèk yo, li jape lè l pran sant yon moun tou pre yo, men anpil fwa, li rete bèbè, reziye, li lonje kò l bò kot Dezire a chak fwa yo mete l atè.

Chak fwa Ilaryon rive yon kote, li di: nou pa lwen tè ayisyen an.

Fòs yo t ap diminye. Yo akokiye kò yo nan premye ti kote yo wè yo te kapab pou yo tann yo pran fòs ankò oubyen pou tann solèy la bese.

Maten sa a yo te twouve yo bò yon rivyè ki koupe wout la. Yo suiv dlo a epi, nan distans de mèt konsa, yo jwenn yon gwo touf banbou byen toufe. Yo glise nan mitan fèy yo epi yo rive mete kò yo nan yon ti kote ki te vid. La a pa gen moun k ap wè yo, yo byen kache, menm si yon moun ap pase tou pre a, li p ap ka wè yo.

Ilaryon te ranmase kèk moso bwa, li di li pral boukannen de twa patat li te rache bò wout la. Klèerez apiye do l nan yon gwo pye banbou. Avan m manje moso, pou m dòmi fòk m bay pitit la tete.

Kounya li prèske dòmi nèt ale. Ti tete machwè l yo vin plat, ti janm li yo fè pli, men depi je l klè li tonbi souri. Li te toujou ap di adada pandan l ap vire ti men l al jwenn chen an ki te toujou rete bò kote l la. Pitit sa a se te yon veritab venerasyon pou chen an. Sanble depi lè li fin pèdi pitit li yo, mèt li ak pitit fi li k ap dòmi kounya a nan mitan raje, tou pre Banika a, bèt la se sou Dezire li mete tout atachman li gen pou lòt yo. Li chofe l, li kouche sou li, depi l fè yon ti jès li gen tan sou de pye l, li souke ke l lè Dezire ap souri, li drese zòrèy li lè l ap kriye, menm lè l se yon bèt, je l gen tristès ak limyè lavi.

Klèerez pran Dezire tou dòmi an li mete tete nan bouch li. Je ti pitit la ouvè, li peze po bouch li pou souse. Li t ap tete byen pwòp, men l lage tete a pou l kriye apre sa li rekòmanse tete.

Klèerez pran tete a ak de men l epi li peze nan bouch li ak fòs. Yon ti gout blanch parèt, li fè yon ti boul apre sa li tonbe. Dezire pran gou, li tonbe tete ak apeti. Manman ak tout je l plise ak soufrans kontinye ap peze tete a. Lè Dezire lage tete a, yon dlo takte ak san koule sot nan pwent tete a. Klèerez rele Ilaryon.

- M pa gen lèt ankò, gade, timoun nan se san l ap tete…

Papa ak tout manman plonje nan yon meditasyon an silans, nouvo katastwòf sa a te kraze yo nèt. Nan tout soufrans yo t ap andire, yo te gen konfyans timoun nan pa t ap ale twò…

Gen moman ki konn rive, yo konn anvi lage kò yo atè pou yo mouri, men lè yo sonje timoun nan yo te reprann fòs, yo te jwenn kouraj pou yo pote al lòt bò fontyè a ki toujou lwen kado sa a ki presye pou yo. Batay sa yo t ap mennen kont lanmò se te tankou yon pon pou travèse al nan lavni, pou timoun nan ka rive nan epòk sa a ki pa ka pa vini, epòk kote moun ap mwens malere. Wi, yo vle viv toujou pou yo ka wè ti boujon yo a k ap grandi, pou yo wouze l ak dousè jiskaske l ka reziste anba van, anba chalè, loraj, ak tout frechè l… Yo te vle kontinye egzistans moun meprize yo a pou tann lespwa souri pou yo! Dezespwa te toujou ap fè yo filalang men sa ki te ba yo kouraj pou kenbe se te timoun nan.

Klèerez pran yon patat boukannen li kraze l anba men l, li mete l nan bouch ti pitit la ki grangou anpil. Timoun nan femen bouch li avèk nouvo manje sa, men li krache l atè tousuit. Li rekòmanse rele pi rèd.

Jan Klèerez gade Ilaryon an te fè l bese tèt li paske li te move anmenm tan tris. Li leve san l pa di anyen epi l fè yon chemen nan mitan banbou yo, li pati ak chen an dèyè l.



Koutkekout, fòk li jwenn lèt pou l pote pou timoun nan anvan yo rekòmanse long wout yo rete pou aswè a.

Ti vale a te chaje ak fèy vèt, fre santi bon, ap ponmen anban solèy midi, avèk pakèt chante lasigal, ak tout bigay, bann zwazo. Bourik k ap ranni, poul k ap kodase, myèl k ap vonvonnen fè konnen gen kay tou pre a.

Ilaryon avèk chen an dèyè l antre nan yon chan zèb ginen epi yo ale dwat kote zanimo domestik yo ye a. Yo t ap mache tou dousman anba zèb yo.

Si chans pou yo, yo tonbe sou yon abitan, y ap jwenn lèt kanmenm. Si ta gen yon manman bèf menm yo t ap jwenn sa yo vle a, si se yon kabrit, y ap jwenn yon bòl kanmenm. Men si y al echwe lakay yon plantè lavil, p ap gen espwa pou yo. Fòk yo pran chans yo.

Kounya yo prèske rive bò kot lantouray pye bwa yo, yon ti lafimen tou piti parèt sou tèt pye bwa yo. Fòk yo ale pi dousman.

Yon eskwad volay pase sou tèt li epi yo panche pou yo ka pran wotè. Se te pèdri mawon ak je wouj ki, sanble, pral nan dlo a. Bri yon bèf te fè kè l ouvè. Alòs li tonbe chache. Yon ti wout bare ak zèb te vire desann nan direksyon lòt pye bwa yo apre sa vire monte sou yon ti mòn bwaze.

Li pran wout la, lafimen an te vin parèt pi plis epi pye bwa yo vin pi distanse. Li rive kote ki gen yon founo an tè, yon lacho k ap boule. Koulin nan te byen taye bò kote fou a. Lacho a te klere nan solèy la. Li kache dèyè yon pye bwa pou ka gade kote a byen. Pa gen moun nan zòn nan, pa gen ankenn kay ki parèt. Li tonbe reflechi. Poutan se te nan zòn sa a li te tande bri yo. Sof si van k ap soufle pasi pala a ta twonpe li. De tout fason, li pa bon pou l rete bò kot founo lacho a, li deside vit. Fòk li tante chans li epi kontinye nan menm direksyon an. Sinon, li riske pa jwenn anyen.

- Aka, li di chen an ki t ap foure nen nan zèb yo.

Li vire dèyè pye bwa yo epi l kontinye tou dwat devan li. Li apèsi yon kay anba mòn nan nan mitan pye bwa yo, kè l fè ya! De kout pye, li vole desann mòn nan.

Yon ti granmoun, avèk yon ti bouk kabrit ki gen pwav ak sèl anba manton, je woujat, de metis te akoupi devan pòt yon ajoupa, ap pale tou ba poukont li. Lè l wè Ilaryon, li sanble pantan, sote nan refleksyon an. Li pa t fè yon pa, men li voye je l gade etranje a ak popyè plise l yo.

Ilaryon di: *buenos dias, don.*

Li bese tèt li pou l reponn, li sezi wè pòv gason sa a, grangou, sal tankou peny ti dan. Li t ap tann eksplikasyon. Ilaryon rakonte l istwa l, men granmoun nan pa t sanble ap tande l, li ouvè je l, li voye tèt li nan direksyon pye bwa yo. Manman chen an leve zòrèy li, li souke ke l nan mitan janm Ilaryon. Menm kote Ilaryon di fòk li ta jwenn anpe lèt la, granmoun nan pouse l devan pòt la.

- *Antre, gason antre,* m kwè yo sot…

Granmoun nan apèn reprann li epi yon ofisye parèt ak yon sòlda dèyè l. Ofisye a te abiye ak inifòm kaki sou li, bòt kui koulè diven, yon karabin lejè ak de kanon sou zepòl li, lestomak li bare avèk senti katouch, ak tras kaki ladann, siy *marine* ameriken dèyè tèt li. Sòlda a te pote de valiz, yon lòt karabin ak bann katouchyè. Yon gwo chen ap suiv yo, yon gwo molòs wouj.

Yo te antre byen vit anndan kay la. Manman chen an te rete deyò epi l kouche devan pòt la. Bri bòt ofisye a te byen fò nan chemen plen wòch la, li te enève kont wòch yo ki t ap woule anba pye l san rete.

- ki kote pou n fè pou n al larivyè a, peyizan? Ou ka montre nou chemen an?

Granmoun nan lonje men l nan direksyon kolin nan.

- Toudwat sou ti do bourik la, apre ou pran ti wout agoch la, l ap mennen w …

- Se vre gen anpil ranmye ak pèdri bò isit la?...

Ilaryon kole kò l nan mi a nan yon kwen. Limyè ki antre nan fant pòt la te fè yon koulwa, nan klate a li te fè yon sèl ak sa ki sot nan chanm dèyè a. Li kenbe souf li. Pandan l anndan li wè yon bale k ap fè ale vini atè a.

Mal chen an vin santi manman chen an ki te chita sou dèyè l epi ki tonbe gwonde. De bèt yo t ap gade youn lòt nan je fiks. Molòs la avèk plim li yo blen klere, byen gra, sanble te sezi wè manman chen an ki te mèg zo ak po, ak dan jòn li k ap tann li avèk tout plim sou do l leve. Li pran sant lennmi an. Depi dè jou, li aprann konnen inifòm kaki sa ki sou mesye sa yo, se sa k fè l pa t dispoze aksepte karès mal chen an. Li te prèt pou goumen, li t ap tann li, avek je l yo soti. Li fè yon vare sou li, tèt antre, dan deyò :

- ra....ouw!...

Molòs la fè bak, li antre ke l nan dèyè l epi l tonbe fè :

- houng...! Houng...!

Kaptenn nan di:

- ¡*La boca, capitan!* epi l kontinye ap poze granmoun nan kesyon.

Li menm, li reponn li avèk anpil prekosyon, li akokiye kò l, li mete l tou piti. Li te kontinye ap pale konsa jiskaske yon bagay sot tonbe anndan kay la, epi yon fanm fè yon gwo bri.

Fi a kouri soti devan pòt la; lè li wè ofisye a ak lòt akolit li yo, li kanpe voup san di anyen, li pa t konnen kisa ni kijan pou l fè paske li sispèk li sot fè yon bagay dwòl.

Nan yon vire, ofisye a eskive fanm nan epi l antre anndan kay la. Li wè Ilaryon ki t ap eseye kache kòl dèyè pòt la. De nèg yo kwaze. Ilaryon santi yon sèl frison pran l depi nan pye rive jis nan tèt lè l wè bòt ofisye a. Ofisye a ezite, li avanse. Ilaryon, li menm pa ezite, li frape l nan mitan lestomak. Ofisye a eseye kache dèyè yon bagay. Ilaryon rale ponya a epi ofisye a tonbe san di way.

Li panche sou kadav la, li detache sentiwon revolvè a epi l mete l nan ren l. Li pran kòl 45 la kenbe nan men l, li retire kran de site a, apre sa li kouri sot deyò.

Sòlda a te pral antre. Yo twouve yo fas pou fas. Li vize sòlda a nan vant dirèk. Li mete de men l nan vant li epi l tonbe. Ilaryon vide barilè a nan tèt li.

Granmoun nan ak madanm li fè bak jis nan mi a. Ilaryon avanse bò kote yo.

- Se te oubyen mwen menm oubyen yo menm, li di yo byen serye... m konnen fòk nou denonse m, men kite m gen tan chape poul mwen...

Molòs la t ap plede santi kadav sòlda a. Ilaryon tou pwofite file tou dwat nan kolin nan. Manman chen an t ap kouri devan l.



Yo te fè de jou ap chache yo. Asasen fachis yo te sèmante fòk yo vanje kamarad yo Ilaryon touye a. Yo te mete tout fòs yo pou yo jwenn pakèt milye Ayisyen ki t ap sove al sou fontyè a.

Plis y ap avanse se plis yo te santi y ap vin pran yo. Yo wè moun yo pann ki gen lang yo ap detire pandye nan branch bwa epi k ap balanse, se te tankou se nan rèv yo te ye. Pakèt kadav rache te sou tout chemen an.

Yo te ka pi fasil rive defann yo kont sòlda, gad ak lòt yo, men lè yo lage bann chen yo, se tèrib.

Klèerez pa t ka mache epi l pa t ka pote timoun nan ankò. Lè pou l mache vit, li mare l sou do manman chen an epi Ilaryon soutni Klèerez. Manman chen se te yon sovè pou yo. Se li menm ki te sove Dezire ak lèt li. Se li menn ki toujou rete ap veye epi ki te rekonèt tèren an.

Sa ki te pi tris pou wè, se te lè chen yo ap dechire kadav moun yo. Lanmò sa a te pi grav. Yon fwa, yo te twouve yo anba bouch chen yo.

Sa te rive yon jou swa nan fènwa, pa t gen lalin, tou pre rivyè Banika. Prèske tout wout bò rivyè a te gen yon bèl dlo ki t ap koule byen fò depi lontan. Yo te nan yon twou bò wout la, yo t ap dòmi, ap tranble anba lafyèv k ap boukannen yo chak swa, depi de twa jou. Swe palidism anmè t ap koule sot nan fon yo, nan tout je yo, tout nen yo, bouch yo te sèch, fann. Yo te pèdi nan dòmi. Chen an t ap dòmi tou ak tèt li foure nan pat li yo. Toudenkou, li tonbe gwonde.

Gwondman an te vin kounya yon mwayen pou koupe somèy. Yo leve. Bèt yo te ka twa, ap avanse ansanm sou wout la. Yon ti moman, yo pa t wè yo ankò. Yon nwaj te vin bouche syèl la.

Klèerez akoupi bò kot Dezire a, tout venn li te rèd. Li te kenbe baton an di anba men l. Chen an te pran sant yo. Yo te rete bò tou a epi y ap jape. Fòk yo fè vit, sinon, gad ki ap suiv yo epi ki pa twò lwen yo, ap gen tan jwenn yo.

Ilaryon bondi sou manchèt li, li koupe tèt youn nan bèt yo. Li lonje rèd mò. De lòt yo atake l. Li t ap fè viwonn ak baton an. Toudenkou, li santi yon kout dan nan mòlèt li. Li frape, men baton an tonbe nan vid. Li rale pye l epi l lage kò l nan twou a, chen ki te fin fou dèyè san, lage dèyè l.

Se te yon veritab batay nan twou a. Klèerez, Ilaryon, manman chen an, yo tout t ap goumen ak bèt yo. Youn vole nan kou Klèerez, Ilaryon ba l yon sèl kout baton li kase ren l epi l vire. Lòt chen an gen tan sou Dezire. Ilaryon te pè frape pou l pa t fè pitit la mal. Alòs, li tonbe pike ak kout ponya. Li kouri sou pitit la. Li pase men sou rad timoun nan ki te chire anba kout dan chen an. Li te mòde l nan ponyèt, nan janm ak nan machwè. San t ap koule sot nan kou l tankou siwo.

Yo tande bri pye gad yo. Ilaryon leve kran de sikirite kòl 45 la epi l rale sou vant al nan yon lòt chan pa twò lwen.Timoun nan mouri de jou apre. Se lè yo fè yon ti kanpe yo wè sa. Yo pa t ka di anyen, ni kriye, ni rele, tèlman yo te gen doulè. Je l yo te rete gran ouvè,

gwo mouch te gen tan ap vin fè laviwonn popyè je l ki te gen tan tou blan epi ki pa t bat ditou.

Tout kò yo t ap fè yo mal. Klèerez te tonbe tranble tankou fèy bwa. Ilaryon li menm, tèt li te tonbe ap bat tankou yon vye tanbou ki gen twou.

Klèerez te repran wout la ak ti kadav li sou bra l, ap pale tout pawòl poukont li tankou moun fou. De men l yo te kenbe tèt li pou l te ka bare tout sousi ki t ap monte nan tèt li ki deja malad, li t ap mache dèyè l, san konsyans. Manman chen an te dèyè nèt, ke l nan janm li, tèt anba, de ran dlo te nan machwè l.

Yo t ap mache tou tris, dezole. Solèy la te cho sou do yo. Nannuit pa t fè yo kanpe.

Fanmi timoun nan t ap mache toujou nan demen nan mitan peyizaj boule ak dife, pye kaktis ak touf zèb madan michèl ki te plen savann nan, ak yon fòs san parèy, yon fòs lavi ki sot nan lanmò a menm.



Fontyè a te tou pre a, kèk mèt, jis lòt bò rivyè a. Lannuit la te nwa tankou lank.

Larivyè masak te desann. Sa pa t gen lontan ou te ka wè tout ti wòch ki te bò rivyè a. Si yo pa t travèse se paske yo te tonbe sou yon patwouy. Yo te kouche sou vant, yo t ap tann. Patwouy la pase bò kote yo a men li pa t wè yo.

Yo te tann anpil paske gad yo te rete tou pre a nan distans 15 mèt konsa. Vwa yo rive nan zòrèy fi a tankou yo te kòtakòt. Lannuit la te cho, nenpòt ti bri te fè eko, yon nuit sonm ak mizik tankou bwonz.

Yo te toujou tande y ap di se te konsa, larivyè masak, se tankou yon ti filè dlo, apre yon titan li monte toudenkou avèk yon dlo tou nwa ap bouyi ladann. Dekwa pou ouvè tèt yon gwo cheval. Sa pa t dire lontan, yon kadè konsa epi filè a tounen koule menm jan ankò.

Manman chen an te fin anraje paske patwouy la te tou pre. Li t ap kouri monte kouri desann san rete. Ilaryon kenbe l nan po kou l pou fè l rete. Yo t al kache nan yon twou, dèyè yon pye bwa ki te kouvri tèt yo ak fèy li.

Yon chovsouri t ap vole. Li fè yon bri. Zwazo nannuit la te vin poze sou pye bwa kote yo te kache a. Manman chen an leve tèt li. Li wè je zwazo a fiks tankou yon gwo twou, klere tankou lalin. Manman chen pouse yon kri tèrib. Ilaryon pa t gen tan fèmen bouch li.

Patwouy la kouri vini. Lonbray nèg ame yo t ap danse nan nuit la tankou panten. Klèerez gade Ilaryon. Yo voup, yo leve. Ilaryon chaje ti kadav la sou zepòl li epi l lage l nan dlo a. Manman chen an te rete bò dlo a, pou kouvri yo.

Dlo te rive jis nan senti yo. Yo te kenbe ak tout fòs yo ap lite kont kouran dlo. Dlo a te chaje ak fatra, branch bwa, tout sa l te ka pote, fòk yo te evite tou sa.

Tipa tipa, yo te rive nan mitan rivyè a, dlo a te rive nan zepòl yo. Ilaryon mete ti kadav la sou tèt li. Yo te peze pye yo ak tou fòs yo anba dlo a.

Yon pye bwa lage yon branch nan tèt dlo a nan distans twa mèt agoch yo. Si yo ta rive, yo t ap sove paske kouran vle pote yo ale.

Yon pawòl bò rivyè a fè yo konnen yo te wè yo. Yo te gen tan fè yon dènye lanse atrape branch bwa a. Manman chen an te fin fou ap jape, li atake gad fontyè yo bò rivyè a. Patwouy la tonbe tire sou yo.

Yo soti nan dlo a. Yo lage kò yo atè epi yo tonbe rale sou vant. Yo te rive nan peyi yo lòt bò fontyè a.



Ilaryon di tou dousman : - m frèt, men m, pye m…

San t ap koule tankou dlo bò kote l la. Klèerez tonbe fote pye l ak men l, san l pa t gen konsyans de kisa ki te rive. Li pa t vle kite l pou l al chache sekou. Li te konnen l ap mouri kanmenm. Li pa t vle l

mouri poukont li, epi li gen anpil pawòl sou lestomak li. Fòk li te di yo avan l jou, avan jeneral solèy parèt nan syèl la epi klere sou tè natal la, li ta fini ak kalvè l la.

Depi l te touche poto fontyè a ki gen zam lapatri sou li, li t ap chache san rete bon ti pawòl ayisyen, se sou son sa yo li te swete fini lavi l. Pa t gen yon ti limyè ankenn kote, pa t gen kay, pa t gen drapo ki t ap flote.

Li vin konprann li pa gen sans pou l ap panse tann yon patwouy fontyè ayisyen; de tout fason, yo p ap ka fè anyen pou li. Fòk li fè testaman l.

Li fè on ti efò pou l apiye pou l ka wè kijan Klèerez ye, pou l wè yon bagay li te abitye. Li te wè sèlman dezespwa ak antètman bèt ki te pèmèt yo rive nan pò a malgre pa t gen espwa.

Li rele tou dousman pou l fè l sonje lavi.

- Klè…

Li pa bouje. Li pa tande l, li chita, ap fwote pye l nan yon ale vini san rete, li kole la, li pèdi lapawòl, je l byen lwen.

Li rele l ankò. Anven. Alòs li eseye rele pi fò. Li rele l tankou l te konn rele l lè l sou brenzeng li. Li rele l tankou lè l pantan pou fè lanmou. Li reveye tankou lè yo konn ap vibre nan mouvman ale vini lanmou yo : kò yo te bezwen chalè, fredi, ki t apral kouri nan tout kò yo pou fè yon sèl, sans yo te pare pou paradi, li lage tete l yo, kò poli a, bonè pòv malere t ap bouyi nan nanm yo, yo te plen rèv : rèv timoun, rèv travay, flè, lajwa ki p ap janm fini, kouraj san fen, espwa yo va jwenn fri nan travay yo fè.

Ay! Lavi a te pase tankou dlo k ap kouri desann sot nan mòn!

Li vire tèt li tou dousman al jwenn li. Nwaj ki bare rezon l yo t ap kouri nan je l. Vizaj tifi a te kòmanse ap reparèt. Li te klere.

Ilaryon lage kò l epi Klèerez ap chache kote bal la te fè tou nan vant li ak men l yo tou ap tranble. Li kòmanse pale :

- … li di : m sonje lontan m te reziye m. Lè manman m konn ap bat mwen, m te konn reziye m; m te koube do m, m pran kou yo san m pa t di anyen… Yo te di m te tankou yon vye cheval, m pa t santi kou… se pa paske l te mechan men li panse m te di tankou fè, pa t gen lòt mwayen ki pi bon pou regle yon ti gason… Yo te regle m ak kout baton pou m pa t vòlò nan gadmanje a, pou m pa t al fè vagabon, pou m pa t bay granmoun repons… Se konsa lavi te kòmanse pou mwen… M te reziye m byen vit, se konsa lavi te ye tou pou ti nèg pye atè tankou m… konsa, nou te aprann reziye n ak grangou, ak lapli ki t ap mouye nou, ak solèy ki t ap seche nou, ak tout sa k te rive. Se konsa bagay yo te toujou ye, li pa ta ka lòt jan…

- M frèt, li di.

Pye l yo pa t kapab ankò, yo te la men li pa t santi yo. Fredi a te pran men l, kuis li, bouch li te sèch, men li pa t pran chans mande dlo. Li ta dwe tande l tankou se te nan yon matla an koton. Li sanble moun ki pral fou. Li te pè pou l pa t mouri, men si l te fè l wè sa, li pa t ap gen rezon ankò. Kanbyenmèm, pawòl yo pa ka pa rete nan memwa li. Fòk li te fè sa pou mesaj li yo te ka rete pou sa ki ap vin apre, nan lè a, nan pye bwa yo, nan tè a, menm si se yon ti kras nan sa l te vle epi swete.

Klèerez te kontinye ap fwote men l ak pye l. Li te fè sa rapid sot nan youn al nan lòt tankou se yon machin. Je l yo te lwen, ap gade nan yon direksyon san fen. Se men l yo sèlman ki t ap travay. Men li t ap koute. Li te chita sou yon bò dèyè l ak pye l pliye anba janm li, li te sanble ak jès majik nan epòk prekolonbyen yo : tou pè, tou plise, pèdi nan li menm ki fin ravaje, ki frèt nan tout kò l.

- … apre sa, yon lòt tan vini kote kè m te kòmanse ap gonfle ak rèv, gwo rèv. M pa t pi wo pase twa pòm epi m te santi m pi brav, pi bon, pi envantif pase tout moun… ay ! Konbyen batay m fè epi genyen nan lespri fou sa a! Vil la te ouvè devan m, Ilaryon Ilariyis abiye ak kostim dyab li sou li, k ap kouri dèyè lame k ap kouri, nan tèt pèp li, ap travèse lanmè, ap pran vil blan yo daso youn apre lòt… ha a! Anpil van nan tèt mwen, anpil dezi enposib!... apre sa w jwenn yon bann zanmi k ap bay blag paske yo reve yo pèdi. Si m bite, yon bon rakle ap fè m tounen nan reyalite a…

Lestomak li t ap dechire soti anwo rive anba pase nan tout zo kòt li pike tankou zepeng. Li te kòmanse santi l febli. San l te fè yon ti lak mawon, klere anba zetwal yo.

Li di : - m frèt anpil… chen an. Fè l kouche sou pye m…

Klèerez pran chen an, li fè l kouche sou pye l.

- Rete la, pa bouje.

Li t ap tatonnen ak men l tankou yon avèg ap chache men Klèerez epi l mete l sou lestomak li. Li t ap bat je l yo avèk sezisman, lè l santi kadans kè l. Li souri ba li.

…- Apre sa, li sonje kalòt yo… yon jou m te wè papa m kouche sou yon kabann tou blan, abiye ak vye kostim nwa papa l te kite pou li a, li te konn mete l sèlman lè gen gwo sikonstans… Li te gen soulye bò po yo tou, ak fèy velou di ki te la depi 1804… Yo te di m li te mouri, li p ap ka bat mwen ankò… Depi lè sa a nou te pati al rete lavil… Manman m t al fè sèvant epi li bay nou rete ak boujwa yo… Se te tan kalòt yo… epi rayisman… Bondye papa! Rayisman sa a boule m nan kè! M potko gen dizan! M te tankou yon bwa bale, wo tankou sèkèy nan doulè yo, m pa t ka pale, m te fou tankou zwazo yo rele bannann mi a. M te konn dekale masonn nan mi pou m manje… Lè m sonje bagay sa yo tout san m tresayi! M rete kwè si m pa t sove kite kay Sigò sa yo, m t ap vin yon asasen. Chak fwa yo ouvè bouch yo pou yo pale avè w se tankou yon souflèt. Lè yo pase sa fè m mal nan kè m, yo griyen tout dan yo tèlman yo te kontan. M se moun ki pa t gen jenès, moun ki pa t ka soufri, moun ki te nouri ak rès manje ki sot nan fatra, ki te konn ap jete vaz lakay moun, makak la; epi pi rèd pase tout sa, se la m te aprann konn lavi. Avan, sèl sa m te konnen se te reziye m pou viv, men m pa t janm panse lèzòm te ka fè moun mechanste pou anyen, sadik, visye, m pa t janm panse yo te ka vann nanm yo, gate tout sa ki tonbe anba men yo, trayi moun san sa pa di yo anyen, epi tout sa san limit! M te aprann kache, bay manti, desann tèt mwen, flate moun… Erezman rèv mwen yo pa t janm kite mwen. M te sot nan pen di rive anba syèl ble, ravaje ak rayisman epi petri ak tandrès, m t ap flote byen wo, byen lwen nan katye boujwa, tou sal, san nanm. Kout frèt, kalòt, anyen pa t ka pote jwa m ale, tritès mwen yo te cho, frèt!

Yon jou swa, m te santi m pa t kapab ankò, san timoun kite nan mwen an te pouse m sove…

Klèerez t ap tranble tankou fèy bwa. Kounya a gout san yo soti pou rive al jwenn timoun nan ki mouri, ki kouche an kwa atè a. Li pran l tou dousman epi l mete l byen lwen, yon sèl perèz pran l. Vwa Ilaryon te kòmanse lwen, lwen; se tankou l te gen tan kite mond sa a, se nan yon lòt mond li ye. Li pa t gen bon konsyans li, li t ap depale, detanzantan, li fè on ti reveye, men se tankou se move rèv l ap fè, li te pè pou kadav la pa t voye move zè sou Ilaryon.

Ilaryon t ap pale toujou :

- … m potko gen gen kenzan lè lavi peripesi a kòmanse. Vòlè, flannè, kokorat, voye wòch nan tout pye mango ak lòt pye bwa moun, maledve, asid, anmè epi malgre tout bagay fòk ou ri! Se te sou pò kote yo te konn ap itilize gwo machin metalik pou transpòte bagay met anlè. Fòk ou te pote chay, dechaje gwo bato, dòmi nan solèy anatandan yon bon okazyon. Chak gwo vapè yo parèt bò lanmè a, yon pakèt jenn timoun ak rad chire soti nan tout direksyon vin sou fò Islè. M pa t janm gen kè pou m mande touris ameriken yo senkant santim tankou lòt yo. Men depi, maren voye pyès lajan yo nan dlo a, m te toujou nan mitan tout ti gason, ki kanpe tankou chen nan vyann santi bò dlo a. Je nou te limen ap veye nenpòt ti mouvman. Depi pyès yo tonbe nan dlo a, nou plonje ap chache tankou chen fou. Fòk nou te batay anpil pou n te rive pran devan dayiva yo, voye pye, anpil batman anvan pou n rive mete men sou ti pyès sa a ki te klere anba dlo a tankou lalin… Ou remonte sot anba dlo a pou krache dlo sale a, je w wouj, tanp ou ap bat, bouch ou plen san, souf ou prèt pou koupe. Yon fwa, gen youn nan nou ki pa t remonte; nou te fè twa jou nou pa plonje paske kè n t ap rache pou se pa ta li menm ki ta touye tèt li. .. Yon lòt fwa, m rankontre yon gwo tèt ak yon moso machwè antre, ti je ble, anba dlo a, se te yon reken. Gwo zèl ajan, file tankou razwa li pote sou do l la pase tou pre m… anpil fwa nou vann touris yo foto fanm toutouni, kapòt ak lòt bagay ankò, nou kolepyese pou bòdèl yo, nou ouvè pòt pou taxi.

Yon jou, yon gwo kès chape sot tonbe nan mitan nou sou Fò Islè. Lè nou leve kès la li te gen yon gwo tach ki te gen fòm moun… Lè m

te jwenn premye bon travay mwen epi m kite katye tèrib sa ki t ap toufe tout sa ki te bon nan mwen, m wè m pa t pi mal pase sa. Se lè sa a tou m kòmanse ap mal dòmi nan nuit, ap kase tèt mwen pou m konprann poukisa lavi te konsa, pa yon lòt jan. Depi lè sa a, tout sa ki te nan mwen, rèv mwen yo, kochma mwen yo, jou m yo ak maten m yo te tonbe ap chache poukisa? ...

Toudenkou, te gen yon seri bri devan je m, yon pakèt zetwal tou wouj, avèk pakèt dlo ki anvayi syèl la.

Li di : .... Klè, èske solèy la la? Se vye konpè solèy vin wè m! Li te toujou avèk mwen...

Li vire je l epi l wè yon ti lizyè blanch sou tèt pye bwa yo byen lwen, lòt bò fontyè a, tou sonm.

Li di : - Ilaryon! Ak yon ti vwa pike...

- m wè w toujou Klè. M santi m byen.

Se tankou gen yon dousè nan kò m, m santi m lejè, m santi m tankou se flote m ap flote anlè... Se solèy la! Jou a pa ta dwe vini?...

Se delire l ap delire? Li sispann fwote men l, li panche epi l gade l. Vizaj li sanble plen ak lajwa. Li retounen chita epi l tounen ap kalkile; nen l pwenti, po bouch li vide, je l plise. Li retounen kòmanse ap fwote men l ankò. Kounya a vwa Ilaryon t ap febli ti kras pa ti kras. Poutan li tande l ap sonnen nan tèt li tankou klòch nan katedral.

- Solèy la pa t janm kite m... lè m te bèfchenn, li te toujou ap boule je m sou tout wout yo, sou tèt kamyon kote m te chita a. Lè m te konn ap pote po tannen, se li ki te ede m sipòte sant po yo; lè m te konn ap vire wou nan moulen bwa, tou pre katedral potestan an, apre sa m te souflè nan fondri, apre manèv fèblantye, ak pakèt lòt ankò, pandan tout lavi m, li te la. M kwè m te kòmanse pè solèy jou l te avegle je m sou pye mango a epi m te tonbe a; kriz malkadi a te vin kòmanse apre. Menm jan yo di lè w dòmi anba lalin, li vire bouch ou, m kwè san m pa di sa, san yo pa di m sa, m te panse se te mal konpè jeneral te fè m. Poutan, konpè jeneral se te yon gran

nèg, se zami pòv nèg, papa a, se yon sèl je jòn li montre kretyen vivan yo, men li toujou ap goumen pou nou, li te toujou montre nou chemen an. Menm jan l te toujou genyen batay kont fènwa, se konsa l te toujou rive rache yon bon sezon nan ane a, travayè yo te ka chanje tan epi rache yon sezon pou yo viv san mizè… Oui, lavi te ka pase tankou yon kout zèklè! M te toujou ap travay san rete, je m te bouke gade lavi, sèvèl mwen te prèt pou eklate nan chache konprann… M peye chè pou m konn sa m konnen jodi a, men si m pa ba ou yo kounya a, m ap pote tout al anba tè, yo p ap menm tounen yon chante pou van ta pote l ale, menm pa yon ti koukouy nan nannuit, menm pa yon kouch pousyè anba pye peleren!

-… pi gwo verite a, sèke solèy dayiti montre nou sa pou nou fè. Pyè Woumèl, Janmichèl, Paco, tout lòt yo te rive konprann sa. Mwen menm, m pa t vle vin sòlda nan lame Jeneral Solèy la, m te panse fòk mwen te pati byen lwen, pou m te chape anba mizè epi se menm nèg Konpè Jeneral Solèy yo ki oblije mennen m isit ankò… m te toujou yon nèg tèt di, yon move nèg, yon nèg ki konn rezon!...

Li te santi moman an pa t lwen. Li t ap goumen pou l kenbe. Se te Klèerez ki te soutni al mete l apiye nan pye kajou ki prèske gen santan an, se la a li repoze l. li te santi kè l t ap galope tankou chwal nan savann. San t ap koule nan venn tanp li tankou larivyè, dife ki te devan je l yo te disparèt toudenkou devan vwal tou nwa, li te santi bagay ap monte nan lestomak li tankou kolòn foumi pike. Li krake kò l, foure zong li yo nan tè mou a, li te vle rache nan kò l yon dènye pawòl :

- Fòk mwen di te gen ti moman lajwa tou, premye pasay sot nan timoun pou rive granmoun, ti premye mennaj jwèt lanmou, plezi moun fou, plezi dous pike, plezi seksyèl, vanite lavi. Men se zanmitay ak lamou ki te transfòme m. Nan kòmansman, m pa t pèmèt mwen kwè sa, tèlman se te mèvèy. Kounya a, tout se bagay pou bliye, fòk ou viv, fè kòmsi anyen pa t rive. Jou maten nou te rankontre a mouri, nuit nou yo, Dezire, lavi m fini, mouri… talè konsa, ou pral oblije ale poukont ou, ale dwat nan chemen w, pa vire gad dèyè. Fòk ou kreye yon lòt Ilaryon, lòt Dezire, ou menm sèlman ka kreye yo ankò… Al chache lòt maten lanmou, lòt jou Lasenjan, al rekòmanse yon lòt vi… Kounya a ou konnen menm jan

avè m sa k gen nan vant lamizè, sa k fè tout bèl mèvèy tè a bay pa pou nèg ak nègès tankou nou, ou konn poukisa blan, Ameriken yo se sèl mèt, poukisa chak jou gen lòt dlo ki parèt nan je nou, poukisa moun yo pa konn li, poukisa moun oblije ap pati kite tè lakay yo, poukisa maladi ap ravaje pèp nou a, poukisa tifi tounen fanm…

- w a di Janmichèl m wè ak de je m jou gran solèy la te briye nan kè yon travayè yo rele *Paco Torres*… w a di l pou l byen kontinye suiv wout li te montre m nan, fòk li suiv solèy sa a.

- … Jeneral Solèy! M chache anpil, Bondye!...

Kounya a li jou tout kote. Li drese kò l epi l tonbe rele :

- Jeneral Solèy! Ou wè l, li la a, jis sou fontyè a, nan baryè tè lakay! Pa janm bliye l, Klè, jamè, jamè!

Li lage kò l, li rale souf li tou kout, je l vire vè loryan, apre sa, vè letandi entèdi, anba kote vil yo ap bat, vilaj ak jaden tè dayiti, domèn Ayiti Toma. Li fèmen je l epi l souri.

Klèerez rete poukont li.

Ilaryon Ilariyis, yon jenn ti malere nan Pòtoprens tonbe vòlò pou l ka manje. Lapolis kenbe l, bat li, mete l nan prizon. Nan prizon an, li rankontre yon militan kominis ki aprann li mèt Ameriken pa janm kite nèg jwenn anyen sou latè ki bon. Lè l soti nan prizon an, li tou vin kominis. Li marye avèk Klèerez, yon dam li te rankontre bò yon plaj ki vin fè yon pitit pou li. Sa fè Ilaryon kontan anpil anpil. Men elas! se pa t pou lontan ; asasen fachis touye l. Li mouri nan plen midi.

Woman sa a, yon Ayisyen ki rele Jak Estefèn Aleksi ekri, gen anndan l tout tras estil tirè kont yo epi li prezante menm jan ak sa sanba endyen Ayiti yo t ap fè. Aleksi, moun ki ekri woman sa a, nan renmen lavi, mouri menm jan ak ewo li a Ilaryon. Li menm tou, yo asasinen l.



**Edenne Roc** fèt Jakmèl nan seksyon kominal Kochongra. Li grandi nan yon fanmi peyizan inileng kreyolofòn. Nan nivo primè, li te frekante youn nan lekòl ki te sèvi kòm lekòl pilòt pou Refòm Bèna a. Aprè etid segondè l, li al etidye *Lettres modernes* nan *École Normale Supérieure* nan Pòtoprens. Etid sa a te devlope lakay li enterè l pou literati men tou reveye pi gwo pasyon ki t ap dòmi lakay li pou lang kreyòl la. Pou dekwoche diplòm metriz li nan *Université de Rouen*, nan domèn *sciences du langage*, li prezante yon travay sou kesyon konpreyansyon lekti nan lang matènèl : lang kreyòl pou Ayisyen. Pou fini etid DEA li nan *Université des Antilles et de la Guyane*, nan domèn *didactiques des langues*, li prezante travay li sou wòl kreyòl nan ansèyman ak aprantisaj fransè.

Lang kreyòl, se pasyon l. Li anseye li an Ayiti ak nan vil Monreyal. Apre tradiksyon klasik literè ayisyen ki enterese l, li vle devlope zouti pou yon ansèyman kreyòl tout bon an Ayiti. Kounye a, l ap travay tou sou manyèl gramè k ap baze sou obsèvasyon ak fonksyònman lang kreyòl la.

Cat.#: B1406

ISBN: 978-1-62632-814-3

www.educavision.com




